Б.Алтанмандах, Ч.Гажиддулам, Э.Гэрэлт-Од, О.Өнөрцэцэг,
О.Пүрэв, Ц.Сэлэнгэ, С.Түмэндэлгэр

# НИЙГЭМ СУДЛАЛ
# X

Ерөнхий боловсролын 12 жилийн сургуулийн
10 дугаар ангийн сурах бичиг

Боловсрол, Шинжлэх Ухааны Яамны
зөвшөөрлөөр хэвлэв.

Дөрөв дэх хэвлэл



Улаанбаатар хот
2023 он

# Гарчиг



БҮЛЭГ
1

# НИЙГЭМ, НИЙГМИЙН ХАРИЛЦАА

## Суралцахуйн зорилт

### 1. Нийгмийн судалгаа

а. Нийгмийг судлах хандлагууд, судалгааны үе шат, мэдээлэл цуглуулах аргуудын талаар мэдсэнээ жишээ ашиглан тайлбарлах

б. Нийгмийн талаарх тоон болон чанарлаг мэдээллийг шинжлэн, тоон давтамж, пропорц, хувийн жин, коэффициентийг тооцоолох, ялгааг тодруулах

в. Дүн шинжилгээний тайлбарын үндэслэл, нотолгоог мэдлэгээ ашиглан шүүн тунгаах

### 2. Нийгмийн бүтэц, тогтвортой тал

а. Хувь хүний үйлдэл ба нийгэм хоорондын уялдаа холбоог нийгмийн бүтцийн үүднээс тайлбарлах

б. Эх сурвалжаас нийгмийн үзэгдэл, үйл явдлын шалтгаан, үр дагаврыг тодорхойло

в. Нийгмийн бүрдэл хэсэг, тэдгээрийн уялдаа холбоог тулгуур ойлголтуудыг (статус, үүрэг, эрх, хэм хэмжээ, бүлэг, институт г.м) ашиглан тайлбарлах

г. Хувь хүмүүс хоорондын харилцан үйлдэл ба нийгэм, нийгмийн бүтэц хоорондын уялдаа холбоог зураглан тодорхойлох

### 3. Нийгэмшилт

а. Дөнгөж төрсөн хүүхэд хэрхэн нийгэмшдэгийг тохиолдол шинжлэж, онолын тайлбаруудыг судлан, жишээгээр тайлбарлах

б. Мэдээлэл, эх сурвалжийг судлан, хувь хүний хөгжилд нөлөөлөгч хүчин зүйлсийг тодруулан, хариуцлагатай сонголт хийх, шийдвэр гаргахын ач холбогдлыг дүгнэн бичих

в. Гажуудлын шинж чанарыг жишээ, тохиолдлыг судлах замаар тайлбарлах

## Тулгуур ойлголт

- Нийгмийн судалгаа
- Тоон судалгаа
- Чанарын судалгаа
- Нийгмийн бүтэц
- Үйлдэл
- Статус
- Үүрэг
- Эрх
- Хэм хэмжээ
- Бүлэг
- Институт
- Нийгэм
- Нийгмийн харилцан үйлдэл
- Үүргийн зөрчилдөөн
- Нийгэмшилт
- Гажуудал
- Нийгмийн хяналт

## 1.1. ХУВЬ ХҮНИЙ ҮЙЛДЭЛ БА НИЙГМИЙН БҮТЭЦ

**ДААЛГАВАР 1**

**Баримтуудыг дараах асуултын хүрээнд шинжлээрэй.**

| 1926 онд Герман улсад 13-25 насны 35 сурагч суралцахаар мордсоны 30 нь эрэгтэй, 5 нь эмэгтэй сурагч байжээ. *Эх сурвалж: mongolstudy.blogspot.com/2016* | 1963 оны байдлаар дээд боловсролтой хүн ам 11847 байсны 77.44 хувь нь эрэгтэй, 22.56 хувь нь эмэгтэйчүүд байжээ. *Эх сурвалж: УСХ, 2003: 286* | 2014-2015 оны хичээлийн жилийн байдлаар дээд боловсролын сургалтын байгууллагад суралцагчдын 56.8 хувь нь эмэгтэй, 43.2 хувь нь эрэгтэй байв. *Эх сурвалж: БСШУСЯ, 2016.* |
|---|---|---|

1. Дээрх баримтууд ямар асуудлыг хөндсөн байна вэ?
2. Гурван өөр цаг үе дэх эмэгтэйчүүдийн байр суурийн ялгааг тоон баримтыг түшиглэн тодорхойлно уу.

Бид нэг талаас нийгмийн нөлөөн дор амьдардагаас гадна бид нийгмээ бүтээдэг. **Нийгэм** нь хүн амын болон соёлын нөхөн үйлдвэрлэлээрээ өөрийн залгамж, тогтвортой чанарыг хангадаг, нэг нутаг дэвсгэр дээр амьдардаг, өөрийн зохион байгуулалт, эмх цэгц бүхий, улс төрийн хувьд биеэ даасан, өөрсдийгөө тухайн нийгэмд харьяалуулдаг хүмүүсийн тогтвортой нэгдэл юм. Нөгөө талаас **нийгэм** нь хүмүүс хэрэгцээгээ хангах, зөрчил маргаан, эмх замбараагүй байдалд хүргэхгүйн тулд үүргээ хуваарилан зохион байгуулалтад орж, хянаж, зохицуулах замаар амьдарч буй хамтын амьдралынх нь хэлбэр юм.

Нийгмийн мөн чанарыг ойлгоход туслах тулгуур ойлголт бол нийгмийн бүтэц юм. Бидний өдөр тутамдаа хийж буй үйлдэл, эргэн тойронд гарч буй үйл явдал бүгд эмх замбараагүй, санамсаргүй хийгддэг зүйл биш юм. Нийгмийн бүтэц нь хүмүүсийн үйлдэл, тэдгээрийн хоорондын харилцаанд илрэх ба тодорхой орон зай, цаг хугацаанд тогтвортойгоор буюу дахин давтагдах байдлаар ажиглагдана. Социологич В.Занден (1994) “**Нийгмийн бүтэц** гэдэг нь нийгмийн хэсэг, элементүүдийн хооронд бэхжсэн тогтвортой харилцаа холбоог хэлнэ” гэжээ. Нийгмийн бүтэц нь микро түвшинд хувь хүний нийгэмд амьдрах зан үйлийг тодорхойлж өгдөг. Бид ямар үйлдлийг, хэрхэн хийх вэ гэдгийг нийгмийн бүтэц тогтоодог. Жишээ нь, 1920-иод оноос өмнө эмэгтэй хүнд цалин хөлстэй ажил хөдөлмөр эрхлэх, эмчээр ажиллах сонголт байгаагүй.

Хувь хүн өдөр тутамдаа ямар үйлдлийг, хэрхэн хийх вэ гэдэг сонголт нь байр сууриас (status) нь хамаардаг. Жишээ нь, эцэг эсвэл эх хүн гэр бүлийн болоод албан ажил, нийтийн өмнө хүлээж буй үүргээ хэрэгжүүлэх замаар өдөр бүрийг өнгөрөөдөг. Ямар үйлдэл хийх нь хүмүүсийн байр суурьтай нь бүхэлдээ холбогдоно. **Байр суурь** гэдэг нь хувь хүний эдлэх эрх, боломж, гүйцэтгэх үүрэг, бусдын зүгээс хандах хандлагын цогцоор тодорхойлогдоно. Тухайн байр сууриас үүдэн бий болж, заавал биелүүлэх ёстой, хэм хэмжээлэг шинжтэй зан үйлүүдийн цогц бол **үүрэг** (role) юм. Энэ нь бусад хүнтэй харилцахдаа юуг хийх

ёстойг заана. Тухайн байр суурь бүхий хүн юуг хийх нь зөвшөөрөгдөж байгааг **эрх** илэрхийлнэ. Тухайн байр суурийн хүрээний эрх, үүрэг нь нийгмийн албан ба албан бус хэм хэмжээгээр тогтоогддог. Хүмүүс бие биетэйгээ байр сууриас нь хамааруулан харилцдаг.

Байр суурийг төрөлхийн ба олдмол гэж ангилдаг. Хүйс, үндэс угсаа зэрэг байр суурь нь төрөлхийн, харин ажил мэргэжлийн, гэрлэлтийн, эдийн засгийн, улс төрийн зэрэг байр суурь нь олдмол юм. Нийгмийн гишүүд нь байр суурь, үүргээрээ ялгаран амьдрах нь харилцан хамааралтайгаар нэгдэж амьдрах үндэс болохын хамт ашиг сонирхлоо хэрэгжүүлэхийн төлөө зөрчилдөхөд хүргэнэ. Нэг хүний үүргүүд нь нөгөөгийн хэрэгжилтэд саад учруулах зэргээр ч зөрчилддөг. Жишээ нь, багш хүн албан үүргээ гүйцэтгэхийн тулд гэр бүлийн зарим үүргээ биелүүлж чадахгүйд хүрдэг. Үүнийг **үүргийн зөрчил** гэнэ.

**Зураг 1.1.** Сургууль болон гэртээ би хэн бэ? Хэн, хэнтэй харилцдаг вэ?




Хүн нэгэн зэрэг хэд, хэдэн байр суурийг эзэлдэг. Жишээ нь, сурагчид та бүхэн сурагч, гэр бүлдээ охин, хүү, ах, эгч, ангийнхандаа найз, насны хувьд хүүхэд, хүйсийн хувьд эрэгтэй, эмэгтэй, угсаатны хувьд халх эсвэл буриад гээд олон байр суурьтай. Нэг байр суурь нь харилцаж байгаа субъектийн байр сууриас хамааруулан хэд хэдэн үүргийг гүйцэтгэх ёстой байдаг. Жишээ нь, багш хүн сурагч, захирал, бусад багш нарынхаа өмнө ялгаатай үүрэг гүйцэтгэнэ.

**ДААЛГАВАР 2** Асуултад хариулаарай

1. Нийгмийн бүтэц гэж юу вэ?
2. Микро түвшний нийгмийн бүтцийн үндсэн элементүүд юу вэ? Тус бүрийг тайлбарлаарай.
3. Даалгавар 1-д өгөгдсөн баримтууд нь эмэгтэйчүүдийн байр суурийн өөрчлөлтийг илэрхийлж байгаа бөгөөд энэхүү өөрчлөлтөд юу нөлөөлсөн бэ?

Хүснэгт 1.1. Нийгмийн хэрэгцээ ба нийгмийн институт

<table>
<tr><th>Нийгмийн хэрэгцээнүүд</th><th>Нийгмийн институт</th><td rowspan="11">Хувь хүний үйлдэл нийгмийн институтийн нөлөөн дор явагддаг. Нийгмийн институт нь нийгмийн бүтцийг макро түвшинд хийсвэрлэн илэрхийлж буй ойлголт юм. Энэ нь нийгмийн тодорхой хэрэгцээг хангахын төлөө хэм хэмжээтэй, дахин давтагддаг үйлдлээрээ холбогдсон нийгмийн байр сууриудын нэгдэл юм.</td></tr>
<tr><td>Нийгмийн шинэ гишүүнийг төрүүлэх</td><td>Гэр бүл</td></tr>
<tr><td>Гишүүдээ нийгэмшүүлэх</td><td>Боловсрол, гэр бүл, шашин</td></tr>
<tr><td>Хэрэгцээт бараа, үйлчилгээгээр хангах</td><td>Эдийн засаг</td></tr>
<tr><td>Шинэ мэдлэг бүтээх</td><td>Шинжлэх ухаан, боловсрол, шашин</td></tr>
<tr><td>Мэдлэгийг хойч үедээ дамжуулах</td><td>Боловсрол, гэр бүл, шашин</td></tr>
<tr><td>Зан үйлийг хянах, зохицуулах</td><td>Төр засаг, хууль, шүүх, цагдаа, шашин</td></tr>
<tr><td>Амгалан тайван байдлыг хангах</td><td>Төр засаг, цэрэг арми</td></tr>
<tr><td>Нийтлэг асуудлыг шийдэх</td><td>Төр засаг</td></tr>
<tr><td>Эрүүл аж төрөх, эрүүл мэндийг хангах хамгаалах</td><td>Эрүүл мэнд, спорт</td></tr>
<tr><td>Нийгмийн нэгдэл нягтралыг хангах, дээд ариун нандин зүйлд итгэх, сүсэглэх</td><td>Шашин, боловсрол</td></tr>
</table>

Социологичид нийгмийн бүтэц, институт ба хувь хүний үйлдэл хоорондын уялдаа холбооны асуудлаар харилцан адилгүй байр суурьтай. Социологийн онолууд нь О.Конт, Э.Дюркгейм, К.Маркс, М.Вебер нарын сонгодог социологичдоос эхлэлтэйгээр уг асуудалд анхаарлаа хандуулан судалсан. Хэдийгээр эдгээр онол нь ялгаатай ч, нэг нэгнээ харилцан орлож байдаг.

Аж үйлдвэржилтийн нөлөөгөөр эмэгтэйчүүд нь үнэгүй ажил эрхлэгч болж, эрэгтэйчүүд нь гэр бүлээ тэжээгч болон хувирдаг. Ингэснээр гэрлэлтдээ сэтгэл хангалуун байх асуудал нь хувь хүн дангаараа шийдэх асуудал биш болсон. *Эх сурвалж. Райт Миллс (орч.), 2015, УБ*

ДААЛГАВАР 3

## Эх сурвалж, мэдээллийг шинжлээрэй

1. Дээрх эшлэлийг бүтэц-үүргийн онолын үүднээс хэрхэн тайлбарлаж болох вэ?
2. Дээрх эшлэлийг Марксист онолын үүднээс хэрхэн тайлбарлаж болох вэ?
3. Уг эшлэлд өгүүлэгдэж буй эмэгтэйчүүдийн байр суурийн өөрчлөлтөд нийгмийн харилцан үйлдэл ямар нөлөөтэй вэ? Бэлгэ тэмдгийн харилцан үйлдлийн онолд тулгуурлан хариулаарай.
4. Хувь хүний үйлдэл ба нийгмийн бүтцийн харилцан нөлөөллийг социологийн онолын хандлагууд хэрхэн тайлбарлаж байгааг доорх хүснэгтэд нэгтгэн дүгнээрэй.

| Онолын хандлагууд | Хувь хүний үйлдлийн мөн чанарыг хэрхэн тайлбарладаг вэ? | Нийгмийн эмх цэгц, дэг журам хэрхэн тогтдог вэ? |
|---|---|---|
| Бүтэц-үүргийн онол | | |
| Марксизм | | |
| Бэлгэ тэмдгийн харилцан үйлдлийн онол | | |



**Э.Дюркгейм (1858-1917).** "Өөрийнхөө санаа бодлыг илэрхийлэхдээ хэрэглэж буй бэлгэ тэмдэг, худалдаа арилжаандаа хэрэглэж буй мөнгөний тогтолцоо, мэргэжлийн зүгээс дагаж мөрдөх горим журам гэх мэт зүйлс надаас, миний хэрэглээнээс үл хамааран оршдог" гэсэн Э.Дюркгеймийн тайлбар ямар утгатай вэ?

"Бүтэц-чиг үүргийн онол"-ын хандлага О.Конт, Э.Дюркгейм нараас үүсэлтэй ба АНУ-ын социологич Т.Парсонс орчин үеийн дүр төрхийг нь тодорхойлсон юм. Бүтэц-чиг үүргийн онолоор нийгмийг амьд биетэй төстэй хэмээн үзэж, эд эрхтэн нь тухайн амьд биеийг амьдруулахын төлөө үүрэг гүйцэтгэж байдгийн адил нийгмийн институт нь нийгмийн болон бусад институтийн оршин тогтнолын төлөө тодорхой үүрэг гүйцэтгэж байдаг гэж үзнэ. Энэхүү онолын хандлага ёсоор боловсролын институтийн хүрээнд багш хүн залуу хойч үеийнхний нийгэмшин хөгжихөд хувь нэмэр оруулахаар ажилладаг бол түүний орон байранд амьдрах хэрэгцээг хангахаар эдийн засгийн институтийн хүрээнд барилгачид ажиллана. Ийнхүү уг онол нь хувь хүний үйлдэл нийгмийн институт дэх түүний байр суурь, үүргээр тодорхойлогдоно гэдэгт анхаарна.

**Бүдүүвч 1.1.** Чиг үүргийн хэлбэрүүд




Нийгмийн институтийн **чиг үүргийг** (функц) судална гэдэг нь түүний гүйцэтгэж буй үүрэг буюу үйлдлийн үр дүнд ямар үр дагавар бий болов гэдгийг судлах хэрэг гэж уг онолын төлөөлөгч Р.Мертон үздэг. Жишээ нь, эхчүүдийн орлогыг нэмэгдүүлэх зорилготой халамжийн бодлого нь тэдний хөдөлмөр эрхлэлтийн түвшинг бууруулан, бусдаас хамааралт байдлыг нэмэгдүүлж болзошгүй байдаг ба энэ нь сөрөг чиг үүрэг юм.



**К.Маркс (1818-1883).** "Хүмүүс өөрсдийнхөө түүхийг бүтээж байдаг, яаж бодсоноороо бус, өөрсдөө сонгоогүй бөгөөд байж байсан, тэдэнд өгөгдсөн, өнгөрсөн үеэс дамжиж ирсэн нөхцөлд бүтээж байдаг" гэсэн нь ямар утгатай вэ?

Хувь хүн нь нийгэм, нийгмийн бүтцийн нөлөөлөлд амьдардаг болохыг тайлбарласан дараагийн онол нь "Марксизм" юм. Уг онолын хандлага нь К.Марксаас эхлэлтэй ба нийгэм нь нөөцийг хянаж, эзэмшиж буй нийгмийн томоохон бүлгүүдийн зөрчил бүхий байдаг гэж үздэг. Зөрчлийг шийдвэрлэх, даван туулах гэсэн үйлдлүүд нь нийгэм өөрчлөгдөхөд хүргэдэг гэжээ. Энэ онолын хандлага нь нийгмийн байр суурийн ялгаа нь зохицолд хүргэхээс илүүтэй өөрсдийн ашиг сонирхлоо хэрэгжүүлэхийн төлөө зөрчилдөхөд хүргэдэг гэж үздэг. Эдийн засаг, эрх мэдлийн нөөцийг эзэмшиж буй хэсэг нь өөрсдийн эрх ашигт нийцсэн дэг журмыг тогтоон хэрэгжүүлдэг ба тэрхүү дэг журмын дагуу үйлдэл хийхийг бусдаас шаарддаг гэж тайлбарладаг.



**Ж.Г.Мид (1863-1931).** "Нийгмийн харилцан үйлдлийн явцад хувь хүн бусдын үүргийг хүлээн авах замаар өөрийн "Би нь бүрэлдэн бий болдог" гэж тайлбарласны утга нь юу вэ?

Хүний нийгмийн үйлдлийн мөн чанарыг тайлбарласан дараагийн онол бол "Бэлгэ тэмдгийн харилцан үйлдлийн онол" юм. Уг онолын хандлага нь хувь хүн утга учир, санаа зорилготойгоор бүтээлчээр үйлддэг хэмээн үзсэн М.Вебер, хүмүүс бэлгэ тэмдгээр дүүрэн ертөнцөд амьдардаг гэж үзсэн Ж.Г.Мид нараас эхлэлтэй. Бүтэц-чиг үүргийн онол, марксизм нь бидний үйлдлийн ихэнх хэсэг хувь хүнээс гадна оршигч нийгмийн хүчин зүйлсээр тодорхойлогддог гэж үзэх бол энэ онол нь хүн тодорхой зүйлд хандан үйлдэл хийхдээ тухайн зүйл нь юу болохыг өөрөө хэрхэн ойлгож, төсөөлж байгаадаа тулгуурладаг гэж үздэг.

Энэхүү зүйлд өгч буй утга буюу бэлгэ тэмдэг нь бусадтайгаа харилцан үйлдсэний үр дүнд бүтээгддэг байна. **Харилцан үйлдэл** гэдэг нь хоёр ба түүнээс дээш тооны хүмүүс харилцан бие үйлдэлд бэлгэ тэмдгийг ашиглах замаар хариу өгч буй үйл явцыг хэлнэ. Харилцан үйлдлийн явцад харилцагч хүн ямар үүргийг гүйцэтгэх тухай бэлгэ тэмдэг хувь хүнд төлөвшдөг. Жишээ нь, ээжтэйгээ харилцах явцдаа ээжийн үүргийн талаарх хувийн төсөөлөл бүрэлдэн тогтож, бүх ээжүүдээс энэ төсөөллийнхөө дагуу тодорхой зан үйлийг хүлээж байдаг ажээ.

ДААЛГАВАР 4

## Гэртээ хийгээрэй

1. Элэнц өвөө, элэнц эмээ, эмээ, өвөө, аав, ээж нарынхаа байр суурь, үүргийн талаар бүдүүвчлэн зураглаад эрэгтэй, эмэгтэй гишүүдэд гарсан өөрчлөлтийн шалтгааныг тайлбарлан бичээрэй.

## 1.2. НИЙГЭМШИЛТ

ДААЛГАВАР 5

### Тохиолдол шинжлээрэй

**Тохиолдол 1.** АНУ-ын Флоридагийн Плант хотын цагдаа нар 2005 онд хөгжлийн хоцрогдолтой Даниел охиныг хөршүүдийнх нь өгсөн дуудлагын дагуу олж авчээ. Даниел хэдийгээр 7 настай боловч хоолоо зажилж чаддаггүй, өвдөж зовуурилж байгаагаа илэрхийлдэггүй, босож зогсож, явж чаддаггүй, "тийм, үгүй" гэсэн энгийн дохио зангаа ашиглаж мэдэхгүй зэрэг энгийн чадварыг эзэмшээгүй байв. Эмч нарын судалснаар түүнд төрөлхийн хөгжлийн бэрхшээл огт илрээгүй бөгөөд гагцхүү тэврэх, ярилцах, тайлбарлах зэрэг наад захын хайр халамжгүйгээр өссөн нь ийм үр дагаварт хүргэжээ.

*Эх сурвалж: DeGregory, Lane. 2008.*

**Тохиолдол 2.** Судлаач Спиц (1945) шоронгийн дэргэдэх ясли, асрамжийн газар өсөж буй хүүхдүүдийг харьцуулан судлажээ. Асрамжийн газар ахлах сувилагч, таван туслахын хамтаар 45 хүүхдийг асардаг бол шоронгийн яслид ахлах сувилагч, гурван туслахын хамтаар эхчүүдийг хүүхдээ хөхүүлэх, асрахад нь тусалдаг байв. Хүүхдүүд гурван сартай болох үед асрамжийн газар өсөж буй хүүхдүүдийн биеийн өсөлт, оюуны хөгжил шоронгийн яслид өсч буй хүүхдүүдийнхээс хоцорч эхэлжээ.

*Эх сурвалж: Н.Смелзер, 2001: 103*

1. Дээрх тохиолдлуудад нийтлэг ямар асуудлыг хөндсөн байна вэ?
2. Уг асуудалд ямар хүчин зүйлс нөлөө үзүүлсэн байна вэ?
3. Даниелийн амьдралын орчин бие махбодийн хөгжил, хэм хэмжээг даган мөрдөх, бэлгэ тэмдгийг ашиглах зэрэгт нь ямар үр нөлөө үзүүлсэн байна вэ?

Эхийнхээ хөхийг хөхөх, нүдээ цавчих, барих, үнэрлэх зэрэг чадвар нь хүнд удамшлын замаар олгогддог хэдий ч амьдралд нь зайлшгүй хэрэгцээтэй маш олон чадварууд нь удамшдаггүйг Даниелийн жишээ харуулж байна. Хүүхэд бүр насанд хүрэгчдийн анхаарал халамжийн тусламжтайгаар амьдралд шаардлагатай үйлдлүүдийг гүйцэтгэх чадамжийг нийгэмших замаар олж авдаг.

**Нийгэмшилт** гэдэг нь хүн нийгмийн харилцаанд бие даан оролцох, нийгмийн үйлдлүүдийг хийх чадварыг эзэмших, нийгмээс хүлээж буй шаардлагыг биелүүлэх чадамжтай болох үйл явц юм. Нийгэмшилт нь үүргээ гүйцэтгэх, үүргийнхээ дагуу бусадтайгаа харилцах чадвартай болох үйл явц юм.

Нийгэмшилтийн үр дүнд ирээдүй хойч үедээ соёлоо эзэмшүүлэх замаар урт удаан хугацаанд тогтвортойгоор оршин байх боломж нийгэмд бүрддэг. Нийгэмшилтийн явцад хувь хүн өөрийгөө нийгмийн тодорхой бүлэг, нийтлэг, нийгэмд харьяалуулан, тэдгээрийг илэрхийлэгч онцлог шинжийг тээгч нь болдог. Үүнийг **адилсал** гэдэг. Тухайлбал, тодорхой угсаатны хойч үе өөрийгөө тэрхүү угсаатанд харьяалуулан мэдэрч, "хэл"-ээр нь ярьдаг болж нийгэмшихгүй тохиолдолд тэр угсаатан мөхдөг юм.

Нийгэмшилт нь эцэг эх, багш гэх зэрэг ахмад үеэсээ суралцаж, үе тэнгийнхний нөлөөн дор явагддаг. Тэдний нөлөөгөөр нийгэм, нийгмийн байр сууриуд, үүргүүдийн талаарх төсөөлөл хувь хүнд бүрэлдэн, нийгмийн байр суурь, үүрэгт хамаарах үйлдлүүдийг хэрэгжүүлэх чадвартай болдог.

Нийгэмшилт нь нэг талаас хувь хүн нийгмийн орчны хүлээлтэд зохицох, нөгөө талаас тэрхүү хүлээлт, шаардлагыг өөрчлөх, өөрийнхөөрөө бүтээх гэсэн хоёр талт үйл явц юм. Эцэг эх, багш, үе тэнгийнхэн зэрэг нийгэмшүүлэгчдээс суралцах замаар явагддаг ч нөгөө талаас тэднийг өөрийнхөөрөө өөрчлөх нь ч бий. Ийнхүү нийгэм өөрчлөгдөх нөхцөлийг нийгэмшилт хангадаг.

Хүний нийгэмшилтэд биологийн хязгаарлагдмал боломж нөлөөлдөг. Жишээ нь, хоёр сартай хүүхдээс хөл дээрээ зогсохыг шаардах боломжгүй. Гэхдээ 8 настай хүүхдийн ёс суртахууны төлөвшил нь 80 настай хүнийхээс доогуур гэж дүгнэж болохгүйтэй адил харьцангуй мөн чанартай. Иймээс нийгэмшилтэд нийгэм-соёлын хүчин зүйлс хамгийн чухал үүрэгтэй байдаг. Тухайн нийгмийн соёлын үнэлэмж нь юунд суралцах, юунд итгэж үнэмших, юуг дагаж мөрдөх, юуг мөрөөдөх, юуг хийхийг чиглүүлдэг. Өнөөдөр бид спортыг үнэлдэг учраас олимпийн аварга Н.Түвшинбаярыг хүндэтгэж, шинжлэх ухаанд итгэж байгаа учраас түүнийг судалж, амьдрал ахуйдаа ашиглаж байна. Нийгэмшилт хүнийг төрөхөөс эхлэн насан эцэслэх хүртэл нь тасралтгүй үргэлжилдэг.

ДААЛГАВАР 6

## Мэдээллийг шинжлээрэй

**Мэдээлэл 1.** Хүүхэд төрсөн цагаасаа эхлэн хүрээлэн буй бүхэнд бүтээлчээр хариу үзүүлж, нийгэмшиж эхэлдэг. Нялх балчир үеэсээ эхтэйгээ ойртон дотносох хүчтэй мэдрэмж нь түүний цаашдын нийгмийн хөгжлийнх нь суурь болж өгдөг. Ийнхүү ойр дотныхонтойгоо харилцах, дуурайх, дүрд тоглох, багаар тоглох, суралцах зэргээр нийгэмшин хөгждөг.

**Мэдээлэл 2.** Насанд хүрэгчид нь шинэ байр суурь, үүргийн шаардлага, хүлээлтийг хүлээн авах, арга барил эзэмших, туршлага хуримтлуулах зэргээр нийгэмшдэг. Насанд хүрэгчид нь үнэлэмждээ тулгуурлан дүрмийг дагах эсэхээ өөрсдөө сонгодог. Тэд зайлшгүй болон гэнэт тохиолдох хямралыг даван туулах байдлаар нийгэмшиж байдаг.

**Мэдээлэл 3.** Ахмад настай хүний нийгэмшилт хөгжих гэхээсээ бие, сэтгэхүйн чадамж буурсантайгаа зохицох, даван туулахад чиглэнэ. Судлаачдын дүгнэж байгаагаар настайчуудад гарч буй байр суурь, үүргийн хүлээлт нь тодорхойгүй тул бага өөрчлөгддөг. Зарим нийгэмд хүчтэй, залуу харагдахыг хичээж байхад нөгөө нийгэмд ийм зан төлөвийг шүүмжлэх зэргээр харилцан адилгүй зан үйлийг шаарддаг.

**Мэдээлэл 4.** Бүх хүний нийгэмшилт нь өмнөх туршлага дээрээ тулгуурласан өгсөх замаар явагддаггүй. Урьд өмнө тогтсон үнэт зүйлс, өөрийн мэдрэмж, зан үйлийн загвараа эрс өөрчлөх нь бий. Гол төлөв сэтгэцийн эмнэлэгт хэвтэх, шоронд хоригдох зэрэг тохиолдолд итгэж байсан зүйлээсээ ухарч, хатуу ширүүн дэг журамд зохицон, өөрийгөө хүлээн авах дүр зургаа өөрчлөх гарцаагүй нөхцөлд ордог. Үүнийг **дахин нийгэмшилт** гэдэг.

1. Мэдээлэл тус бүрийн нийтлэг болон ялгааг венийн диаграмм ашиглан шинжлээрэй.
2. Мэдээлэлд тулгуурлан нийгэмшилтийг ангилаарай.

ДААЛГАВАР 7

## Тохиолдол шинжлээрэй

**Тохиолдол 3.** Би хэдийгээр хөдөө төрж өссөн, А үсэг мэдэхгүй, 10-ын дотор тоолж чадахгүй сургуульд орсон боловч, олон шүлэг мэддэг байсан. Миний ээж олон арван шүлэг мэддэг, түүнийгээ надад цээжлүүлдэг байлаа. Сургуульд математик, монгол хэл, уран зохиол зэрэг хичээлийг судалж байв. Мөн хичээлийн үеэр өөр хоорондоо ярихгүй байх, хог хаяхгүй байх зэрэг сургуулийн дүрэм журамд суралцсан юм. Манай ангийнхан хичээлийн бус цагаар номоо солилцож унших, уншсан номынхоо тухай ярилцах тун дуртай байв. Бидний үед сумын төвд телевиз гэж байсангүй тул Монголын радиогийн уран зохиол, яруу найргийн нэвтрүүлгийг чих тавин сонсдог байсан. Сонирхон судалдаг монгол хэл, уран зохиолын хичээлээрээ шалгалт өгч, их сургуулийн утга зохиолын ажилтны ангид элсэн суралцсан бөгөөд судалдаг хичээл, багш, ангийн найз нөхөд бүгд утга зохиол, яруу найргаар амьсгалж байв. Сургуулиа төгсөөд ажиллах болсноор яруу найрагт дуртай хамт олон намайг угтсан юм.

*Эх сурвалж: Д.Батжаргал, 2009:127-д тулгуурласнаар*

1. Гол баатрыг яруу найрагч болоход нь юу нөлөөлсөн бэ?
2. Хэрвээ Даниел шиг орчинд төрж өссөн бол хэн болох байсан бол?
3. Хэрвээ тэрээр байгалийн шинжлэх ухааны ном сонирхон уншдаг эцэг эхтэй байсан бол хэн болж нийгэмших бол?

Нийгэмшилтэд нөлөөлж буй хувь хүн, бүлэг, байгууллага, нийгмийн тодорхой нөхцөлүүдийн цогцыг **нийгэмшилтийн агент** гэж нэрлэдэг. Эдгээр нь амьдралын үе шатуудад харилцан адилгүй үйлчилж байдаг онцлогтой.



Аливаа нийгэмд **гэр бүл** нь нийгэмшүүлэгч үндсэн агент болдог. Нийгмийн өөрчлөлтийг даган гэр бүл өөрчлөгдөж байгаа хэдий ч, нийгэмшилтэд онцгой үүрэг гүйцэтгэсэн хэвээр байна. Ялангуяа эх, эцгийн хайр халамжаас хүүхэд хөгжлийн хувьд хоцрогдох эсэх нь ихээхэн хамаарч байдаг. Түүнчлэн, гэр бүлийн нийгмийн давхраажилт дахь байр суурь, амьдран суугаа газар, өвөө, эмээ гэх мэт ойр дотны хүмүүсийн зан үйлийн загвар, үнэлэмж, итгэл үнэмшлийн тогтолцоо хувь хүний нийгэмшилтийн үндэс суурь болдог.



**Сургууль** нийгэмшилтэд албан ёсоор үүрэг хүлээгч агент юм. Сургууль нь тодорхой зорилго, түүнд хүрэх арга хэрэгсэл агуулга бүхий албан ёсны хөтөлбөрөөр хүүхдийн нийгэмшилтэд хувь нэмэр оруулахаар зорьж ажилладаг. Мөн анги танхимдаа дүрсгүйтэхгүй байх, даалгаврыг нягт нямбай гүйцэтгэх, сургуулийн дэг журмыг баримтлах зэрэг багш нарын хүлээлт, шаардлагад нийцэх замаар хүүхэд басхүү нийгэмшиж байдаг. Сургуульд сурснаар хүүхэд гэр бүл, ойр дотны орчны нийгмийн хязгаарлалтыг даван туулах буюу гэр бүлийн давхраажилтын байр сууриа өөрчлөх боломж бүрддэг.



Бид балчир бага наснаас насан өтөлтөл **үе тэнгийнхний** нөлөөнд амьдардаг. Гэр бүл, сургуулиас өгдөггүй тодорхой чадвар, дадлуудыг үе тэнгийнхнээсээ олж авдаг. Хүүхдүүд хамтран тоглох явцдаа дүрмээ хэлэлцэн тогтож, зохион байгуулалтад орж, бие даасан шийдвэр гаргах, гэр бүлээс гадуурх үйл ажиллагаанд оролцоход суралцдаг. Үе тэнгийнхний хүсэл мөрөөдөл, зан үйлийн загвар, итгэл үнэмшил бие биеэ хөтөлж байдаг. Өсвөр үеийнхний сайн ба муу үйлийн сонголтыг үе тэнгийнхний хандлага тодорхойлох нь олонтоо тохиолддог.



Орчин үеийн нийгэмд хүүхэд маш их мэдээллийг зурагтын нэвтрүүлэг, сонин, сэтгүүл, кино, урлаг, интернэт, нийгмийн сүлжээнээс авч байна. Америкчуудын судалснаар 2-11 настай хүүхэд долоо хоногт дунджаар 27.6 цагийг зурагт үзэхэд зарцуулдаг аж. Энэ нь ажил эрхэлдэг эцэг эхтэйгээ харилцахтай ижил цагийг зарцуулж байна гэсэн үг.
**Хэвлэл мэдээлэл** нь танин мэдэхүйн өргөн ач холбогдолтой, ёс суртахуун, ёс зүйн төлөвшилд эерэгээр нөлөөлөхүйц хөтөлбөрүүдийг цацаж байдаг. Гэвч нөгөө талаас хүчирхийлэл, хэрцгий зан үйлийг харуулсан мэдээлэл нь мөн хүүхдийн нийгэмшилтэд сөрөг нөлөө үзүүлдэг. Зар сурталчилгааны мэдээлэл нь хувь хүний зан үйлийн өөрчлөлт, сонголтод нөлөө үзүүлдэг.



Ямар ч нийгэмд **ажлын байр** нь насанд хүрэгчдийн нийгэмшилт явагдах гол талбар болдог. Хүн өдрийн 8-аас доошгүй цагийг энд өнгөрөөж байна. Ажлын нөхцөл нь ажилтнаас үүрэг биелүүлэх, дүрэм журамд нийцэн ажиллахыг шаарддагаараа хүний итгэл үнэмшил, үнэлэмж, зан үйлд нөлөөлдөг. Ажлын газрын хамт олны албан бус харилцааны орчин хувь хүний сонголтыг тодорхойлж байдаг.

Нийгмийн давхраажилтын байр суурь нь хүүхдийн суурь чадамж, итгэл үнэмшлийн тогтолцооны төлөвшилд нь нөлөөлдгийг судлаачид тогтоосон. Тухайлбал, оюуны хөдөлмөр эрхэлдэг эцэг эхчүүд нь хүүхдээ биеэ даасан, чөлөөт, бүтээлч сэтгэлгээтэй болгох, биеийн хөдөлмөр эрхэлдэг эцэг эхчүүд хүүхдээ дуулгавартай, бусадтай эвсэг харилцаатай байлгахыг эрхэмлэдэг аж.

Судлаачдын ажигласнаар насанд хүрэгчдийн зүгээс жингийн ялгаа байхгүй дөнгөж төрсөн хүү, охиныг өхөөрдөхдөө ялгаатай үг, аялгаар хандаж байжээ. Цаашлаад тоглох тоглоом, өрх гэрт гүйцэтгэх үүрэг, сахих дүрэм журам гээд бүгд ялгаатай үр нөлөөтэй. Гэр бүл төдийгүй сургууль, олон нийтийн мэдээллийн хэрэгсэл, үлгэр, үе тэнгийнхэн, нийгэм-хамт олон (community) гээд бүхий л агентууд охид, хөвгүүдийг ялгаатай нийгэмшихэд нь хөтөлдөг.

ДААЛГАВАР 8

## Гэртээ хийгээрэй

1. Нийгэмшилтэд төрөлх болон нийгмийн хүчин зүйлс хэрхэн нөлөөлдгийг дүгнэн бичээрэй.
2. Уолт Диснейн хүүхэлдэйн кино үзээд эрэгтэй, эмэгтэй хүмүүсийг ямар байр суурь, үүрэг, зан төрхтэйгээр дүрсэлсэн болохыг дараах хуудасны дагуу тэмдэглээд, үзэгч хүүхдүүдэд ямар нөлөө үзүүлж болох талаар дүгнээрэй.

| Дүрийн нэр | Дүрийн хүйс | Дүрийн байр суурь | Дүрийн үүрэг | Дүрийн зан төрх |
|---|---|---|---|---|
| | | | | |
| | | | | |
| | | | | |
| | | | | |
| ... | | | | |
| Дүгнэлт: ... | | | | |

3. Сургуулийн бага, дунд, ахлах ангийн сурагч байх үеийн нийгэмшилтийн үйл явц, нөлөөлөгч агентуудын нийтлэг болон ялгааг тодруулан дүгнээрэй.

## 1.3. НИЙГМИЙН ГАЖУУДАЛ

ДААЛГАВАР 9

### Тохиолдол шинжлээрэй



**Тохиолдол 1.** Н.Коперник "Тэнгэрийн эрхсийн хөдөлгөөний тухай" хэмээх бүтээлээрээ "Дэлхий бол бүх орчлон ертөнцийн төвд хөдөлгөөнгүй оршдог" гэсэн өмнөх үеийн тайлбарт хатуу цохилт өгч, Буд, Ангараг, Сугар болон бусад гарагууд нь дэлхийг бус харин нарыг тойрдог гэсэн дүгнэлт хийжээ. Түүний үзэл санааг үргэлжлүүлэгчдийн нэг бол Ж.Бруно бөгөөд тэрээр энэхүү шинжлэх ухаанч тайлбарыг дэлгэн тавьсных нь төлөө ноёрхогчдын зүгээс эрүү үүсгэн, олны нүдэн дээр цаазлан хороосон.




**Тохиолдол 2.** Л.Толстойн "Анна Каренина" зохиолд XIX зууны үеийн гэрлэсэн эмэгтэйн хайр сэтгэлийн тухай өгүүлдэг. Залуу офицер гүн Вронский, Анна Каренина нар гэрлэлтээс гадуур хайр сэтгэлийн холбоотой болсноо хүмүүсээс нуугаагүй юм. Гэвч олон нийтийн зүгээс ёс заншил, шашин уламжлалаа сахиагүй, ёс суртахуунгүй эмэгтэй хэмээн Аннаг ад шоо үздэг. Анна нөхрөөсөө гэрлэлтээ цуцлуулах хүсэлт гаргахад нөхөр нь зөвшөөрдөггүй. Анна Вронскийн гаргасан шийдвэртээ эргэлзэж байгааг мэдэрч, хүмүүсийн үзэн ядсан харилцаанаас залхсандаа амиа хорлохоор шийддэг.

1. Тохиолдол тус бүрд ямар асуудлууд хөндөгдсөн байна вэ?
2. Дээрх тохиолдлуудад нийтлэг ажиглагдаж байгаа ямар асуудал байна вэ?
3. Уг асуудалд юу нөлөөлж байна вэ?

Нийгэм нэгдэлтэй, тогтвортой оршин байхын тулд хүмүүс нийгмийн хэм хэмжээ, дэг журмыг сахих шаардлагатай байдаг, үүнд төрсөн цагаасаа эхлэн суралцдаг, нийгэмшдэг тухай бид өмнө судалсан. Хүмүүсийн үйлдлийг нийгмийн хэм хэмжээнд нийцсэн ба үл нийцсэн гэж хоёр хувааж болно. Дээрх тохиолдлууд нь нийгмийн олонхын "зөв эсвэл үнэн" гэж үзэж байсан хэм хэмжээг зөрчсөн хүмүүсийн үйлдэл, түүнийг таслан зогсоох, бусад хүмүүст ийм үйлдэлд хүргэхгүйн тулд шийтгэж байгаа тухай өгүүлжээ. Бидний хамтын амьдралын хаана ч, хэзээ ч, "зөв эсвэл үнэн"-ий тухай үнэлгээ, хяналт байх ба энэ нь "нийгмийн гажуудал (девиаци)"-тай холбогддог.

**Нийгмийн гажуудал** гэдэг нь нийгэм, нийгмийн бүлгийн олонх гишүүдийн хүлээн зөвшөөрсөн хэм хэмжээ, хүлээлттэй үл нийцэх төлвийг хэлнэ. Нийгмийн хэм хэмжээ, хүлээлтэд нийцэх төлөвийн аялдах (конформист) үйлдэл гэнэ. Гажуудал болон аялдах үйлдлийн аль, аль нь жам ёсны шинжтэй. Нийгмийн бүтэц, соёлын ялгаа нь гажуудал үүсэх нөхцөл болдог.

Гажуудлыг тодорхойлох шалгуур нь олон утгатай, нөхцөл байдлаас

хамаарсан харьцангуй мөн чанартай. Жишээ нь, хэн нэгэн хурд хэтрүүллээ гэж үзэхэд замын хөдөлгөөний дүрмийг зөрчсөн үйлдэл тул гаж гэж тооцох уу? Ихэнх нийгэмд үүний төлөө гаж нэр зүүдэггүй. Гажуудал нийгмээсээ хамаараад харьцангуй мөн чанартай. Жишээ нь, Шинэ Гвинейн Чамбули омгийнхны эрчүүд гэртээ сууж, нүүрээ будаж, эмэгтэйдээ тоогдохыг хичээхийг хэвийн гэж тооцдог бол манайд ийм эрэгтэйчүүдэд нэр хоч өгч, ад үзэн буруушаадаг. Хичээлийн эхэнд өгүүлсэн тохиолдлууд нь цаг хугацааны дагуу нийгэм өөрчлөгдөхөд гаж, буруу тооцогддог байсан зүйл зөвтгөгдөж, хүлээн зөвшөөрөгдөж цаашлаад гавьяат үйл бүтээсэн хэмээн нийтээрээ шагшихад хүрч байгаа тухай өгүүлжээ.

Хэм хэмжээг зөрчсөн үйлдлийг ямар нөхцөлд үйлдэв гэдгээс хамааран ялгаатайгаар үнэлдэг. Жишээ нь, дайны нөхцөлд олон дайсныг устгасан хэмээн “баатар” цолоор шагнах бол энх тайван цагт хүний амь хороох үйлдлийг онц ноцтой, хүнд гэмт хэрэг хэмээн үзэж хатуу шийтгэдэг. Гажуудлын талаарх нийгмийн нийтлэг, давхраануудын санал зөрөлддөг. Эрх чөлөөнийхөө төлөө тэмцэгсдийг ноёрхогч бүлгийнхэн гэмт хэрэгтэн, террорист гэж нэрлэх нь бий. Бэр хулгайлах ёсыг бидний зан заншил хэмээн зарим угсаатны бүлгүүд өмөөрөх авч, хүний эрхийн үүднээс буруу бөгөөд гэмт үйлдэл мөн.

Нийгмийн гажуудал бүхэн сөрөг үр дагавартай биш юм. Шинэ үзэл санаа дэлгэрүүлэгчдэд тухайн цаг үед нь ноёрхогчдын зүгээс ямагт дайсагнасан, үл тоож ханддаг ч, нийгэмд өөрчлөлтийг эхлүүлдэг. Жишээ нь, сонгуульд оролцож саналаа өгөхийн төлөө тэмцэж байсан эмэгтэйчүүдийг дорд үзэж, улмаар хорьж шийтгэж, янз бүрийн нэр хоч өгч байжээ. Ийнхүү ноёрхогч хэм хэмжээг хэн нэгэн хүн, хэсэг бүлэг хүмүүс эр зориг, тууштай тэмцлээрээ зөрчсөний үр дүнд өөрчлөлтийг авчирдаг.

**ДААЛГАВАР 10**

### Баримтад дүн шинжилгээ хийгээрэй

Хувийн жинг тооцоод, график байгуулаарай.

1. Гэмт хэргийг хэн илүүтэй үйлдэж байна вэ?
2. Гэмт хэргийн гаралтад нийгмийн бүтэц ямар нөлөөтэй вэ?

Хүснэгт. 1.2. Гэмт хэрэгт холбогдсон хүмүүсийн мэдээлэл, 2015 он.

| Нийгмийн байдлаар | Тоо | Нийгмийн байдлаар | Тоо |
|---|---|---|---|
| 1. Ажилгүй | 12532 | 2. Сурагч | 644 |
| 3. Хувиараа хөдөлмөр эрхлэгч | 4501 | 4. Төрийн бус байгууллагын ажилтан | 465 |
| 5. Хувийн хэвшилд ажиллагч | 2212 | 6. Тэнэмэл | 190 |
| 7. Малчин | 2144 | 8. Хоригдол | 45 |
| 9. Төрийн албан хаагч | 1018 | 10. Сургууль завсардсан | 38 |
| 11. Оюутан | 1053 | 12. Хугацаат цэргийн албан хаагч | 15 |
| Нийт | | | 24857 |
| Эрэгтэй | 21075 | Эмэгтэй | 3782 |

*Эх сурвалж: https://www.police.gov.mn/media/Statistic_medee/Taniltsga-16.01.10.pdf*

| **Тоон давтамж** гэдэг нь тодорхой тохиолдол хэдэн удаа илэрч буйг тоогоор илэрхийлэхийг хэлнэ. Жишээ нь, хүснэгт 1.2-т 3782 эмэгтэй хүн гэмт хэрэг үйлдсэн байгаа нь тоон давтамж юм. | **Пропорц** нь сонгогдсон нэг шинж бүхий тохиолдлын тоог нийт тохиолдлын тоонд харьцуулсныг хэлнэ. Жишээ нь, эмэгтэйчүүдийн үйлдсэн гэмт хэргийн тоог нийт тоонд хуваах замаар тооцно. | **Хувийн жин** гэдэг нь пропорцыг 100-аар үржүүлэх замаар тооцдог үзүүлэлт. | **Коэффициент** нь тодорхрой шинж бүхий тохиолдлын тоог нийт тохиолдлын тоонд хуваан 100, 1000, 10000 гэх мэт хүн амын тоогоор үржүүлэх замаар тооцдог үзүүлэлт. |
|---|---|---|---|



Гэмт хэрэг нь ихэнх нийгэмд хамгийн түгээмэл илэрдэг гажуудлын нэгдэх төрөл бөгөөд төрөөс албадлага ашигладаг. Нийгмийн хуульчлан тогтоосон хэм хэмжээг ноцтойгоор зөрчиж, бусдад гэм хор, хор хохирол учруулсан үйлдэл, эс үйлдлийг **гэмт хэрэг** гэх ба бүхий л талаараа нийгмийн зохицуулалтыг гажуудуулж буй хэрэг мөн. Юуг гэмт хэрэг гэх нь нийгмээсээ хамаарч ялгаатай ч, бүхий л нийгэмд хулгай хийх, бусдын эрүүл мэндэд гэмтэл учруулах, амь насыг хохироох, эд хөрөнгөд хохирол учруулах үйлдлийг гэмт үйлдэлд тооцдог. Гэмт хэрэг нь нийгмийн давхраажилтын хувьд ялгаатай ба гол төлөв ядуучуудын үйлдсэн гэмт хэрэг илүүтэй бүртгэгдэж, шийтгэгддэг бол дундаас дээш давхрааныхны үйлдэх гэмт хэргийн хор хохирол үлэмж их байхын хамт түүнийг илрүүлэхийн төлөө асар их мөнгө зарцуулах шаардлагатай болдог. Цаашлаад гэмт хэргийн бүртгэлээс гадуур өнгөрөх нь олонтоо тохиолддог. Төр засаг ч гэмт үйлдэл хийдэг. Тухайлбал, нацистын яргалал, улс төрийн хилс хэргээр яллах зэрэг олон тооны гэмт хэргийг төр засгийн зүгээс үйлдсэн байдаг.

Төрөөс албадлага ашигладаг гажуудлын хоёрдахь төрөл бол **сэтгэцийн өвчин** юм. 200 гаруй жилийн өмнө сэтгэцийн өвчтэй хүнийг өвчтөн гэхээсээ галзуурсан, ад зэтгэрт хорлогдсон гэж үздэг байв. Сэтгэцийн өвчин нь физиологийн шалтгаантай хэдий ч хүрээлэн буй орчны үйл явдлыг хүлээн авахгүй байх, бусад хүмүүсийн үйлдлийн утгыг үл ойлгох, тэдний зүгээс шаардаж буй хүлээлтийг үл биелүүлэх зэрэг тохиолдолд хүмүүсийн зүгээс хэн нэгэнд “сэтгэцийн өвчтэй” гэж хаяг наасноор гажуудагч бий болдог. Түүнчлэн, зарим нийгэмд улс төрийн тэрс үзэлтэнг шүүхээс гадуур шийтгэхийн тулд “сэтгэцийн өвчтөн” хэмээн нэрийдэж, эмнэлэгт хорьдог. АНУ-д хийгдсэн зарим судалгаагаар эдийн засгийн хямралын жилүүдэд нийгмийн халамжийн тусламж дэмжлэг хангалттай бус тохиолдолд “сэтгэцийн эмнэлэгт хэвтэгсдийн тоо” өсөж байгаа нь ажиглагджээ. Ийнхүү сэтгэцийн өвчний гажуудалд нийгмийн хүчин зүйлс зохих хэмжээнд нөлөөлдөг байна.

ДААЛГАВАР 11

## Зургийн утгын талаар ярилцаарай .







1. Эдгээр зургууд нь юуны тухай өгүүлж байна вэ?
2. Эдгээр нь нийгмийн гажуудалтай хэрхэн холбогдож байна вэ?
3. Гаж үйлдэл үйлдэгчид ямар хариу арга хэмжээ авах ёстой вэ?

Юуг гажуудалд тооцох, түүнд нийгмийн гишүүдийн зүгээс хариу арга хэмжээ авах тогтолцоо нь бүхэлдээ нийгмийн хяналт юм. Мөн **нийгмийн хяналт** нь гажуудлыг арилгах үүднээс нийгмийн гишүүдийн зүгээс гажуудагчийг шийтгэх, засан хүмүүжүүлэх зэрэг хэлбэрээр авч буй арга хэмжээнүүдийн цогц. Нийгмийн хяналтыг албан ба албан бус хэмээн ангилдаг. **Албан бус хяналт** нь жижиг бүлгийн түвшинд албан бус хэм хэмжээ, хүлээлтийг зөрчсөн үйлдэл хийсних нь төлөө дургүйцэх, шоолох, нүд үзүүрлэх, үглэх, зэмлэх, шүүмжлэх зэрэг хэлбэрээр илэрдэг хяналт юм. Харин **албан ёсны хяналт** нь албан ёсны хэм хэмжээг зөрчсөний төлөө сануулга өгөх, ажлаас нь халах, торгох, эрхийг нь хязгаарлах, хорих, цаазаар авах зэрэг албан ёсны үүрэг хүлээсэн байгууллагуудын хүчээр хэрэгждэг, зохих албадлагад тулгуурласан хяналтын тогтолцоо юм. Ажлаа хүндэтгэх шалтгаангүйгээр удаа дараа тасалсан тохиолдолд сануулах, цалингийн тодорхой хувийг бууруулах, улмаар ажлаас халах зэргээр албан ёсны шийтгэл хүлээлгэнэ. Эрүүгийн гэмт хэрэг үйлдсэн хэн нэгнийг гэмт хэрэг үйлдсэн эсэхийг нь мөрдөн шалгахаар цагдаагийн байгууллага ажилладаг. Цагдаагийн байгууллагын хэрхэн ажиллаж, нотлох баримтыг бүрдүүлсэн байдалд прокурор хяналт тавих ба гэм буруутай эсэхийг талуудын мэтгэлцээнд тулгуурлан шүүх тогтоодог. Хэрэв гэм буруутай болох нь шүүхээр тогтоогдсон тохиолдолд гол төлөв эрх чөлөө, биеэ даасан байдал зэргийг нь хязгаарлан шоронд хорьдог.

ДААЛГАВАР 12

## Гэртээ хийгээрэй

“Залуус бид ирээдүйгээ сонгодог” сэдэвт эргэцүүлэмж бичээрэй.

Эргэцүүлэмж бичихдээ дараах асуултад хариулаарай:

1. Залуусын сонголтод нөлөөлж буй өөрөөс нь хамаарах боломж, хүндрэл учруулж буй хүчин зүйлс юу вэ?
2. Залуусын сонголтод нөлөөлөх гадаад орчны зүгээс үзүүлэх дэмжигч хийгээд эрсдэлт хүчин зүйлс юу вэ?
3. Боломж, дэмжигч хүчин зүйлсийг хэрхэн ашиглаж, саад бэрхшээл, эрсдэлийг хэрхэн даван туулах вэ?

## 1.4. НИЙГМИЙН СУДАЛГАА

Хүн өдөр тутамдаа “Энэ юу юм бэ?”, “Яагаад ийм зүйл болов?”, “Ямар шалтгаантай, ямар үр дагавартай вэ?” зэрэг асуултуудыг сонирхон дэвшүүлж байдаг. Үүний адилаар эрдэмтдийн судалгааны ажил асуулт дэвшүүлж, түүнд хариулахад чиглэдэг. Эрдэмтэд үндэслэл, найдвартай байдлыг хангаж чадах тусгай арга техникийг хэрэглэн мэдээлэл цуглуулж, түүгээрээ тодорхой санааг батлах эсвэл няцаахаар судалгааг явуулдаг.

**Нийгмийн судалгаа** гэдэг нь судлаачид нийгмийн ертөнцийн тухай асуултад хариулт хайж буй үйл явц юм. Нийгмийн судалгаа бол судлаач нийгмийн тухай үнэн, бодит, шинэ зүйлийг илрүүлэх ажиллагааг хэрэгжүүлэх аргуудын цогц. Дэвшүүлсэн асуултад шинжлэх ухааны логик зарчим, горимуудыг баримтлан, тохирох арга, аргачлалыг ашиглан, тодорхой үе шатын дагуу хариулахаар судлаачид ажилладаг. Судлаач судалгааг зохион байгуулах, төлөвлөх, асуулт бүрд тохирсон мэдээлэл цуглуулах, шинжлэх арга техникийг сонгох зэрэг олон чадварыг эзэмшсэний үр дүнд амжилттай явуулж чадна.

Судлагдаж буй субъект нь хүн тул ёс зүйн хэм хэмжээг баримтлахын хамт хүндэтгэлтэй, ухаалаг харилцаж байж тэдний итгэлийг төрүүлэн, тэднээс үнэ цэнтэй мэдээллийг авч чадсаны үндсэн дээр судалгааг явуулдаг онцлогтой. Нийгмийн ертөнцийг хэрхэн судалдаг талаар социологийн онолын хандлагууд маргалддаг.

ДААЛГАВАР 13

**Эх сурвалжтай ажиллаарай**

**Эх сурвалж 1.**

**Судалгааны сэдэв:** Өрхийн нийгэм-эдийн засгийн судалгаа (түүвэр судалгаа)
**Судалгааны асуулт:** Хүн амын амьжиргаа болон ядуурал ямар түвшинд байна вэ?
**Судалгааны загвар:** Үндэсний статистикийн хороо (ҮСХ), Дэлхийн банк (ДБ)-ны дэмжлэгтэйгээр олон улсын аргачлалын дагуу өрхийн орлого, зарлагын судалгааг нэгтгэн 2007 оноос хойш тэгш тоотой жил бүр тус судалгааг явуулдаг. Мэдээлэл цуглуулахдаа маягт 1, 2а, 2б, 3 гэсэн 3 төрлийн асуулгын аргыг ашигладаг. Маягт 1 нь өрхийн гишүүдийн боловсрол, ажил эрхлэлт, эрүүл мэнд гэх мэт ерөнхий мэдээлэл, үйлдвэрлэл, аж ахуй, хадгаламж, зээл, хүнсний бус зарлага зэрэг мэдээлэл цуглуулна. Харин Маягт 2а, 2б, 3-ыг ашиглан тодорхой хугацаан дахь өрхийн хүнсний хэрэглээний тухай мэдээлэл цуглуулдаг байна.
**Мэдээлэл цуглуулалт:** 2014 (2 жил тутам) оны хувьд Улаанбаатар хот, 21 аймгийг хамруулан, хоёр шатат энгийн санамсаргүй түүврээр 16174 өрхөөс мэдээлэл цуглуулжээ.
**Мэдээллийн шинжилгээ:** Хүнс, хүнсний бус, сууц, удаан эдлэгээт, эрчим хүч гэсэн 5 бүрэлдэхүүнтэй хэрэглээг өрхийн нийгэм-эдийн засгийн байдлыг илтгэх зохистой, нарийвчилсан үзүүлэлт хэмээн урьдчилан сонгон авсан. Энэ дагуу судлагдсан өрхийн ядуу, ядуу бус эсэхийг тодорхойлон, байршил, боловсрол, өрхийн тэргүүний хүйс, ажил эрхлэлт, эрүүл мэндийн байдал зэргээр нь шинжилсэн. Мэдээллийг Stata-12.0 программ ашиглан, математик статистикийн аргуудаар шинжилдэг.

**Судалгааны үр дүн, тайлбар:** Ядуурал ба тэгш бус байдал, аж байдлын дүр төрх гэсэн хоёр үндсэн бүлэгт үр дүнг нэгтгэн, ядуурлын хамрах хүрээ, гүнзгийрэл, мэдрэмж гэсэн үзүүлэлтүүдээр ядуурлын дүр төрхийг тодорхойлж, түүнд нөлөөлөгч хүчин зүйлсээр шинжилсэн үр дүнг тайлбарлан оруулсан.
**Нийтэд мэдээлэх, тайлан:** Судалгаа явагдсан дараагийн жилд ҮСХ, ДБ-аас судалгааны үр дүнг нэгтгэн "Ядуурлын дүр төрх" судалгааны тайланг хэвлүүлдэг.

**Эх сурвалж 2.**
**Судалгааны сэдэв:** Оролцооны аргаар ядуурлын байдалд дүн шинжилгээ хийх нь
**Судалгааны асуулт:** Ядуурлыг ядуу хүмүүс хэрхэн ойлгож, сайн сайхан амьдрал, ядуурлаас гарах арга замыг хэрхэн төсөөлж байна вэ?
**Судалгааны загвар:** Үндэсний статистикийн хороо (ҮСХ), Азийн хөгжлийн банкны (АХБ) дэмжлэгтэйгээр олон улсын аргачлалын дагуу 2005 онд тус судалгааг явуулсан. Уг судалгаа нь оролцооны аргад тулгуурласан фокус бүлгийн хэлэлцүүлгийн дагуу явагдсан.
**Мэдээлэл цуглуулалт:** Улаанбаатар хот, 5 аймгийг хамруулан, зорилтот түүврийн аргачлалын дагуу 24 бүлгийн ярилцлагыг нийт 1516 хүн хамруулан, 2004-2005 онд мэдээлэл цуглуулжээ. Мэдээлэл цуглуулахдаа фокус бүлгийн ярилцлагын аргыг ашиглаж, оролцогчдоор өөрсдөөр нь ядууралд өртсөн хүн, ядуурлын шалтгаан, үр дагавар, хэлбэр, өөрчлөлт, сайн сайхан амьдрал, амь зуух арга зам, үйлчилгээнд хамрагдаж буй байдал, оролцоо зэргийг тодруулсан байна. Уг судалгаанд ядуу эмэгтэй, эрэгтэйчүүд, залуучууд, ахмадууд, орон гэргүйчүүд, хөгжлийн бэрхшээлтэй иргэд хамрагдсан байна.
**Мэдээллийн шинжилгээ:** Бүлгийн ярилцлагын явцад оролцогчдоор өөрсдөөр нь мэдээллийг категоричлох, ангилах зэрэг шинжилгээг хийлгэсэн. Түүнчлэн, ярилцлага бүрийн дараа дэлгэрэнгүй тэмдэглэл үйлдэж, яригдсан бүхий л ойлголтыг утгаар нь кодлон, бүлэглэж, дүн шинжилгээг хийсэн байна.
**Судалгааны үр дүн, тайлбар:** Судалгааны үр дүнг нэгтгэн, сайн сайхан амьдрах болон ядуурлын талаарх үзэл бодол, ядуурлын болон эмзэг байдлын үндсэн шалтгаан, амьжиргааны эх үүсвэр, амь зуух арга зам, улирлын өөрчлөлт, үйлчилгээний хүртээмж, засаглал, иргэдийн санаачилга гэсэн бүлгүүдээр үр дүнг тодорхойлж бичсэн.
**Нийтэд мэдээлэх, тайлан:** 2006 онд ҮСХ, АХБ, ДБ-аас судалгааны үр дүнг нэгтгэн "Оролцооны аргаар ядуурлын байдалд дүн шинжилгээ хийх нь" судалгааны тайланг хэвлүүлсэн.

1. Дээрх судалгаанууд нь ямар үе шаттайгаар явагдсан байна вэ?
2. Дээрх судалгаануудын нийтлэг болон онцлог тал нь юу вэ?

ДААЛГАВАР 14

## Эх сурвалжийг түшиглэн асуултад хариулаарай

**Бүтэц чиг үүргийн онол.** Нийгэм нь хувь хүний хүсэл зоригоос үл хамаарах объектив мөн чанартай тул нийгмийн судалгаагаар нийгмийн бодит байдал дахь үзэгдэл хоорондын зүй тогтлыг илрүүлж чадна. Мэдлэгийг бүтээхдээ байгаль судлаачдын адилаар дедукцийн аргын дагуу объективоор судлан, онол бүтээх боломжтой гэж үзнэ.

**Марксизм (шүүмжлэлт онол).** Марксистууд эрх мэдэлтэй хийгээд эрх мэдэл багатай хүмүүсийн харилцааны цаана оршин буй нийгмийн бодит байдлыг илрүүлэн, өөрчлөх, сайжруулах боломжийг хайхаар нийгмийн судалгааг хийдэг гэж үздэг. Нийгмийн бодит байдлыг объективоор судлах боломжгүй ч, далд оршин буй жинхэнэ бодит байдлыг илрүүлэхийн тулд зонхилох тайлбарт захирагдалгүйгээр судлан, бүтээгдсэн мэдлэгт дулдуйдан нийгмийг өөрчлөх боломжтой гэж үзнэ.

**Бэлгэ тэмдгийн харилцан үйлдлийн онол.** Нийгмийн бодит байдлыг судлах нь хүмүүс хэрхэн харилцдаг, тэдгээр хүмүүсийн үйлдэлд илрэх утга учрыг тэдний нүдээр харж, ойлгох явдал гэж үзнэ. Нийгмийн тухай ерөнхий онол гэж байх боломжгүй бөгөөд судлагдсан бодит байдлаас индукцийн аргын дагуу тодорхой түвшний онолыг бүтээх боломжтой гэж тайлбарладаг.

**Дедукцийн арга.** Ерөнхий дүгнэлт буюу онолын санааг нэгжид буулган дүгнэлтэд хүрэх арга.

**Индукцийн арга.** Нэгжийг ажиглах замаар ерөнхий буюу дүгнэлт, онолд хүрэх арга.

**Логикийн аргууд**




Бүдүүвч 1.2.




Бүдүүвч 1.3.

**Тоон судалгаа**
- Таамаглалыг шалгахаар зорино.
- Цөөн тооны хувьсагч хоорондын хамаарлыг шалгахад анхаарна.
- Хэмжилтийг мэдээлэл цуглуулахаасаа өмнө хийж, авах мэдээллээ стандартчилна.
- Мэдээлэл цуглуулах үйл явц нэг ижил горимоор явагдах ба мэдээлэл нь тоогоор илэрхийлэгдэнэ.
- Математик статистикийн аргуудаар шинжилгээ хийн, таамаглалыг батлах эсвэл няцааж байгаа эсэхэд анхаарлаа хандуулна.
- Стандарчлагдсан загварын дагуу үр дүнг нэгтгэн бичнэ.

**Чанарын судалгаа**
- Мэдээллийн утгыг ойлгох, дүрслэн харуулахаар зорино.
- Судлагдагчийн яриа, үйлдлээс хамаарсан олон тооны хувьсагч байна.
- Хэмжилт нь мэдээлэл цуглуулах явцад эсвэл дараа нь хийгдэнэ.
- Мэдээлэл цуглуулах үйл явц харилцан адилгүй явагдана. Мэдээлэл нь баримт бичиг, ажиглагдсан зан үйл, үг яриа байна.
- Задгай мэдээллээс ерөнхий сэдэв, түүний нотолгоог олж авахад дүн шинжилгээ чиглэнэ.
- Стандарчлагдсан загварын дагуу үр дүнг бичих албагүй.

1. Эх сурвалж 1, 2-т өгүүлсэн хоёр төрлийн судалгаа нь логикийн ямар аргуудын дагуу явагдсан байна вэ?
2. Судалгаануудын аль нь тоон, аль нь чанарын судалгааны дагуу явагдсан байна вэ?
3. Судалгаануудын арга зүйг нийгмийн онолын ямар хандлагууд тодорхойлсон байна вэ?
4. Эх сурвалж 1, 2-т өгүүлсэн хоёр судалгаанд мэдээлэл цуглуулах ямар аргуудыг ашигласан байна вэ?

Судалгааны сэдэв сонгох, сэдвээс асуултыг нарийвчлах, судлах загвараа боловсруулах үйл ажиллагаар бүхэлд нь судалгааны бэлтгэл үе гэж нэрлэж болно. Судалгааны бэлтгэлийг хэр зэрэг хангаснаас мэдээлэл цуглуулалт, дүн шинжилгээ, үр дүнг нэгтгэн тайлан бичих шалтгаалж байдаг. Нийгмийн судалгаанд “судалгааны санал (төсөл)”-ийг боловсруулах замаар судалгаанд бэлтгэдэг. Судалгааны саналыг дараах зааврын дагуу боловсруулдаг.

**Судалгааны санал бичих заавар**

1. **Судалгааны үндэслэл.** Судалгаа явуулах ямар шаардлага буй, ямар ач холбогдолтой болохыг тодорхойлон бичнэ.
2. **Судалгааны зорилго, зорилт.** Судалгааг явуулснаар ямар үр дүнд хүрэхийг урьдчилан тодорхойлж бичнэ. Энэ нь судалгааны үндсэн болон дэд асуултуудтай шууд холбогдсон байх ёстой.
3. **Судалгааны үндсэн болон дэд асуултууд.** Судалгааг явуулснаар ямар асуултуудад хариулах тухай нарийвчлан бичнэ.
4. **Судалгааны загвар.**
   а. ***Мэдээлэл цуглуулах загвар.*** Энд ямар арга ашиглах, тэрхүү аргаар ямар мэдээлэл цуглуулахыг төлөвлөнө.
   б. ***Түүврийн загвар.***
      - Хамрах хүрээ. Байршил, институт, байгууллага, мэдээллийн эх үүсвэр болж буй хүмүүсийг тодорхойлсноор хамрах хүрээг төлөвлөнө.
      - Түүврийн арга
      - Түүврийн хэмжээ
   в. ***Дүн шинжилгээний төлөвлөлт.*** Мэдээллийг боловсруулах, шинжлэх үйл ажиллагаа, ямар аргуудыг ашиглах талаар тусгана.
5. **Судалгаанд баримтлах ёс зүйн дүрэм.** Ёс зүйн ямар хэм хэмжээ баримтлах талаар төлөвлөнө.
6. **Үйл ажиллагааны төлөвлөгөө.** Хэдий хугацаанд хэрхэн судалгааг явуулах талаар нарийвчлан, дэлгэрэнгүйгээр төлөвлөнө.
7. **Төсвийн төлөвлөлт.** Судалгааны үйл ажиллагааг хэрэгжүүлэхэд хэдий хэмжээний мөнгө зарцуулагдах болохыг төлөвлөн бичнэ.

ДААЛГАВАР 15

**Судалгааны ажилд бэлтгээрэй**

Энэхүү даалгаврыг гүйцэтгэхдээ дараах асуултуудаас сонгон, судалгааны санал, хэрэглэх аргуудыг сонгож боловсруулаарай.

ЕБС-ийн сурагчдын дунд төлбөртэй давтлагад хамрагдах нь нийтлэг ажиглагддаг. Эндээс:

- Төлбөртэй давтлагад хамрагдах эсэх нь эцэг эхийн орлогын түвшнээс хамаарч байна уу?
- Төлбөртэй давтлагад хамрагдах нь сурлагын амжилтад эерэг нөлөөтэй юу?
- Төлбөртэй давтлагад хамрагдсан хугацаанаас сурлагын амжилт хамаарч байна уу? (асуултыг өөрчилж болно)

Тоон судалгааны мэдээлэл цуглуулах аргад дараах арга багтана. Үүнд:




**Асуулга.** Урьдчилан бэлтгэсэн асуулт, хариулт бүхий хуудсаар, судалгааны олон нэгжээс нэг ижил горимоор мэдээлэл цуглуулах арга. Санамсаргүй түүврийн аргыг ашиглан, олон хүн амыг хамруулан судлагдахууны дүр төрхийг тодорхойлох, шалтгаант хамаарлыг тодорхойлох зорилготой бол асуулгын аргыг сонгон судалгаа явуулах нь оновчтой.

Асуулга дараах агуулгатайгаар боловсруулдаг. Үүнд:

**Удиртгал хэсэг**

Ямар зорилготой судалгааг, хаанаас явуулж байгаа тухай товч танилцуулна. Судалгаанд баримталж буй ёс зүйн хэм хэмжээний тухай өгүүлэхийн хамт асуултад хэрхэн хариулах заав止 өгнө.

**Судлаачийн тэмдэглэх хэсэг**

Энэ хэсэгт асуулгын дугаар, мэдээлэл цуглуулсан орон нутгийн нэр, огноо, мэдээлэл цуглуулагчийн нэр зэргийг тэмдэглэнэ.

**Ерөнхий мэдээллийн хэсэг**

Хувь хүний нийгмийн байр суурийг тодруулах асуултууд байна. Гэхдээ судалгааны таамаглалтай холбоотойгоор сонгоно. Жишээ нь, нас, хүйс, эрхэлж буй ажил, боловсрол г.м. Энэ хэсгийг асуулгын эхэнд эсвэл төгсгөлд асууж болно.

**Үндсэн мэдээллийн хэсэг**

Судалгааны таамаглалыг шалгахад шаардлагатай мэдээллийг олж авахад туслах асуултууд байна. Ингэхдээ залгамж чанар, логик уялдааг сайтар анхаарах ёстой.

**Төгсгөл хэсэг**

Судалгаанд оролцогчдод талархал илэрхийлэхийн хамт судлаачдын холбоо барих утас, хаяг зэргийн талаар мэдээлэл байна



**Туршилт.** Сонирхож буй хувьсагч хоорондын хамаарлыг илрүүлэхээр зохиомол орчин бүрдүүлэх замаар судлах арга. Тодорхой хувьсагчийн нөлөөг тухайлан хянах боломжтой тохиолдолд нийгмийн туршилтыг хийдэг. Туршилтын ба хяналтын гэсэн 2 дэд бүлэгтэйгээр хийх ба туршилтын бүлэгт үл хамаарах хувьсагчийг өөрчлөх бол хяналтын бүлэгт өөрчлөхгүй. Туршилтын ба хяналтын бүлэг гарсан өөрчлөлтийг харьцуулах замаар үл хамаарах хувьсагчийн нөлөөг тодорхойлно. Ингэхдээ асуулга, ярилцлага, ажиглалтын аргыг давхар ашиглана.

**Хувьсагч.** Хоёр ба түүнээс дээш утга, шинжээр илэрч байдаг зүйл. Жишээ нь, хүйс нь эрэгтэй, эмэгтэй гэсэн хоёр шинжээр илэрдэг хувьсагч юм.
**Үл хамаарах хувьсагч.** Бусад хувьсагчийн өөрчлөлтөд нөлөөлж буй, шалтгаан нь болж буй хувьсагч. Жишээ нь, ажил эрхлэлт нь боловсролын түвшнээс хамаарч байгаа бол боловсрол нь үл хамаарах хувьсагч байна.
**Хамаарах хувьсагч.** Бусад хувьсагчийн нөлөөгөөр өөрчлөгдөж буй хувьсагч. Дээрх жишээнд ажил эрхлэлт нь хамаарах хувьсагч байна.




**Контент анализ.** Баримт бичгээс тодорхой утгын нэгжийг хувьсагчаар сонгон, давтамж, хоорондын хамаарлыг статистик шинжилгээ ашиглан шинжлэх арга. Жишээ нь, сурах бичигт эрэгтэй, эмэгтэйчүүдийг ямар байр суурьтайгаар дүрсэлж байгааг судлах бол эрэгтэй, эмэгтэйг утгын нэгж болгон сонгоод, байр суурийг утгын нэгжийн шинж тэмдэг хэмээгээд, илэрч буй байр суурийн давтамжийг тооцон, харьцуулах замаар шинжилнэ.

Намтар судлал, кейс судлал, угсаатны арга зүй, феноменологи судалгаа, үндэслэгдсэн онолын судалгаа зэрэг чанарын судалгааны загварууд байдаг. Ямар загвараар явагдах эсэхээс үл хамааран ганцаарчилсан болон бүлгийн ярилцлага, ажиглалт, баримт бичгийн чанарын шинжилгээ зэрэг аргуудыг мэдээлэл цуглуулахдаа ашигладаг байна.



**Ганцаарчилсан ярилцлага.** Судалгаанд оролцогчоос асуулт асуух замаар мэдээлэл цуглуулах арга. Асуух асуулт нь урьдчилан бэлтгэсэн эсвэл бэлтгээгүй байж болно. Судлаачийн өөрийнх нь үнэт зүйлс, үзэл бодлоор тодорхойлогдоогүй, илүү гүнзгийрүүлсэн, нарийвчилсан мэдээллийг цөөн тооны хүмүүсээс цуглуулахад тохиромжтой арга. Ярилцлагын явцад судалгаанд оролцогчийн хариултын утгыг ойлгох, дэлгэрүүлэх, лавлах, тодотгох боломжийг судлаачид олгодог.



**Бүлгийн ярилцлага.** Тодорхой сэдэв, асуудлыг бүлгийн хүрээнд хэлэлцүүлэг өрнүүлэх замаар мэдээлэл цуглуулах арга. Энэ арга нь тодорхой асуудлын талаарх санаа бодол, тэдний үзэл бодлын маргаан, зөрчил, нийцэл зэргийг тодруулах боломжийг олгодог. Бүлгийн ярилцлага ихэвчлэн 5-8 оролцогчтой явагддаг.



**Ажиглалт.** Судалгаанд оролцогчийн зан үйл, үйлдэл, зан төлөв, үг яриа, хөдөлгөөн зэргийн талаар тэмдэглэл хөтлөх замаар мэдээлэл цуглуулах арга. Судалгаанд оролцогчдын дунд амьдарч, ажиллах замаар мэдээлэл цуглуулахыг дотроос нь ажиглах гэнэ. Харин судлаачийн үүднээс ажиглахыг хөндлөнгийн ажиглалт гэнэ. Ажиглалтын явц дахь мэдээллийг нягтлах үүднээс ярилцлага зэрэг аргыг ашиглана.



**Баримт бичгийн чанарын шинжилгээ.** Баримт бичгийн агуулга, догол мөр, өгүүлбэр, үг зэргийг утгыг ойлгох, нийтлэг ерөнхий дүр зургийг дүрслэн харуулах арга. Цаг хугацаа, орон зайнаас үл хамааран судлах боломжийг олгодгоороо давуу талтай.

## 1.5. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

**Хамтран ажиллаарай.**

1. Социологч М. Калмижны судалгааны тайлбарыг сайтар уншиж танилцаад дараах асуултын дагуу ярилцаарай.

Социологч М. Калмижн “Боловсрол нь хувь хүнийг нийгэмшүүлэх үүргийг гүйцэтгэдэг. Орчин үеийн нийгэмд хүмүүс сургуулийн орчинд олон цагийг өнгөрөөж байгаа ба гэрлээгүй хүмүүстэй танилцан, уулзаж, нөхөрлөж байна. Уламжлалт нийгэмд гэр бүл, шашин нь хүмүүсийг ёс суртахууны хувьд нийгэмшүүлж, ижил шашны итгэл үнэмшил, үнэлэмжтэй хүмүүсийг гэрлүүлэх чиг үүргийг гүйцэтгэж байсан юм. Харин орчин үеийн нийгэмд ижил шашинтай хүмүүс гэрлэх нь багасч, харин ойролцоо ба ижил боловсролтой хүмүүс гэрлэх нь ихэсч байна” хэмээн дүгнэжээ.

*Эх сурвалж: Neuman L.W, 1991*

а) Орчин үеийн нийгэмд институтүүдэд ямар өөрчлөлт гарсан байна вэ?
б) Боловсролын институт ямар чиг үүргүүд гүйцэтгэж байна вэ?
в) Боловсролын институтийн ил, далд үүргийг тодорхойлоорой.

2. Баримтыг нийгмийн бүтэцтэй холбон тайлбарлаарай

Хүснэгт 1.3

| Үйл ажиллагаа | Эрэгтэй, дундаж цаг | Эмэгтэй, дундаж цаг |
|---|---|---|
| Гэрийн ажил | 1 цаг 45 мин | 3 цаг 49 мин |
| Хүүхэд, өндөр настан, өвчтөн асрах, зочдод үйлчлэх | 16 мин | 45 мин |
| Олон нийтийн сайн дурын ажилд оролцох, бусдад туслах | 5 мин | 3 мин |
| Нийт | 2 цаг 6 мин | 4 цаг 37 мин |

*(Эх сурвалж. ҮСХ, 2000).*

а. Хөдөлмөрийн төрлүүдэд хэн нь илүү цагийг зарцуулж байна вэ?
б. Энэ нь нийгмийн бүтэцтэй ямар холбоотой вэ?

3. Судалгааны төсөл хэрэгжүүлээрэй.

**Сэдэв:** Үүргийн зөрчил.
**Судалгааны асуулт:** Эхнэр, нөхрийн хэн нь үүргийн зөрчилтэй илүүтэй тулгардаг вэ?

### Ганцаарчлан ажиллаарай.

1. Дараах сэдвээс сонгон эссэ бичээрэй. Үгийн тоо 250-300
   1. Нийгмийн гишүүд бид нийгмийн роботууд мөн үү?
   2. Нийгмийн давхраажилт, угсаатан, шашин, ажил мэргэжлийн бүлгүүд нь нийгэмшилтэд ямар нөлөөтэй вэ?
   3. Гажуудал нь нийгмийн учир шалтгаантай юу эсвэл биологи, сэтгэл зүйн шалтгаантай юу?
   4. Гэмт хэрэг ядуурлаас үүдэлтэй юу?

2. Өөрийгөө сориорой.
   1. Нийгэмшилтийн явцад хувь хүн өөрийгөө нийгмийн тодорхой бүлэг, нийтлэг, нийгэмд харьяалуулан, тэрхүү бүлэг, нийтлэг, нийгмээ илэрхийлэгч онцлог шинжийг нь тээгч нь болдог. Үүнийг ямар ойлголтоор илэрхийлдэг вэ?
      А. Нийгэмшил Б. Адилсал
      В. Тээгч В. Нийгмийн нийтлэг
   2. "Гэмт хэрэгтний боловсрол өсөхөд гэмт хэргийг илрүүлэх зардал өсдөг" гэсэн таамаглал дахь үл хамаарах хувьсагч аль нь вэ?
      А. Гэмт хэрэг Б. Гэмт хэрэгтний боловсрол
      В. Гэмт хэргийг илрүүлэх зардал Г. Гэмт хэргийн илрүүлэлт
   3. Нийгмийн харилцан үйлдлийн явцад хувь хүн бусдын үүргийг хүлээн авах замаар "Би нь бүрэлдэн бий болдог" гэж үзсэн эрдэмтэн хэн бэ?
      А. Э.Дюркгейм Б. Р.Мертон
      В. К.Маркс Г. Ж.Г.Мид



# БҮЛЭГ 2
# СОЁЛ

## Суралцахуйн зорилт

**Соёлын бүтэц:**

а. Соёлын тухай ойлголт, соёлыг бүрдүүлэгч элементүүд, тэдгээрийн уялдаа холбоо, ялгааг тохиолдол шинжлэж, онолын үзэл баримтлалыг судлан тайлбарлах

б. Соёл нь угсаа гарлыг нэгтгэдэг хүчин зүйл болохыг эх сурвалжуудад үндэслэн нотлон тайлбарлах

в. Монголын угсаатны бүлгүүдийн соёлын талаар тоон болон чанарлаг баримтуудыг ашиглан тайлбарлах, дүгнэлт хийх

**Соёлын ангилал:**

а. Соёлын өвийн тухай эх сурвалжийг судлан, соёлын хэрэглээ, чиг үүргийг тодруулах

б. Эх сурвалжийг судлан, соёлыг ангилах үндэслэл, шалгуурыг тодорхойлж, холбогдох мэдээллийг статистикийн энгийн аргачлалын дагуу шинжлэх, дүгнэлт гаргах

в. Хувь хүн, бүлэг, байгууллага, улс үндэстний соёлын оролцоо, хэрэглээ, чиг үүргийн хүрээнд асуудлыг тодорхойлон, шийдлийн хувилбарыг дэвшүүлэх

г. Соёлын өвд холбогдох баримтыг шинжлэж, хэрхэн хамгаалах талаар өөрийн саналыг дэвшүүлэх

## Тулгуур ойлголт

- Соёл
- Соёлын бүтэц (бэлгэ тэмдэг, хэл, үнэлэмж, хэм хэмжээ)
- Соёлын нэгдмэл шинж
- Соёлын түгээмэл шинж
- Соёлыг ангилах шалгуур
- Олон улсын соёл
- Үндэсний соёл
- Нэг хэв загварын соёл
- Олон хэв загварын соёл
- Соёлын түүхэн хэв маяг

## 2.1. СОЁЛ ГЭЖ ЮУ ВЭ?

ДААЛГАВАР 1

### Эх сурвалжтай ажиллаарай

Дараах эх сурвалжийг уншиж асуултын дагуу задлан шинжлээрэй





**Хурдан морины соёл**

Сэлэнгэ аймгийн Мандал сумын уяачид гол төлөв хэд хэдэн айлууд нийлж, нэг гал болж морио сойх нь элбэг байна. Наадам болохоос ойролцоогоор нэг сар гаруйн өмнөөс уяж, бага багаар уяанд нь дасгаж, хоол тэжээлийг нь багасгаж байгаад богино зайд үсэргэж эхэлнэ. Ингэхдээ гол төлөв олон жил уясан, их насны морьдоо эхэлж үсэргэдэг байна. Хурдан морь уяхдаа билгийн тооллын нохой өдөр уяж, мориныхоо уяан дээр арц, хүж уугиулан, ариулж, хийморь лундаа сэргээх, аюул барцадаас хамгаалах зорилго бүхий ном хуруулж, тусгай зан үйл хийнэ. Морь сойж байх хугацаандаа тарга хүч ихтэй бол богино зайд ширүүн явдлаар давхиулж, хөлсийг нь авдаг. Ингэж хөлс авах хоёр төрөл байх агаад нэг нь битүү нэмнээгээр хучиж, нөгөө нь задгай буюу нэмнээгүйгээр давхиулж хөлс авдаг. Авах хөлсний хэмжээ их биш бол задгайгаар хөлс авдаг байна. Өөр нэг арга нь усанд шумбуулж, дотроос нь хүйтэн жингээр биеийг нь хөнгөрүүлдэг байна. "...Сар гаруй хугацаанд азарга, соёолон бол гайгүй болчихно. Сойж байгаа морь ханиад хүрвэл манайх бол тогооны угаалтуур хийдэг боролзгоныг усанд хийж буцалгаад, усыг нь шүүж аваад уулгадаг юм. Үндсэндээ хандалж уулгаж байна гэсэн үг. Аль болох өтгөн байвал сайн байдаг юм" гэж уяачид ярьж байна.

*Сэлэнгэ аймгийн Мандал сумын нутаг дахь Гацууртын орд, түүний орчны бүсэд хийсэн угсаатны зүйн хээрийн судалгааны ажлын тайлангаас. УБ.2015. 39 тал*

1. Уг судалгааг ямар зорилгоор, бас ямар аргаар хийсэн байна вэ?
2. Морь уяхад баримталдаг ямар зан үйлийг энд дурдсан бэ? Уг зан үйл ямар ач холбогдолтой вэ?
3. Уяач хүний туршлагыг харуулах ямар баримтыг энд дурдсан бэ?
4. Хурдан морь уях талаар нутаг орныхоо зан заншил, зан үйлтэй холбоотой ямар мэдээллийг нэмж чадах вэ?
5. Судлаач энэхүү сурвалжаа хурдан морины "Соёл" гэж нэрлэсний учир нь юу вэ?

**Соёлын тухай ойлголт.** Хүн оюун ухааныхаа тусаар олон зүйлийг хийж бүтээж, тэр хэмжээгээрээ амьдралын нөхцлөө өөрчилсөөр иржээ. Домог, үлгэр, урлаг, шинжлэх ухаан, сансрын хөлөг, компьютер гэх мэтээр хүний бүтээсэн зүйлсийг тоочоод ч баршгүй юм. Хүмүүсийн бүтээсэн бүхэнд мэдлэг ур ухаан, туршлага, итгэл үнэмшил, аж төрөх ёс нь хуримтлагдан шингэж үлддэг. Хүн домог үлгэр, шашин, шинжлэх ухаан, техник технологи гэх мэт үнэт зүйлсийг бүтээхээс гадна байгалийн юмс үзэгдэлд ч тодорхой утга шингээн, бэлгэдэн шүтсээр иржээ. Уул овоо тахих, шүтлэгт газар нутаг, байгаль орчинтой холбоотой хорио цээрийн ёс гээд ийм бэлгэдэл, шүтлэгийн жишээ олон бий. Бид хөгжим сонсох, шүлэг яруу найраг унших, суут эрдэмтдийн үзэл баримтлал, нээлтийг судлах, дэлхийн шилдэг жүжигчдийн тоглолтыг үзэх гэх мэтээр соёлын үзэгдэлтэй цаг ямагт харьцаж, бас суралцаж байдаг. Өөрөөр хэлбэл, хүний сурах ёстой зүйлс хүнд өөрт нь байдаггүй, харин оршин буй соёлд нь байдаг. Аливаа нийгэмд шашин, урлаг, шинжлэх ухаан гэх мэт соёлыг эзэмшүүлэх, хөгжүүлэх үүрэг бүхий олон институт бий.

Соёлын тухай ойлголт нь нийгмийн тухай мэдлэгийн хүрээнд хамгийн суурь шинжтэй, бас өргөн хүрээтэй ойлголт юм.

Хүмүүсийн дунд сэтгэлгээний соёл, бие бялдрын соёл, харилцааны соёл, хотын соёл, экологийн соёл гэх мэт ойлголтуудыг хэрэглэх нь түгээмэл байдаг. Үүнээс гадна соёлтой хооллох, соёлд суралцах, соёлч байх гэх мэтээр ярих тохиолдол ч байдаг. Эдгээрээс үзэхэд соёл нь өдөр тутмын хэрэглээнд юуг зөв, зохистой гэж үзэх талаарх үнэлэмж, хэм хэмжээг илтгэдэг гэдэг нь харагдаж байна.

Соёл судлалын ухааны үндсэн судлагдахуун болох “соёл” хэмээх үзэгдлийн талаарх тодорхойлолт too хагас мянгад хүрч, судалгааны олон тооны хандлага, чиглэл бий болжээ.

Соёл нь дараах онцлог шинжтэй юм. Үүнд:

- Соёл бүтээх болон эзэмших явдал бол ямар нэг ид шидийн хүчний илрэл биш, харин хүмүүс хамтын амьдралынхаа явцад тодорхой хэрэгцээний дагуу бүтээдэг.
- Соёл нь хүний амьдралын бүх талыг хамарсан өргөн хүрээтэй үзэгдэл юм. Хүн бол соёлын бүтээгдэхүүн. Хүн нийгэмшинэ гэдэг нь соёлд хуримтлагдсан жишиг загварыг өөриймсүүлж буй хэрэг юм.

Соёл (culture) гэдэг үг colere гэсэн латин үгнээс гаралтай бөгөөд “соёолуулан боловсруулах, хөрс боловсруулах” гэсэн утгатай. Энэ ойлголт хөгжсөөр оюуны болон материаллаг үнэт зүйлсийг тэмдэглэх утгатай болжээ.

Соёл судлал нь XX зууны эхэн үед бие даасан шинжлэх ухаан болж хөгжжээ.

ДААЛГАВАР 2

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

Соёлын тухай тодорхойлолтуудыг асуултын дагуу харьцуулан шинжлээрэй.

1. Соёлын гол шинжид юуг онцлон тодруулж өгснийг тодорхойлолт тус бүрээс илрүүлэн тэмдэглээрэй.
2. “Хурдан морины соёл” эх сурвалжид агуулагдаж буй жишээг тодорхойлолт тус бүрд хэрхэн илэрч байгааг тэмдэглээрэй.
3. Эдгээр тодорхойлолтын нийтлэг болон ялгаатай талд тулгуурлан соёлыг бүрдүүлэгч хүчин зүйлсийг тоочин бичээрэй.

| Асуулт / Тодорхойлолт | Соёлын гол шинж | “Хурдан морины соёл”-д хэрхэн илэрч байна вэ? |
|---|---|---|
| “Тодорхой бүлгийн гишүүдэд байдаг үнэт зүйлс, тэдгээрийг дагаж мөрддөг хэм хэмжээ болон материаллаг баялгийг багтаадаг цогц ойлголтыг соёл гэдэг”. *Америкийн социологич А.Гидденс* | | |
| “Зөгий, шоргоолжны эд эсэнд нь шингэсэн үйлдэл хийх чадвар байдаг шиг хүнд төрөлхөөс заяадаггүй, ахмад үеэсээ залуу үе нь зориуд сурч мэдэж, өвлөх ёстой үйлдэл хийх чадвар байдгийг соёл гэж тэмдэглэдэг”. *Антропологич Р.Бенедикт* | | |
| “Соёл нь хүн нийгмийн гишүүн болохынхоо хувьд эзэмшдэг мэдлэг, итгэл үнэмшил, урлаг, ёс суртахуун, хууль, зан заншил болон бусад чадвар дадлуудыг багтаасан цогц бүхэл юм” *Британы угсаатны зүйч Эдуард Тайлор* | | |
| Соёл бол янз бүрийн бэлгэ тэмдгүүдийн (хэл, бичгийн хэл, урлаг, шинжлэх ухаан гэх мэт) нэгдэл мөн. *Германы философич Эрнст Кассирер* | | |
| “Соёл гэдэг нь нийгэм болон нийгмийн хэсэг бүлгийн оюун санаа, материаллаг байдал, мэдлэг, оюун сэтгэл санааны шинж байдлын цогц мөн. Соёл нь урлаг утга зохиол төдийгүй амьдралын хэв маяг, хамтын амьдралын арга зам, үнэ цэнтэй систем, уламжлал, итгэл үнэмшлийг хамаарна” *(ЮНЕСКО, 2001)* | | |

ДААЛГАВАР 3

## Гэртээ хийгээрэй

1. Дараах бүдүүвчид соёлыг олон янзаар тайлбарласны учир шалтгааныг тайлбарлан бичээрэй.




2. Дараах хүснэгтэн мэдээллийг уншаад, жишээгээр тодруулаарай.

| Соёл нэгдмэл тогтолцоо болохын хувьд хүний амьдралын тухай хамгийн ерөнхий төсөөллийг агуулж байдаг. Үүнд: | Жишээ, баримт |
|---|---|
| Хүний аж төрөх хэв маяг, үйл ажиллагааны туршлага | |
| Нийгмийн хэм хэмжээ | |
| Оюун санааны амьдрал, үнэлэмж | |
| Ийм учраас соёл гэдэг нь.................. | |

## 2.2. СОЁЛЫГ БҮРДҮҮЛЭГЧ НЬ ЮУ ВЭ?

ДААЛГАВАР 3

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

Монгол олон угсаатны бүжгийн тухай дараах мэдээллийг уншаад биелгээний хөдөлгөөн, дохио зангаа нь мэдлэг, бэлгэдэл, аж төрөх хэв маяг, зан үйлийн шинжтэй болохыг дараах хүснэгт ашиглан нотлоорой.

| Сэдэв | Нотлох баримт |
|---|---|
| Биелгээ бол мэдлэг мөн. | |
| Биелгээ бол бэлгэдэл мөн. | |
| Биелгээ бол зан үйл мөн. | |
| Дохио зангаа, хөдөлгөөн бол биелгээний хэл мөн. | |

Биелгээ нь монголчуудын аж амьдралаас үүсчээ. Биелгээнд ихэвчлэн амьдрал дээр хийж гүйцэтгэдэг зан үйлүүдийг хийдэг. Жишээ нь, цайныхаа дээж, цацлыг уул усандаа өргөх, юм оёх, тариа тээрэмдэх буюу тариа татах, ноос савах, бөх барилдах, нум сум харвах, морины явдал зэргээр биелдэг. Монгол бүжгийн намба төрх, монгол хүний сэтгэл хөдлөлийн онцлог чанарыг угсаатны бүжиг, бий биелгээнээс салгах аргагүй юм. Төв халхын бүжигт монгол хүний эрхэмсэг чанар, ёслол хүндэтгэлийн намба төрх, гунхах, ганхах, туялзах хөдөлгөөн голлодог бол баруун монголын захчин, торгууд, урианхай дөрвөд, хотон, баяд өөлд ястны бүжигт гарын болон цээжин биеийн огцом түргэн хөдөлгөөн, дал мөрний хаялга, сугсралт, солбилт зэрэг нийтлэг намба төрх давамгайлна.

Соёл нь хэл, үнэлэмж, ёс заншил, хэм хэмжээ, мэдлэг гэсэн элементүүдээс бүрддэг.

Хүснэгт 2.1. Соёлыг бүрдүүлэгч элементүүд

| Соёлыг бүрдүүлэгч элементүүд | Агуулга |
|---|---|
| Бэлгэ тэмдэг | Соёл бол хүн бодол санаагаа ямар нэг тэмдэгтэд төлөөлөл, бэлгэдэл болгон шингээж буй хэрэг юм. Өөрөөр хэлбэл, соёлын үзэгдлүүд тэмдгэн хэлбэрээр оршдог гэсэн үг. Бид ярьж, бичиж, зурж, барьж байгуулж байна гэдэг нь үзэл төсөөлөл, хүсэл зоригоо тэмдэг болгон хувиргаж байгаа хэрэг юм. Тэмдгийн илэрхийлж буй далд утгыг бэлгэ тэмдэг буюу бэлгэдэл гэж нэрлэдэг. Жишээ нь, Ард Аюушийн хөшөө бол Монголын ард түмний эх оронч байдлын бэлгэдэл болдог гэх мэт. |
| Хэл | Тэмдгийн хамгийн түгээмэл хэлбэр нь хэл юм. Хэл бол хүний оюуны ертөнцийг илэрхийлэгч, хадгалагч, дамжуулагч арга хэрэгсэл юм. Хүмүүс бодит байдлын тухай мэдээ, мэдээллийг тухайн эд юмстай нь заавал шууд харилцах замаар бус, харин тэдгээрийг илэрхийлэн тэмдэглэсэн үг, өгүүлбэр, бичвэр, зураг, дохио зангаа зэрэгтэй харилцах замаар олж мэддэг. Хэл хэмээх ойлголт нь зөвхөн яриа, бичгийн хэлээр хязгаарлагддаггүй, дохио зангаа, хөдөлгөөн зэрэг биеийн хэлээр илэрхийлэгддэг. |
| Үнэлэмж | Юуг зөв гэж хүлээн зөвшөөрөх, бас юуг буруу, зохисгүй гэж үзэх талаар нийтэд хүлээн зөвшөөрөгдсөн эрхэм чанаруудыг үнэлэмж гэдэг. Жишээ нь, шударга ёс, хүний эрх, эрдэм боловсрол гэх мэт. |
| Хэм хэмжээ | Хүмүүсийн зан төлөвийг зохицуулдаг дэг журам, хууль дүрэм, ёс заншил зэргийг бүхэлд нь хэм хэмжээ гэдэг. Хэм хэмжээ нь зохистой сайхан хувцаслахаас эхлээд муу үйл үйлдэж болохгүй гэх зэрэг өргөн агуулгатай. |
| Мэдлэг | Хүмүүсийн мэддэг баримт, туршлага, үнэт зүйлсийг хэлнэ. Жишээ нь, монголын ард түмэн тэнгэр унших эрдэм, дөрвөн улиралд малаа арчлан маллах, үржүүлэх, бэлчээрийн өвс ургамлын ач тусыг таних зэрэг туршлагын шинжтэй эрдэм ухааныг бий болгожээ. Ийм туршлагын шинжтэй мэдлэгээс гадна үлгэр домог, шашин, урлаг, шинжлэх ухаан, философи гэх мэт мэдлэгийн олон хэлбэр байна. |

ДААЛГАВАР 4

## Бие дааж ажиллаарай

Уншсан мэдээлэлдээ түшиглэн дараах асуултад хариулна уу.

1. Соёлыг бүрдүүлэгч элементүүдийн холбоо хамаарлыг жишээ авч тайлбарлаарай. Жишээ нь, “Хэл бол тэмдгийн түгээмэл хэлбэр мөн”, “Үнэлэмж бол хэм хэмжээг тогтоох үндэс болдог” гэдгийг хэрхэн тайлбарлах вэ?
2. Соёлыг бүрдүүлэгч элементүүдийг оновчтой илэрхийлсэн бүдүүвч аль нь вэ? гэдгийг тогтоож, үндэслэлийг тайлбарлаарай

**1.**




**2.**






Германы соёл судлаач Эрнст Кассирер (1874-1945) овог аймгуудын хэл, домог, шашин, урлаг зэрэг соёлын үзэгдлийг судалсны үндсэн дээр соёлын тухай бэлгэдлийн онолыг үндэслэжээ. Хүн бол бэлгэдэл бүтээгч амьтан. Иймд хүн бол физик (байгалийн) ертөнцөд төдийгүй бэлгэдлийн ертөнцөд амьдарна. Энэ бол домог, хэл, урлаг, шашин, түүх, шинжлэх ухааны ертөнц байх юм. Энэ ертөнц нь хүний эргэн тойронд бат бэх торон сүлжээ үүсгэж байна. Соёл хөгжиж дэвшихдээ гагцхүү энэ торон сүлжээг л бат бэх болгон чанаржуулж байдаг.

### Бэлгэдэл гэж юуг хэлэх вэ?

Хүн гэдэг амьтан адгууснаас ялгарч байгаа нэг гол шинж нь бэлгэдэл. Ямар ч арслан, бар, туулай бэлгэдлийг хэрэглэдэггүй. Гагцхүү хүн л бэлгэдлийг хэрэглэдэг. ”Хүн гэдэг бол бэлгэдлийн амьтан” гэж хэлдэг шүү дээ. Энэ нь хэлтэй холбогдоод явчихдаг. Хэл гэдэг нь дохио тэмдгийн нэг хэрэглүүр, нэг түвшин. Хэлтэй амьтан дараагийнхаа хийсвэрлэлийг хийхээрээ бэлгэдлийг бүтээдэг. Өөрөөр хэлбэл, бэлгэдэл бол дохио тэмдгийн дараагийн түвшин. Тийм учраас бэлгэдэл ганцхан монголд байдаг зүйл биш. Гэхдээ бэлгэдлийг бүхнээс эрхэмлэн үздэг үндэстэн бол яах аргагүй монголчууд.

*Шинжлэх ухааны доктор, профессор С.Дуламтай хийсэн ярилцлагаас.*
*http://news.gogo.mn*

ДААЛГАВАР 5

## Тохиолдол шинжлээрэй

Миний дүү Бат аавын бүсээр шилбүүрдэн тоглож байгаад ээжид зэмлүүлэв. Үүнийг хараад, аав дүү, бид хоёрт бүсээ дээдлэхийн утга учрын талаар ярьж өглөө. “Монгол хүн бүсийг хүний сүлд хийморь гэж үздэг. Тиймээс бүсээ дутуу бүслэн алдруулан, чирч явахыг цээрлэдэг, бүсээ чанга бүслэхийг төв чангын бэлгэдэл гэх ба бүсний үзүүрийг өмнө талдаа гарган ороож, нөгөө үзүүрийг мөн урдаа шингээж уяна. Бүсээ гутал, өмдөн дээрээ тавих буюу бүсний дээгүүр алхах гишгэхийг цээрлэдэг. Бүс, малгайтай хүн бол хэн ч халдашгүй чөлөөт иргэн гэсэн утгыг илтгэдэг” хэмээн ярьсан юм.

1. Монгол хүний бүсний бэлгэдлийн утга учрыг тайлбарлаарай.
2. Бүсний бэлгэдэл гэж юу вэ? Тодорхойлон бичээрэй.

ДААЛГАВАР 6

## Хамтран ажиллаарай

Эх хэлний тухай мэдээллийг уншаад асуудал дэвшүүлээрэй.

Даяаршлын явцад олон хэл устаж алга болсоор байна. Энэ бол даяаршлын нэг сөрөг тал мөн билээ. Ихэнх улс орнууд өөрийн үндсэн хэлийг хамгаалах төрийн бодлого хэрэгжүүлдэг. Даяарших үйл явц монгол хэлийг тойрсонгүй. Олон гадаад үг монгол хэлний үгсийн санд орж тэр хэмжээгээр үгийн баялаг нэмэгдэж байна. Гэхдээ ямар ч хэлэнд байдаг харь үгийг хэрэглэх энэ үзэгдэл хэвийн хэмжээнээс хэтэрч, буйг бид өдөр бүр харж байна.

Хүний үзэл бодол, байр суурь, мэдлэг ухааны цар хүрээ, шинжийг тандах, үнэлэх гол арга хэрэгсэл нь хэл, яриа юм. Монгол хүн бүрийг уран үгийн авьяастан, түүнийг судлан цээжилж, сурталчлан дэлгэрүүлэгчид гэж ярьдаг билээ. Монгол амьдралын цаг хором, алхам бүхэн аман зохиолоор илэрч байдаг. Сургаал үг, зүйр, цэцэн үг, хошин үг, ёгт үг, оньсого, таавар, түргэн хэллэг гээд олон төрөл байна. Тэдгээрийг судлах, сурах явдал монгол үндэстнээ хөгжүүлэх чухал хөшүүргийн нэг мөн ажгуу.
2015 онд баталсан “Монгол хэлний тухай” хуулинд монгол хэл, бичиг үсгээ хамгаалах, хөгжүүлэх талаар идэвх санаачилга гаргасан иргэн, хуулийн этгээдэд дөрвөн жил тутамд “Монгол Улсын Ерөнхийлөгчийн нэрэмжит шагнал олгоно” гэж заажээ.

1. Эх хэлний тухай дээрх мэдээллүүдийн утга санааг харьцуулан шинжилж, тус бүрд нь гарчиг өгөөрэй.
2. Мэдээллүүдийг ашиглаад ямар асуудал дэвшүүлж болох вэ?
3. Уг асуудлыг шийдвэрлэхэд монгол хүн бүр ямар оролцоотой вэ? Өөрсдийн оролцоог жагсаан бичиж, тайлбарлаарай

**Хэл бол тэмдгийн тогтолцоо мөн.** Төрөлх хэл нь тухайн ард түмний түүх соёлыг хадгалан дамжуулах үндсэн арга хэрэгсэл юм. Хүмүүс тодорхой зорилтуудыг шийдвэрлэхийн тулд төрөлх хэлэнд тулгуурлан зохиосон хэлийг зохиомол хэл гэдэг. Зохиомол хэл нь гарал үүсэл, үүргийн хувьд төрөлх хэлтэй харьцуулбал, хоёрдогч шинжтэй юм.

Зохиомол хэлэнд шинжлэх ухааны хэл /философийн хэл, археологийн хэл, математикийн хэл гэх мэт/ багтана. Шинжлэх ухаан бүхэн өөр өөрийн онцлог хэлтэй. Жишээлбэл, физик судалж байгаа хүн цахилгаан соронзон орон, цэнэг, хүч, даралт, масс гэх мэт физикийн шинжлэх ухааны хэлэнд, соёл судалж байгаа хүн бэлгэ тэмдэг, хэл, сонгодог соёл, ардын соёл, соёлын нийтлэг шинж гэх мэтийн соёл судлалын хэлэнд тус тус суралцаж, утгыг нь өөриймшүүлж байна гэсэн үг юм.

Будүүвч 2.1. Төрөлх ба зохиомол хэлний аль нь анхдагч вэ?




**Хэл нь:**

- Тухайн үндэстэн угсаатныг нэгтгэж, нийгэм болгож байгаа гол шинж юм.
- Соёлыг нэг үеэс нөгөө үед дамжуулах, соёлыг бүтээх, илтгэх арга хэрэгсэл юм.

Үлгэр домог, дуу хөгжим, бүжиг наадам, ёс заншил нь хэл ярианы тусламжтайгаар хадгалагдан үлдсэн байдаг. Ерөөлч магтаалч, тууль хайлагчдын ачаар алдарт “Гэсэр”, “Жангар”-ыг бид одоо бичгийн хэлнээ буулган авч уншиж судалж байна. Бичиг үсэг үүсч, ялангуяа ном хэвлэх болсноор хүн төрөлхтний соёлын хөгжилд онцгой амжилт гарчээ.

ДААЛГАВАР 7

**Бие даах ажиллаарай**

Дараах асуултад хариулна уу?

1. Хэл гэж юу вэ?
2. Хэл, тэмдэг гэсэн ойлголтуудын аль багтаамжаараа их вэ?
3. Зохиомол хэл үүсэх шалтгаан юу вэ?
4. Бэлгэдлийн онолоор соёлыг хэрхэн тайлбарладаг вэ?

**Мэдлэг, мэдлэгийн төрлүүд.** Мэдлэг нь домог, шашин, урлаг, шинжлэх ухаан, философи гэх мэт олон төрлийг багтаадаг.




Домог, шашин, шинжлэх ухаан нь ертөнц, хүний амьдралын тухай гурван янзын тайлбар бөгөөд гол ялгаа нь мэдлэг бүтээх арга зүйд нь байдаг. Тухайлбал, домог нь ид шидийн төсөөллийг, урлаг нь уран сайхны дүрийг, шашин нь Бурханы бүтээгч хүчийг, шинжлэх ухаан нь бодит байдлын өөрийнх нь хөгжил, өөрчлөлтийг илэрхийлсэн ойлголтыг ашиглан мэдлэг бүтээдэг.

**Домог**
Хүн төрөлхтний язгуур сэтгэлгээ мөн. Домгийн үүсэл эртний нийгэмд хамаарах бөгөөд өнөөгийн соёлд ч ач холбогдолтой. Домог бол ямар нэг онолын байгууламж биш, харин мэдрэмж, ид шид, дүр, төсөөлөлд тулгуурласан сэтгэлгээ юм. Домгоор дамжин ёс жаяг, зан үйл хэвшиж тогтсоноор хорио цээрийн хэм хэмжээ, бэлгэдлийн эх үндэс тавигджээ. Энэ утгаар нь судлаачид домгийг соёлын үндэс суурь, анхдагч хэв маяг гэж үздэг.

**Шашин**
Хүмүүсийн сүсэг бишрэлийн эрэлт хэрэгцээгээр бий болсон оюуны соёлын хэлбэр юм. Шашин нь соён гэгээрүүлэх үүрэгтэйгээс гадна хүнд итгэл бишрэлтэй байхад тусалдаг. Шашны байгууллагын хамгийн том хэлбэр нь сүм хийд. Археологийн судалгааны үр дүнгээр шашны сүсэг бишрэлийн энгийн хэлбэрүүдийг 40 мянган жил оршин тогтносон гэж судлаачид тэмдэглэдэг.

**Шинжлэх ухаан.**
Шинжлэх ухаан бол аливаа зүйлийн үнэн эсэхийг шалган тодорхойлох тусгах арга, аргачлал, зарчимд тулгуурладаг. Мэдлэг бодит байдал, түүний зүй тогтолд таарч тохирох шинж бол мэдлэгийг шинжлэх ухааных гэж хүлээн зөвшөөрөх гол шалгуур мөн. Шинжлэх ухаан бүхэн өөрийн нэр томьёо, багаж хэрэгсэл, туршилтын тоноглол зэргийг ашигладаг. Энэ зорилгын дагуу эрдэм судалгааны байгууллагууд ажиллаж байдаг.

ДААЛГАВАР 8

## Бие дааж хийгээрэй

Уншсан мэдээлэлдээ түшиглэн дараах асуултад хариулаарай.

1. Шинжлэх ухаан, домог, шашин гэсэн мэдлэгийн төрлүүдийн аль нь анхдагч шинжтэй вэ? Яагаад?
2. Домог, шашин, шинжлэх ухааны мэдлэгийн нийтлэг шинж болон гол ялгаа нь юунд оршиж байна вэ?
3. “Дэлхий нарыг тойрон эргэдэг”, “Дэлхий гурван яст мэлхий дээр тогтдог”, “Дэлхийг нар тойрон эргэдэг” гэсэн гурван өгүүлбэрийг мэдлэгийн төрлүүдтэй холбон тайлбарлана уу?

**Үнэлэмж.** Орос хэлний “ценность”, англи хэлний “value” хэмээх үгийг манайд үнэт зүйл, үнэлэмж, үнэт чанар гэх мэт олон янзаар нэрлэдэг. Соёл нь хүмүүсийн үйлдлийн загвар, удирдамж болж байдаг. Соёлын ач тусаар хүмүүс юуг зохистой, бас юуг зохисгүй гэдгийг ухаарч, өөрсдийн болон бусдын зан төлөв, үйлдэл, сэдэл, хариуцлагыг шүүн тунгааж байдаг. Энэ утгаар нь соёлыг нийгмийн бүх гишүүдийн даган мөрддөг эрхэмлэх зүйлс, хэм хэмжээний нэгдэл гэж ойлгож болно.

Үнэлэмж бол нийтлэг ач холбогдолтой нь хүлээн зөвшөөрөгдсөн, энэ утгаараа эрхэмлэх зүйл, хэм хэмжээний шинжтэй болсон утгат чанарууд юм.

Хүснэгт 2.2 Үнэлэмж, үнэлэмжийн чиг баримжаа, үнэлгээ гэсэн ойлголтуудын ялгааг тодруулан ярилцаарай

| Ойлголт | Утга санаа | Тайлбар |
|---|---|---|
| Үнэлэмж | Нийт хүн төрөлхтний хувьд хүлээн зөвшөөрөгддөг утгат чанарууд. | Сайн үйл, шударга ёс, эрх чөлөөг аль ч ард түмэн эрхэмлэдэг. |
| Үнэлэмжийн баримжаа | Үнэлэмжийг хувь хүн өөриймшүүлсэн хэр хэмжээ, түвшин. | Хүмүүс үзэл санаа, итгэл үнэмшил, ёс суртахууны хувьд харилцан адилгүй сонголт хийдэг. |
| Үнэлгээ | Нийгмийн бүлэг, хамт олон, бие хүний зан төлөв, үйлдлийг тодорхой шалгуурт нийцэж байна уу, үгүй юу гэдгийг шүүн тунгаах үйл явц | Бид аливаа үйл явдал, үзэл санааг дэмжих, буруутгах, шүүмжлэх, магтах зэргээр янз бүрээр үнэлж, дүгнэж байдаг. |

Бид соёлыг бүрдүүлэгч элементүүдээр дамжуулан соёл нь бүхэллэг зүйл болохыг ойлгож мэдлээ. Соёлоор дамжуулж хүнлэг ёс, эрх чөлөө, ардчилал, шударга ёс, эв нэгдэл зэрэг олон зарчим, эрхэмлэх зүйлсийг дэлгэрүүлж бэхжүүлэх боломжтой.

Хүснэгт 2.3. Соёлын чиг үүрэг

| Соёлын чиг үүрэг | Тайлбар | Жишээ |
|---|---|---|
| Бэлгэдлийн чиг үүрэг | Соёлын үзэгдлүүд тэмдгэн хэлбэрээр оршдог. Тэмдгийн хамгийн түгээмэл хэлбэр нь хэл юм. | Сургуулийн хонх бол хичээл эхэлсэн, дууссаныг илтгэх тэмдэг |
| Үнэлэмж, хэм хэмжээний чиг үүрэг | Нийгэмд үйлчилж байдаг хэм хэмжээг эзэмшснээр хүмүүс амьдралын чиг баримжаагаа олж байдаг. | Хүмүүс юуг сайн гэх, юуг зохисгүй гэж үзэхийг ялгах байдал |
| Нэгтгэн, зохицуулах чиг үүрэг | Соёл нь нийтлэг итгэл үнэмшил, үнэлэмжийн тогтолцоог бүрдүүлэх замаар нийгмийг нэгтгэдэг. | Газар ус, өвөг дээдэс, ёс заншлаа дээдэлж ирсэн арга ухаан |
| Үйл ажиллагааны чиг үүрэг | Өмнөх үеийн бүтээсэн нийгэм-соёлын уламжлалыг өвлүүлэх нь нийгмийн оршихуйн үндэс юм. | Үйлдвэрлэл, шинжлэх ухааны гэх мэт бүтээл туурвих үйл ажиллагаа |

### Бие дааж ажиллаарай

Дараах бүдүүвчид нэр өгч, ямар утга санаа илэрхийлж байгаа талаар тайлбар бичээрэй

Бүдүүвч 2.2.

ҮНЭЛЭМЖ
- Ёс суртахууны үнэлэмж (сайн, муу)
- Шашны үнэлэмж (буян, нүгэл)
- Гоо сайхны үнэлэмж (сайхан муухай)
- Шинжлэх ухааны үнэлэмж (үнэн, худал)

### Гэртээ хийгээрэй

Өөрийгөө сориорой

1. Соёл бол хүний амьдрах арга ухаан, хуримтлуулсан туршлага болж байдаг гэдэг утгаараа .................. мөн.
2. Соёл бол сэтгэлгээний илэрхийлэл, мэдээллийг бүтээгч, хадгалагч, дамжуулагч арга хэрэгсэл болж байдаг утгаараа ...... мөн.
3. Соёл бол юуг зөв гэж хүлээн зөвшөөрөх, бас юуг буруу, зохисгүй гэж үзэх талаар нийтэд хүлээн зөвшөөрөгдсөн эрхэм чанар болж байдаг утгаараа ........... мөн.
4. Соёл бол үзэл төсөөлөл, хүсэл зоригоо тэмдэг болгон хувиргаж, нийгмийн туршлагыг дамжуулдаг гэдэг утгаараа ............ мөн.
5. Соёл бол өдөр тутмын аж төрөхүйд баримталдаг дэг журам, хууль дүрэм, ёс заншил, уламжлалаар дамжуулан хүмүүсийн харилцаа, нийгмийн дэг журмыг зохицуулж байдаг гэдэг утгаараа ............ мөн.

*Сонгох үг: хэл, мэдлэг, үнэлэмж, хэм хэмжээ, тэмдгийн тогтолцоо*

## 2.3. МОНГОЛ СОЁЛЫН НЭГДМЭЛ ШИНЖИЙГ ХЭРХЭН ТАЙЛБАРЛАХ ВЭ?

ДААЛГАВАР 9

### Эх сурвалжтай ажиллаарай

Зураг 2.1.




Эх сурвалж: www.tourisinfocenter.mn

Хүснэгт 2.4. Монгол орны хүн амын угсаатны бүрэлдэхүүн.

| Үндэс угсаа | Хүний тоо /2010 он/ | Үндэс угсаа | Хүний тоо /2010 он/ |
|---|---|---|---|
| Халх | 2168 141 | Мянгад | 6 592 |
| Казах | 101 526 | Тува | 5 119 |
| Дөрвөд | 73 403 | Барга | 2 989 |
| Баяд | 56 573 | Үзэмчин | 2 577 |
| Буриад | 45 087 | Элжигэн | 1 340 |
| Захчин | 32 845 | Сартуул | 1 286 |
| Дарьганга | 27 412 | Хамниган | 537 |
| Урианхай | 26 654 | Цаатан | 282 |
| Дархад | 21 558 | Узбек | 260 |
| Өөлд | 15 520 | Харчин | 152 |
| Хотгойд | 15 460 | Цахар | 132 |
| Торгууд | 14 176 | Бусад | 601 |
| Хотон | 11 304 | Бүгд үндэстэн | 541 |

*Эх сурвалж. ҮСХ. 2012 он*

1. Хүснэгтэн мэдээллээс ямар дүгнэлтийг хийж болох вэ?
2. Танай орон нутагт ямар угсаатны бүлэг голлон амьдарч байна вэ? Тэдний соёл, аж ахуй, хэл, ёс заншлын талаар мэдэх зүйлээ тоочин бичээрэй
3. “Монголын угсаатны бүлгүүд” сэдвээр жуулчдад зориулсан танилцуулга бэлтгээрэй гэвэл та юу юуг голлон сонирхуулах вэ? Яагаад?
4. Угсаатны бүлгийн соёл гэж юуг хэлэх вэ?

**Монгол соёлын нэгдмэл шинж.** Аливаа улс орны соёл нь олон талт хэв шинж бүхий хувилбартай байх боловч, соёлын нэгдмэл үндэс гэж буй. Соёлын нэгдмэл үндэс нь тухайн соёлын язгуур үнэт зүйлс нь юм. Монгол соёлын тухайд:

- Монгол соёлыг нэгтгэгч язгуур үнэлэмжид монгол аж төрөх ёс, эдүгээ хүртэл эрхэмлэж ирсэн эх хэл, аман болон бичгийн соёл, ардын урлаг, төрт ёсны уламжлал, дуу бүжиг, наадам, газар тэнгэр, байгаль орчинтойгоо зохицон аж төрөх арга ухаан, үеийн үед таньж хуримтлуулсан мэдлэг, баримталж ирсэн ёс заншил зэрэг олон зүйл орно.
- Манай соёл бол Монгол /халх, дөрвөд, захчин гэх мэт угсаатны бүлгийн соёл/, Казах үндэстний соёлоос голлон бүрдсэн соёлын нэгэн нэгдэл юм. Энэхүү олон янз байдал нь Монгол үндэстний соёлыг улам бат бөх, баялаг өргөн утгатай болгож байдаг нэг ёсны ундарга нь аж. Уртын дуу, хөөмий, исгэрээ, морин хуур зэрэг дуу хөгжмийн урлагийн бүтээлээр хүн төрөлхтний соёлын өв санг баяжуулсан ард түмэн бол монголчууд юм.
- Бусад үндэстнээс ялгарч буй хэв шинж, өвөрмөц эрхэм гэсэн бүхнээрээ үндэстэн бахархдаг бас эвлэлдэн нягтарч байдаг учиртай. Монгол үндэсний соёлын өвөрмөц шинж, түүний хэрэглээ, үнэ цэн нь, тухайлбал “Би монгол хүн” гэх мэтээр бахархах үндэс суурь нь болдог. Чухам тэрхүү өвөрмөц ёс заншил, аж төрөх хэв маяг, бүтээж бий болгосон мэдлэг, ухаан зэрэг нь тухайн үндэстэнг хэн бэ гэдгийг бусад үндэстэнд таниулдаг.

- Монгол улсын Үндэсний аюулгүй байдлын тухай хуульд "Монголын түүх, соёл бол үндэсний аюулгүй байдлын дархлаа мөн" гэж заажээ. Монгол улсын Соёлын тухай хуульд "Соёлын үнэт зүйл гэдэгт гоо сайхны үзэл баримтлал, эх хэл, бичиг үсэг, аман аялгуу, уламжлалт технологи, газар усны нэр, зан заншил, бэлгэ тэмдэг, ардын аман зохиол, ном судар шастир, ургийн бичиг, им, тамга, хадны зураг, бичээс, гар урлал, урлагийн бүх төрлийн болон соёл судлалын бүтээл, судалгааны арга барил хамаарна" гэж заажээ.
- Монголын олон үндэстэн ястны  хэл, аялгуу, аман болон бичгийн соёл, ёс заншил, шашин шүтлэг, дуу хөгжим, бүжиг, тэдгээрийг гүйцэтгэх арга барил, байгалийн тогтоц, археологийн дурсгалт газар, соёлын үнэт зүйлсийг хадгалж хамгаалах, бүтээх, эзэмших, ашиглах, түгээн дэлгэрүүлэх, нийтийн хүртээл болгохтой холбоотой бүхий л үйл ажиллагаа нь өөр өөрийн өнгө төрхөөр "монгол" хэмээх соёлыг илэрхийлдэг. Жишээ нь, урц, гэрээ хэрхэн барих, гэр бүл болох, хурим найр хийх, оршуулгын зан үйл хийх, цаа сэтэрлэх, ан авд мордох гээд өвөрмөц ёс заншил бүхий цаатан соёл бол монгол төдийгүй дэлхийн соёлын гайхамшигт өв мөн.

Дээр дурдсан үнэт зүйлс нь монгол соёлыг нэгтгэж буй хүчин зүйлс ажээ.  Бас эдгээр үнэт зүйлс нь монгол соёлыг дэлхийн өв соёлын томоохон төлөөлөл болгож байдаг. Дэлхийн өвд дахин үл давтагдах үнэт зүйлсээ бүртгүүлснээрээ бид эдгээр өвийг хадгалах, хойч үедээ өвлүүлэн үлдээх томоохон үүргийг хүлээж байна гэсэн үг юм.

Түүх, соёл, амьдрал ахуйн хувьд бие биетэйгээ ойр төрөл, нэгэн угсаа гаралтай хүмүүсийг угсаатан гэнэ.

Үндэсний соёл гэдэг ойлголтоор тухайн улс үндэсний нийтийн хүртээл болсон итгэл үнэмшил, зан байдлын хэв маяг, үнэлэмж болон институтуудын нэгдлийг илэрхийлдэг.

Угсаатны хамгийн бага нэгж нь овог, хоёр дахь нь ястан юм. Ястан нь нийтлэг аялга, зан заншил, сэтгэл зүй, аж ахуй, нутаг дэвсгэр бүхий овгуудын нэгдэл юм.

Угсаатны зүй этнографи /орос хэлэнд/, ethnology /англи хэлэнд./ гэдэг нь хүн ардыг судлах ухаан гэсэн утга илэрхийлдэг. Угсаатны зүйн судалгаа нь орон нутгийн ард түмний соёлыг газар дээр нь судалдгаараа онцлогтой.

Монгол дахь угсаатны зүйн үүсэл хөгжил манай улсын ууган угсаатны зүйч, нэрт эрдэмтэн Сандагсүрэнгийн Бадамхатаны нэртэй яах аргагүй холбоотой. Монголын олон угсаатны соёлыг ямар аргаар судлах ажлыг эхлүүлж "Этнологийн судалгаа хийх арга барилын тухай", "Хөвсгөлийн цаатан ардын аж ахуй, байдлын тойм" зэрэг олон арван зохиол, нийтлэл бичжээ. С.Бадамхатаны удирдлагаар Монгол улсын угсаатны зүйн 3 боть суурь бүтээл хэвлэгдсэн нь эдүгээ Монголын угсаатны зүйн сонгодог суурь судалгааны өв болсоор байна.

Зонхилогч соёл → Тухайн нийгмийн гишүүдийн дийлэнхэд нь зонхилж буй амьдрах зан үйл, үйлдлийн загварыг тодорхойлогч соёл

Дэд соёл → Зонхилогч соёлоос бага зэргийн ялгаатай боловч түүнтэй нийцэж байдаг соёл

Бодлого 2.3. Үндэсний соёлыг ангилах гол шалгуур юу вэ?

ДААЛГАВАР 10

## Бие дааж ажиллаарай

“Монгол соёл бол нэгдмэл шинжтэй” гэсэн нотолгоонд дараах бүдүүвчийг ашиглан үндэслэлээ гаргаарай.




ДААЛГАВАР 11

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

ШУА-ийн Философи, социологи, эрхийн хүрээлэнгийн социологийн салбараас 2012 онд “Монгол дахь хотжих үйл явц” судалгаа хийсэн.

Энэ судалгааг Улаанбаатар хотын 8 дүүргийн 1179 хүнээс анкет, сурвалжилгаар авчээ. Та бүхэн судалгааны үр дүнтэй танилцаад манай иргэд өөрийн ястан үндэстний ёс заншил, эрхэмлэн дээдэлдэг зүйлийг хэр өвлөж авч буй байдалд өөрсдийн үнэлгээг өгөөрэй.

Хүснэгт 2.5

| Танай гэр бүлийнхэн өөрийн ястан үндэстний ёс заншил, эрхэмлэн дээдэлдэг зүйлийг хэр өвлөж авч чадаж байна вэ? | хувиар |
|---|---|
| Бүрэн чадаж байгаа | 18,4 |
| Хагас дутуухан л | 46,1 |
| Огт чадахгүй байна | 26,3 |
| Ямар ёс, зан үйл, эрхэмлэл байдгийг мэдэхгүй | 4,1 |
| Өвлөж авах шаардлагагүй | 5,0 |
| Бүгд | 100 |

*Эх сурвалж: Монголчууд социологийн судалгаанд. ШУА. ФСЭХ. УБ.2015., 50 дахь тал*

### Гэртээ хийгээрэй

**1. Ойлголтуудын хамаарлыг илэрхийлээрэй.**

а. Монгол соёл /а/, Монгол соёлын өв /б/ гэсэн ойлголтуудын хамаарлыг зөв үзүүлсэн бүдүүвч аль нь вэ?

б. Монгол соёл ба казах үндэстний соёлын хувьд аль нь дэд соёл вэ? Дараах бүдүүвчээс эдгээр ойлголтын хамаарлыг илэрхийлсэн бүдүүвч аль нь вэ?

в. Асуултуудын дагуу сонгосон бүдүүчийнхээ дагуу жишээ гарган тайлбарлаарай

Бүдүүвч 1. Бүдүүвч 2. Бүдүүвч 3. Бүдүүвч 4.




2. Монголын янз бүрийн угсаатны хэлний онцлогийг харуулсан 20 үгийн тайлбар толь зохиож, онцгой болон адил төстэй шинжийг тайлбарлан дүгнээрэй. Жишээ нь: нэг үгийн халх, буриад, ойрад хэлэн дэх дуудлага байж болох гэх мэт.

## 2.4. СОЁЛЫН ТҮГЭЭМЭЛ ШИНЖ ГЭЖ ЮУГ ХЭЛЭХ ВЭ?

ДААЛГАВАР 12 **Эх сурвалжтай ажиллаарай**

Эдгээр зурагт янз бүрийн үндэстний төлөөлөл байна. Аливаа ард түмний эд өлгийн соёлын нэгэн дурсгал нь үндэсний хувцас байдаг. Та бүхэн багаар ажиллаж, өгөгдсөн асуултад хариулаарай.

Зураг 2.2.


Кени үндэстэн


Энэтхэг үндэстэн


Украйн үндэстэн


Монгол үндэстэн



Казах үндэстэн

Эх сурвалж: yandex.ru/umages

1. Үндэсний хувцас яагаад ийм өвөрмөц ялгаатай байдаг талаар саналаа илэрхийлнэ үү?
2. Баг бүр нэг зураг сонгон, түүхийн мэдлэгтээ тулгуурлан тухайн үндэстний хувцас, гоёл чимэглэл нь тэдний амьдралын хэв маяг, ёс заншилтай холбогдох эсэх талаар саналаа хэлнэ үү?

**Соёлын түгээмэл шинж.** Дэлхий нийтийн олон янзын соёлд нийтлэг, ерөнхий шинж тэмдэг ажиглагддаг бөгөөд энэ байдлыг соёл судлалд "соёлын түгээмэл шинж" гэсэн ойлголтоор илэрхийлдэг. Соёл судлаачид бүхий л соёлын хэлбэрт олон тооны нийтлэг ойлголт, зарчмууд илэрч байдгийг судалжээ. Тухайлбал, Америкийн антропологич Жорж Мёрдок, Клайд Клакхон, Францын угсаатны зүйч К.Леви-Строс тэргүүтэй судлаачдыг нэрлэж болно.



Америкийн антропологич Жорж Мёрдок (1897-1985) хүн төрөлхтний соёлд байдаг түгээмэл загварын тухай үзэл баримтлалыг боловсруулах оролдлого хийсэн байна. Түүний судалснаар аль ч ард түмний түүх, соёл, угсаатны зүйд хөдөлмөрийн зэвсэг бүтээх, биеэ гоёх, цус холилдохыг хориглох, бүжиг, спорт, шашны зан үйл, бэлэг өгөх, зочлох, оршуулах ёс заншил, хэл, боловсрол зэрэг 72 төрлийн түгээмэл шинж илэрдэг байна. Тэрбээр соёлын түгээмэл шинжийн учир шалтгааныг хүмүүсийн суурь хэрэгцээ, зорилго, итгэл үнэмшилтэй холбоотой гэж тайлбарлажээ. Тухайлбал, хүмүүс сэтгэл санаа хямарсан үедээ гадаад орчны нөлөөлөлд адил байдлаар ханддаг, бусдаас хамааралтай байдаг, бүх хэлэнд эгшиг, гийгүүлэгч байдаг гэх мэт.

Соёлын түгээмэл шинж нь түүхэн цаг хугацаа, нийгмийн байгуулал, газар зүйн орчин, хүмүүсийн арьс өнгө зэргээс үл хамааран дэлхийн аль ч улс орон, үндэстэн ястанд байдаг. Янз бүрийн үндэстний соёлын уламжлалыг харьцуулан судалснаар аль ч нийгэмд байдаг түгээмэл үзэгдлийг олж мэдэж болно. Гэхдээ соёлын онцлогоос хамаарч, улс орон бүрт эдгээр нь ялгаатай илэрдэг. Жишээ нь, Өмнөд Азид гүнцэг барихдаа баруун гараараа барьдаг, Алс Дорнодод савхаар, харин Европод халбага, сэрээ хэрэглэдэг гэх мэт. Хүмүүс энэ ертөнцийн хаана ч амьдарч байсан ялгаагүй адилхан биологийн хэрэгцээтэй байж, байгаль орчинтой харилцахдаа ижил түгээмэл асуудалтай байнга тулгарч байдагтай холбоотой. Жишээ нь, хүн төрөх, нас барахтай холбоотой зан үйл заавал байдаг гэх мэт.

Тэгэхээр соёлын түгээмэл шинж нь дараах хүчин зүйлээр илэрдэг байна. Үүнд:

- Үндэстэн өөр өөрийн хэлтэй. Өдгөө хүмүүс 6000 гаруй хэлээр ярьж байгаа ч манай гаригийн хүн амын 90 орчим хувь нь өргөн тархсан 83 хэлээр харилцдаг ажээ.
- Бүх үндэстэнд өөр өөрийн бэлгэдэл байдаг. Жишээлбэл, Монголчуудын хувьд морийг, тайландчуудын хувьд зааныг, харин хятадуудын хувьд лууг бэлэгшээдэг гэх мэт.
- Бүх үндэстэнд нийтлэг үнэлэмж бий. Тухайлбал, сайн үйл, сайхан, шударга ёс, эрх чөлөө гэх мэт эрхэмлэл аль ч соёлд байдаг.
- Үндэстэн бүрийн соёлд газар зүйн байрлал, уур амьсгал, эрхлэх аж ахуй зэрэг нь нөлөөлдөг. Жишээ нь, дуу, бүжиг аль ч соёлын түгээмэл шинж боловч бидний соёлын бахархал болсон уртын дуу монголын уудам тал нутагтай нь холбоотой гэх мэт.
- Үндэстэн бүхэн өөр өөрийн зан үйл, сүсэг итгэл, ёс заншилтай. Жишээ нь, хуримлах ёс, бэлэг өгөх, зочлох ёс, хооллох ёс, үндэсний баяр наадам, шашин шүтлэг гэх мэт. Зарим үндэстэн нас барсан хүнээ тусгайлан бэлдсэн хайрцагт хийж газар ухаж оршуулдаг бол зарим нь галд өргөдөг, зарим нь газарт ил тавьдаг байна. Японд ургацын баяраар буурцаг цацан, шулмыг

хөөж, аз жаргалыг дуудсан зан үйл хийж, зовлонгоос ангид байхын төлөө мөргөл үйлддэг бол Өмнөд Африкт ургацын баяраар омог омгоороо ойн цоорхойд цугларан, хагас дугуй хэлбэрээр суухад, омгийн ахлагч нь бужиг хийж дуусаад, гартаа барьсан хулууг хага шидэхэд хүн бүр түүний хэсгээс амсан, бужиглэдэг байна.

Бид ямар нэг улс, ард түмний тухай ярихдаа дээрх үнэт зүйлсийнх нь тухай ямагт авч үздэг. Соёлын түгээмэл шинж нь соёлуудыг харьцуулан судлах, өөрийн соёлоор бахархах, бусдын соёлд хүндэтгэлтэй хандах үндэс суурь болдог.

Бүхий л соёлд нийтлэг байдаг шинж чанар, хэм хэмжээ, дүрэм журам, үнэт зүйлсийг соёлын түгээмэл шинж гэж нэрлэдэг.

ДААЛГАВАР 13

## Хамтран ажиллаарай

Дараах мэдээллийг уншаад өгөгдсөн асуултын дагуу шинжлээрэй

Энэтхэгт шинэ жилээр хувцаа ягаан, улаан, цагаан өнгийн цэцгээр, харин хаалга цонхоо гэрлээр чимж, эелдэг зантай байхыг хүн бүр эрхэмлэнэ. Уурлаж, маргасан хүн жилийн турш өөдлөхгүй гэж үздэг. Тийм учраас босгоныхоо өмнө зочломтгой эзний тэмдэг болгож өнгөт зураг тавьдаг. Он солигдох шөнө, хүүхдүүдэд өгөх бэлгээ тусгай тавиур дээр бэлтгэнэ. Шинэ оны өглөө хүүхдүүд нүдээ анин, тавиур дээрээс бэлгээ авдаг заншилтай. Шинийн нэгний өглөө Энэтхэгчүүд аз жаргалын бурханд мөргөдөг.

Англичууд зул сарын баяраараа мэндчилгээний хуудас солилцдог уламжлалтай. Анхны шинэ жилийн мэндчилгээний хуудсыг Лондон хотноо 1846 онд бичиж байсан байна. Унтахынхаа өмнө хүүхдүүд ширээн дээрээ өвлийн өвгөн авчирсан бэлгээ хийх таваг бэлтгэж өгдөг байна. Харин гутландаа өвлийн өвгөнийг хооллох өвс хийж үлдээдэг аж. Шинэ жил ирэхэд хонх дуугарна. Англи айл гоёлын ширээн дээрээ шарсан төмстэй цацагт хяруул, байцай, амттан жимс тавьдаг уламжлалтай. Цагийн зүү 00.00 дээр заахад хүмүүс хуучин оноо үдэж хойд хаалгаа нээгээд сүүлийн цохилтоор өмнөх хаалгаа нээж, шинэ оноо оруулдаг уламжлалтай.

1. Эдгээр улсуудын шинэ жилийн баярын үйл ажиллагаанд ямар зан үйл, хэм хэмжээ илэрч байна вэ?
2. Энэхүү зан үйл, хэм хэмжээг соёлын түгээмэл шинжийн илрэл мөн гэж үзэх үндэслэл нь юу вэ?

### Гэртээ хийгээрэй

Түүхэн баримтат кино, музейн үзмэр, домог хууч яриа, түүхийн болон гадаад хэлний мэдлэгээ ашиглан дараах даалгавраас нэгийг сонгож хийгээрэй.

1. Монгол угсаатны бүлгүүдийн хурим найрын ёсыг харьцуулан судалж, соёлын нийтлэг болон өвөрмөц онцлогийг илрүүлэн тайлбарлах,
2. Гурван өөр соёлын бие биедээ бэлэг өгөх ёсыг харьцуулан судалж, нийтлэг болон өвөрмөц онцлогийг тайлбарлах,
3. Янз бүрийн үндэстний бэлгэдлийн талаар харьцуулан судалж, өвөрмөц онцлогийг тодруулан тайлбарлах
4. Хоёр өөр үндэстний шашин шүтлэгийг харьцуулан судалж, өвөрмөц онцлогийг илрүүлэн тайлбарлах

## 2.5. СОЁЛЫГ ХЭРХЭН АНГИЛЖ БОЛОХ ВЭ?

ДААЛГАВАР 14

### Бие дааж хийгээрэй

Хүснэгтийг уншаад өгөгдсөн даалгаврыг хийгээрэй.

| Шалгуур үзүүлэлт | Соёлын илрэх хэлбэрүүд |
|---|---|
| Соёлын суурь үнэлэмжүүд өөр байж болно. | Ёс суртахууны соёл, шашны соёл, дугуй сонирхогчдын соёл гэх мэт |
| Соёлын бүтээгч, хэрэглэгч нь өөр байж болно. | Олон улсын соёл ба монголчуудын соёл, баруун монголын соёл |
| Хүмүүсийн сонголт хийх боломж өөр байж болно. | Нэг хэв загварын ба олон хэв загварын соёл гэх мэт |
| Соёл ямар нэг нийгмийн хэв маягт хамаарна | Эртний соёл, дундад зууны соёл, орчин үеийн соёл гэх мэт |

1. Дараах хүснэгтийг ашиглан соёлыг ангилах өөр ямар шалгуурууд байдаг талаар ярилцаарай.
2. Соёлыг ангилах шалгууруудыг ашиглаж өөрийгөө ямар ямар соёлын төлөөлөл болохыг илэрхийлэн бичээрэй. Өгөгдсөн бүдүүвчийг ашиглана уу.



**Улс үндэсний соёл.** Соёл судлалын үүднээс авч үзвэл монгол үндэстний соёл дараах нийтлэг шинжтэй юм. Үүнд:

- Монгол орон бол эртний соёлт орон.
- Монгол улс дэлхийн хэд хэдэн соёлын хэв маягаас Дорнын соёлын хүрээнд хамрагдана.
- Манай орон бол буддын соёлт орон.
- Нүүдлийн болон суурьшмал иргэдийн соёл зэрэгцэн оршдог гэх мэт.



Бүдүүвч 2.4. Олон улсын соёл ба улс үндэсний гол соёлын ялгаа юу вэ?

Аливаа улс үндэсний соёл нь үндэс угсаа, ажил мэргэжлийн, хот хөдөөгийн гэх мэт олон янзын үнэт зүйлс бүхий дэд соёлуудаас тогтдог. Дэд соёл гэдэг нэр томьёо аль нэг бүлгийн соёл нийгэмд зонхилж буй соёлын эсрэг байдаг гэсэн утга илэрхийлдэггүй.

1990 оноос Монголд соёлын орчин үеийн ардчилсан тогтолцоо бүрдэж эхэлсэн. Ардчилсан нээлттэй нийгмийн соёл бол олон ургалч үзэл болон шүтэх, бишрэх эрх чөлөөг зөвшөөрдөг нээлттэй тогтолцоо юм. Манай орны соёл энэ чиглэлээр өөрчлөгдөж, эдүгээ олон соёлын уулзвар болж байна.

**Олон улсын соёл.** Даяаршиж байгаа дэлхий ертөнцөд соёлын шинэчлэл, солилцооны үр дүнд соёл ч мөн даяаршиж улс үндэсний хүрээнээс хальж олон улсын шинжтэй болж байна. Соёлын харилцаа, хүмүүсийн шилжин суурьшилт, олон улсын байгууллагуудын хамтын үйл ажиллагаа, улс орнуудын соёлын нийтлэг шинж, нийтлэг сонирхол зэргээс хамаарч соёлын олон онцлог шинж, хэв загварууд олон улсын хэмжээний болж байна. Эдүгээ гар утас, радио, зурагт, интернэт сүлжээ гэх мэт мэдээлэл, харилцааны технологийн хурдтай хөгжлийн нөлөөгөөр дэлхийн хэмжээний соёл бүрэлдэх үйл явц улам эрчимжиж байна.

ЮНЕСКО, түүний хүрээнд ажилладаг олон улсын байгууллагууд "Нийгмийн хөгжлийг тодорхойлогч гол хэмжүүр нь соёл мөн" гэдэг нэгдсэн ойлголтод хэдийнээ хүрчээ. Судлаачдын үзэж байгаагаар өнөө үеийн соёлын бодлого олон улсын хэмжээнд дараах нийтлэг чиглэлтэй байна. Үүнд:

- Соёлын зорилго, хөгжлийн хандлагыг хүний хөгжилд чиглүүлэх
- Соёлын үйл ажиллагаанд хүн бүрийн оролцох боломжийг хангах
- Үндэстэн, ястны соёлын өвийг хадгалах, хамгаалах, сурталчлах
- Үндэсний хэлний цэвэр ариун байдлыг сахин хамгаалах
- Соёлын харилцааг нээлттэй байлгах

Хүмүүст амьдралын үйл ажиллагааны хэв загваруудаас сонгох боломж бүрдсэн эсэхээс хамаарч, соёлыг нэг хэв загварын ба олон хэв загварын гэж ангилж бас болно.

**Нэг хэв загварын ба олон хэв загварын соёл.** Социализмын үеийн Монголын нийгмийн үеийн соёл нь нэг хэв загварт соёлын жишээ юм. Нэг хэв загварын соёлын орчинд хүмүүс нэг ерөнхий итгэл үнэмшил, үнэт зүйлстэй, түүнээс өөр хувилбар байхыг хориглосон, эсвэл байж болох тухай хүмүүс огт мэдэхгүй буюу мэдээлэлгүй байна. Ийм үед нийгэм үзэл сурталжиж, хүмүүсийн амьдралын хэв маяг, урлагийн бүтээлүүдэд онцгой ялгаа илэрдэггүй. Нэг хэв

загварт соёл бол өөр соёлын элементүүд нэвтрэх боломжгүй учир хаалттай гэгддэг. Олон хэв загварын соёл нь дотооддоо онцлог ялгаа бүхий соёл бүрэлдэх хийгээд соёлуудын харилцаа өргөжих бүрэн боломжтой соёлын хэв маяг юм.

**Соёлын түүхэн хэв маяг.** Судлаачид түүхэн хөгжлийн хандлагаар нь соёлын оршин тогтнох үе шатуудыг тодорхойлон үздэг. Үүнийг соёлын хэв маяг гэсэн ойлголтоор илэрхийлдэг. Хүй нэгдлийн, эртний, дундад зууны, сэргэн мандалтын, шинэ үеийн, орчин үеийн гэх мэтээр түүхийн томоохон үе шатуудаар ангилан үздэг. Ингэхдээ тэдгээрт тодорхой соёлуудыг төлөөлөл болгон авч үздэг. Жишээ нь, эртний соёлын төлөөлөлд эртний грекийг гэх мэт. Мөн түүнчлэн соёлыг Өрнийн, Дорнын гэж ангилж байна. Аж ахуй эрхлэлтээр нь ан агнуур, түүвэрлэгчдийн соёл, нүүдэлчдийн соёл, газар тариаланчдын соёл гэж ангилж болно.

ДААЛГАВАР 15

### Тохиолдол шинжлээрэй

“Би хөдөө амьдарч байгаа жирийн нэгэн малчин залуу. Хийж байгаа ажил, амьдрал ахуйдаа сэтгэл хангалуун байдаг. Яагаад гэвэл манай хөдөөд л жинхэнэ монгол ахуй байна. Бидний хийх ажил, бас хөдөлмөрийн хуваарь их тодорхой. Мал маллаж байгаа ахуй гэдэг бол хүссэн хүсээгүй хүмүүсийн хөдөлмөрийг хуваарилаад өгчихдөг. Энд маргаан байхгүй. Миний хань хөдөөгийн аж амьдралыг үгүйсгэн өдөр бүр нэгэн хэвийн амьдралтай, хотоос алслагдмал, ажлын байр бага зэрэг тулгамдсан асуудлуудыг нэрлэдэг. Харин өнөөгийн хотын залуус жишээ нь, чи ингэнэ, би тэгнэ, тэр чинь тэгш эрх гэх мэтээр туйлширч байхад хөдөө ингэх шаардлагагүй. Шашны нөлөө, гар утас, хог хаягдал, хүн амын бөөгнөрөл, замын түгжрэл, утаа гээд энэ бүхэн хотынхны амьдралд тулгамдсан асуудал болоод байна.”

**Тохиолдолтой дараах алхмаар ажиллаарай.**

1. Энэ тохиолдолд юуны тухай ярьсан байна вэ? Соёл гэсэн ойлголтыг ашиглаад 2-3 өгүүлбэрээр тайлбар бичээрэй.
2. Соёлыг хотын ба хөдөө орон нутгийн гэж ангилахад ямар шалгууруудыг ашиглах вэ? Яагаад?
3. Та бүхэн хөдөө орон нутагт, мөн хотод тулгамдаж байгаа ямар асуудлуудыг мэдэх вэ?
4. Нэрлэсэн асуудлуудыг харьцуулан нийтлэг болон ялгаатай талыг тодруулаарай.

## 2.6. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

ДААЛГАВАР 16

### Бие дааж хийгээрэй

**Дараах асуултад үндэслэл гарган хариулаарай.**

1. Хүүхдийн сэвлэг үргээх ёс нь соёл мөн гэдэгт нотолгоо гаргана уу?
2. Үнэлэмж, хэм хэмжээ хоёрын аль нь анхдагч шинжтэй вэ?

3. Хэлийг төрөлхийн ба зохиомол гэж ангилах шалгуур нь юу вэ?
4. Шинжлэх ухаан, шашин хоёрын гол ялгаа юу вэ?
5. Соёлыг ангилах ямар шалгуурууд байдаг вэ?

ДААЛГАВАР 17

## Бие дааж хийгээрэй

**Дараах сурагчдын соёлыг тодорхойлсон тодорхойлолтыг уншаад өөрсдөө бие даан соёлыг тухай тодорхойлолт бүтээгээрэй.**

- Соёл гэдэг нь хүний хүрээлэн буй орчинд түүний бүтээсэн бүх зүйлийг хамаардаг. *(12 дугаар ангийн сурагч Ч.Баярмаа)*

..........................................................................................................................

ДААЛГАВАР 18

## Бие даан ажиллаарай

Хүснэгтийн дагуу ажиллаад, өөрийн хариултад үндэслэл бүхий тайлбар хийнэ үү.

| № | Та юу гэж бодож байна вэ? | Тийм | Үгүй | Тайлбар |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Надад монгол дээл хувцас байхгүй | | | |
| 2 | Даяаршил нь эх хэлэнд нөлөөлнө | | | |
| 3 | Домог бол үеэ өнгөрөөсөн зүйл | | | |
| 4 | Ахмад үе, залуу үеийнхний харилцаанд зөрчил гардаггүй | | | |
| 5 | Шашин нь шинжлэх ухаанд харш зүйл юм. | | | |
| 6 | Би таалагдсан дуугаа л сонсдог | | | |

ДААЛГАВАР 19

## Мэтгэлцээн өрнүүлээрэй

Соёл бүлгийн хүрээнд судалсан ойлголт, мэдлэг чадвартаа тулгуурлан мэтгэлцээн өрнүүлээрэй.

**Мэтгэлцээний шийдэл:** Дараах шийдлээс нэгийг сонгож болох юм. Жишээ нь: “Соёлтой иргэн байх эсэх нь тухайн хүний боловсролтой шууд холбоотой”, “Хотод амьдрах нь хөдөө амьдрахаас илүү олон боломжийг хүнд олгодог. “Орчин үед улс үндэсний соёлд суралцахаас илүү олон улсын соёлд суралцах нь чухал”



БҮЛЭГ 3

# ЭРХ ЗҮЙ

## Суралцахуйн зорилт

### Хүний эрх ба үндсэн хууль

а. Хүний эрхэм чанарын тухай ойлголт, онцлог шинжийг эх сурвалжийг судлан тайлбарлах

б. Хүний эрхийн үзэл баримтлал, зарчмыг хүний эрхийн түгээмэл тунхаглал зэрэг эх сурвалжийг судлан, тайлбарлаж бичих

в. Монгол улсын Үндсэн хуулийг судлан, Үндсэн хуулийн суурь зарчмуудыг тодорхойлох

г. Эх сурвалж, тохиолдлыг шинжлэн, эрх зүйд захирагдах ёсны тухай жишээгээр тайлбарлах

### Иргэний эрх зүйн харилцаа

а. Бодит жишээ, тохиолдлыг шинжлэн судалж, иргэний эрх зүйн харилцааны тулгуур ойлголтыг мэдэх, тэдгээрийн уялдаа холбоог зураглан тайлбарлах

б. Гэрээ байгуулах үндэслэл, арга хэлбэр, нөхцөлийг эх сурвалж, тохиолдлоос танин мэдэж, иргэний эрх зүйн харилцаанд оролцохдоо эрсдлээс өөрийгөө болон бусдыг хамгаалах талаар санал дэвшүүлэх

в. Тохиолдол шинжлэж, хөдөлмөрийн гэрээ байгуулах, цуцлах, дуусгавар болгох нөхцлийг мэдэх, гаргасан шийдлийнхээ эрх зүйн үндэслэлийг тайлбарлах

### Иргэн ба төрийн харилцаа

а. Эх сурвалжийг судлан, захиргааны байгууллагын үйл ажиллагааны хэлбэр, ангиллыг нэрлэж, хувийн амьдралд хэрхэн нөлөөлөхийг жишээгээр тайлбарлах

б. Захиргааны эрх зүйн актад дүн шинжилгээ хийх замаар тавигдах шаардлагыг мэдэж, иргэдийн амьдралд үзүүлж буй нөлөөллийг судлан дүгнэх

в. Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн зохицуулалтыг эх сурвалжийг судлах, тохиолдлыг шинжлэх замаар тодорхойлж, нийгмийн даатгал, халамжийн харилцаанд оролцох гол үндэслэлүүдийг тайлбарлах

## Тулгуур ойлголт

- Хүний эрхэм чанар
- Хүний эрх
- Үндсэн хуулийн суурь зарчим
- Эрх зүйд захирагдах ёс
- Иргэний эрх зүйн харилцаа
- Хөдөлмөрийн гэрээ
- Захиргааны байгууллага
- Захиргааны акт
- Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн харилцаа

Хүүхдүүд та нар өмнөх ангид үзэж байсан хүүхдийн эрх, хүний эрхийн үнэ цэн, ач холбогдлын тухай ойлголтуудыг илүү гүнзгийрүүлэн хүний эрхийн тухай ойлголтыг хүний эрхэм чанартай холбон ойлгож, хүний эрхийн үзэл баримтлалыг үүсэл, хөгжил талаас нь, Үндсэн хуулийн суурь зарчим ба эрх зүйд захирагдах ёсыг эх сурвалжтай ажиллан, иргэний эрх зүйн харилцаа, хөдөлмөрийн гэрээтэй холбогдон үүсэх харилцаа, иргэн ба төрийн харилцааны эрх зүйн зохицуулалтыг тохиолдол шинжлэх аргаар судална.

## 3.1. ХҮНИЙ ЭРХЭМ ЧАНАР БА ХҮНИЙ ЭРХ

**ДААЛГАВАР 1**

### Эх сурвалжийг шинжлээрэй









**Эх сурвалж 1.** Монгол улсын Үндсэн хууль
17.2. Хүний нэр төр, алдар хүнд, эрх, хууль ёсны ашиг сонирхлыг хүндэтгэх нь иргэний үндсэн үүрэг болохыг заасан.

**Эх сурвалж 2.** Зөрчлийн тухай хууль
6.21.1. Хүний нэр төр, алдар хүнд, хуулийн этгээдийн ажил хэргийн нэр хүндийг гутаан доромжилсон, худал мэдээллийг нийтэд дэлгэсэн, эсхүл мэдээллийн хэрэгсэл, нийтийн сүлжээгээр тараасан бол хүнийг хоёр мянган нэгжтэй тэнцэх хэмжээний төгрөгөөр, хуулийн этгээдийг хорин мянган нэгжтэй тэнцэх хэмжээний төгрөгөөр торгоно.

**Эх сурвалж 3.** Эрүүгийн хууль
6.1.3. Эрүүгийн хариуцлага нь хүнлэг бус, хэрцгий, хүний нэр төр, алдар хүндийг гутаах шинжгүй байна.

**Эх сурвалж 4.** Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглал
1-р зүйл. Хүн бүр төрөхөөсөө эрх чөлөөтэй, нэр төр, эрхийнхээ хувьд адил тэгш байна.
5-р зүйл. Хэнд ч эрүү шүүлт тулган эсхүл хэнтэй ч хэрцгийгээр, хүний ёсноос гадуур буюу нэр төрийг нь доромжлон харьцах, шийтгэх ёсгүй.

1. Эх сурвалжид нийтлэг ямар асуудлыг хөндсөн байна вэ?
2. Уг асуудал нь хүний эрхэм чанартай хэрхэн холбогдож байна вэ?
3. Эх сурвалж дахь “хүний нэр төр”, “хүний эрхэм чанар” гэсэн ойлголтуудын уялдаа холбоог жишээгээр тайлбарлана уу.
4. Эх сурвалжид тулгуурлан хүний эрхэм чанар хэмээх ойлголтыг тодорхойлно уу.

Хүний эрхэм чанар /human dignity/ гэдэг нь хүн бүр хүмүүн болохынхоо хувьд адил үнэ цэнтэй бөгөөд тодорхой үндсэн эрх, эрх чөлөөг эдэлдэг тухай ойлголт

юм. 1948 оны Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглалын оршил хэсэгт: Хүн төрөлхтний гэр бүлийн бүх гишүүдийн хүний эрхэм чанар болон салшгүй эрхүүдийг хүлээн зөвшөөрөх нь дэлхий дээрх энх тайван, эрх чөлөө, шударга ёсны үндэс гэсэн байдаг. Хүний эрхийн тухай олон улсын гэрээнүүд болон ардчилсан улсуудын үндсэн хуульд хүнийг хүнийх нь хувьд хүлээн зөвшөөрсний үндсэн дээр хүн бүр үзэл бодлоо илэрхийлэх, шашин шүтэх, эвлэлдэн нэгдэх, хувийн амьдрал халдашгүй байх зэрэг үндсэн эрх, эрх чөлөөг баталгаатай эдлэх талаар тусган, хамгаалах механизмыг заасан байдаг. Хүний эрхэм чанар бол хүний эрх, эрх чөлөөний үндэс юм. Хүний эрхэм чанар нь дараах үндсэн шинжтэй. Үүнд:

- Хүний эрхэм чанар нь хүн бүрд адилхан байдаг.
- Хүнээс хүний эрхэм чанарыг нь салгаж болдоггүй.
- Хүний эрхэм чанарт халдаж болохгүй.
- Хүний эрхэм чанар нь үл хэмжигдэх үнэт зүйл.

Хүний эрхэм чанар нь хүний эрхтэй шууд холбоотой байдаг. Хүний эрх нь арьсны өнгө, үндэс угсаа, шашин шүтлэг, нийгэмд эзлэх байр суурь, нас хүйс, улс төрийн үзэл бодлын ялгаатай байдлыг үл харгалзан хүн төрөлхтний гишүүний хувиар хүн бүрд эрх тэгш заяагдсан өгөгдөл юм. Өөрөөр хэлбэл хүн бүр төрөхөөсөө эрх чөлөө, нэр төртэй, эрхийнхээ хувьд адил, ижил үнэ цэнтэй. Хүн бүр амьд явах, өөрийн давтагдашгүй, онцлог байдлаа хадгалах, нандин чанараа мэдрэн хэнээс ч хамааралгүй, хараат бусаар эрх чөлөөтэй, нэр төр, үнэ цэнтэйгээр амьдрах, амьдралаа хүссэнээрээ шийдэх, үүний тулд сонголт хийх боломжийг өөртөө агуулж төрдөг. Эдгээр нь зөвхөн хувь хүнд өөрт нь заяагддаг, өөрийг нь тодорхойлогч өвөрмөц, давтагдашгүй шинж юм.

**ДААЛГАВАР 2**

### Эх сурвалжтай ажиллаарай



*Сирусын бортого*

Хүний эрх гэдэг нь танд байх ёстой бүх эрхүүд юм. Тухайлбал, өмчтэй байх, үзэл бодлоо чөлөөтэй илэрхийлэх, адил тэгш байх эрх гэх мэт. Хүний эрх хэзээ үүсэж бий болсон бэ? Эртний ихэнх соёл иргэншлийн үед хүний эрх бодитойгоор оршиж байсангүй. Хүчтэй хэн нэгэнтэй нэг талд орж байж гэмээнэ амар тайван байх боломцоотой, харин сул дорой байсан тохиолдолд бүх зүйл эсрэгээрээ байх тийм л нөхцөл байдал ноёрхож байжээ. Чухам ийм үед л Вавилоны хаан Аугаа Сирус анх боолуудыг чөлөөлөн, бүх хүмүүс ижил эрхтэй гэдгийг тунхаглан шавар бортого дээр бичиж үлдээсэн. Ингэж хүний эрхийг тунхаглах, хүлээн зөвшөөрөх тухай асуудал түүхэнд анх үүссэн байдаг.




Хүний эрхийн ойлголт нь НТӨ V-VI зууны үед Эртний Грекийн софистуудын боловсруулсан “байгалиас заясан жам ёсны буюу заягдмал эрх”-ийн сургаалаас эхлэлтэй гэж үздэг. Үүнийг жам ёсны хууль гэж нэрлэсэн Энэ сургаал нь НТӨ III зууны үеийн Ромын хуульчдын жам ёсны эрх зүйн номлолоор баяжин, улмаар 1215 онд Английн

“Magna charta” буюу “Эрх чөлөөний харти” хэмээх баримт бичигт анхлан эрх зүйн институт болон тусгагдсан. Уг баримт бичгийг Английн эрх чөлөөний тулгын чулуу гэж хүлээн зөвшөөрдөг бөгөөд шүүхийн шийдвэргүйгээр улсын хуулиас гадуур хүнийг гэм буруутайд тооцож үл болох зарчмыг анхлан тунхаглаж өгсөн.

*Эх сурвалж: http://mn-nhrc.org/index.php?newsid=535*

1. Дээрх эх сурвалжид хүний эрхийн үүслийг хэрхэн тайлбарласан байна вэ?
2. Мэдээлэлд тулгуурлан хүний эрхийн үүсэл хөгжлийг он цагийн хэлхээгээр гаргаарай
3. Эх сурвалж дахь мэдээлэлд түшиглэн хүний эрх, хүний эрхэм чанарын уялдаа холбоог харуулсан бүдүүвч боловсруулаарай.
4. Мэдээллийг эх сурвалжаас бичлэгээр үзэж санал бодлоо хуваалцаарай.

“Хүний үндсэн эрх, хувь хүний нэр төрд итгэх итгэлийг дахин батлах..” гэсэн үндсэн зорилготой НҮБ 1945 онд байгуулагдсан. НҮБ-аас хүний эрхийг хамгаалсан олон гэрээ, конвенцыг батлан гаргасан. Эдгээрээс хамгийн гол баримт бичиг бол 1948 онд батлагдсан Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглал юм. Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглалд хүний эрхийн дараах суурь зарчмуудыг заасан байдаг. Үүнд:

**Тэгш байдлыг хангах:** Хүн болж төрснийхөө хувьд хүн бүр ижил үнэ цэнтэй байж, адил хүндэтгэлийг эдэлнэ.

**Ялгаварлан гадуурхахгүй байх:** Арьс өнгө, хүйс, хэл, шашин шүтлэг, улс төрийн болон бусад үзэл бодол, үндэсний болон нийгмийн гарал, өмч хөрөнгө, төрсөн байдал болон нийгэмд эзэлж байгаа байр сууриас үл хамааран хэнийг ч ялгаварлан гадуурхаж болохгүй.

**Түгээмэл, салшгүй байх:** Хүн оршин байгаа цагт эрхийг хүнээс тусгаарлах, салгах боломжгүй бөгөөд хүнээс салшгүй ойлголт юм. Энэ дэлхийн аль ч өнцөгт байгаа аливаа эмэгтэй, эрэгтэй хүн, хүүхэд нь хүний төрлийг олж төрсний хувьд хүний эрхийг эдлэгч болдог. Тиймээс хүний эрх нь ертөнцийн өнцөг, булан бүрт амьдарч байгаа хүн бүрт хамаатай. Иймд бүх хүн аливаа ялгаваргүйгээр тэгш хүртэх түгээмэл шинж чанартай.

**Хүн үнэ цэн, нэр төртэй байх:** Хүний үнэ цэн, нэр төр нь бүх хүмүүс хүн болж төрснийхөө хувьд ижил үнэлэгдэж, адил хүндлэл хүлээнэ гэдгийг баталгаажуулдаг. Бүх хүн нас, соёл, угсаа гарал, арьс өнгө, хүйс, бэлгийн чиг баримжаа, хэл, боломж чадвар, нийгэмд эзлэх байр суурь, иргэний харьяалал болон улс төрийн үзэл бодлоос үл хамааран ижил хүндлэлийг хүлээнэ.

**Хуваагдашгүй байх:** Иргэний, улс төрийн, нийгэм эдийн засаг, соёлын болон хамтын эрх зэрэг хүний бүх эрхүүд нэгдмэл, хуваагдашгүй байдаг.

**Харилцан хамааралтай байх:** Хүний эрх нь орон гэр, сургууль, ажлын байр, зах зэрэг газар бүрт, амьдралын бүхий л хүрээг хамардаг. Өөрөөр хэлбэл аль нэг эрх нь зөрчигдөхөд бусад эрхүүдэд нөлөөлнө, нөгөө талаар нэг төрлийн эрхийг хангах явдал сайжрахад өөр эрхийг эдлэх боломж илүү бүрддэг.

**Хариуцлага тооцох хэлбэрүүд:**

*1. Төртэй хариуцлага тооцох* -Хүний эрхийг төр өөрийн үзэмжээр өгдөггүй. Төр нь хүний эрхийг хүндэтгэх, хамгаалах, хангахаас татгалзах, эсвэл хэсэг хүмүүсийн эрхийг хүндэтгэж, хамгаалж, хангаад бусад хүмүүсийн эрхээс татгалзах ёсгүй.

*2. Хувь хүнтэй хариуцлага тооцох* -Хүн бүр хүний эрхийг хүндэтгэх болон хүний эрхийг зөрчдөг байгууллага, хүмүүстэй тэмцэх үүрэгтэй.

*3. Бусад этгээдтэй хариуцлага тооцох* -Төрийн бус байгууллагууд, сангууд, боловсролын байгууллага зэрэг нийгмийн бусад бүх хэсгүүд хүний эрхийг хөхиүлэн дэмжих, хамгаалах үүргийг хүлээнэ.

ДААЛГАВАР 3

**Хамтран ажиллаарай**

"Хүний эрхийн суурь зарчмын хэрэгжилтэд хувь хүний оролцоо" сэдвээр төсөлт ажил боловсруулж, хэрэгжүүлэх талаар багаар хэлэлцэн шийдвэрлэнэ үү.

- Төсөлт ажлын зорилгоо тодорхойлох
- Сэдвийн дагуу хийх ажлын жагсаалт, гүйцэтгэх хугацааг гаргах
- Судлах арга зүй аргачлалаа боловсруулах
- Мэдээллээ цуглуулах
- Мэдээллээ боловсруулах, дүн шинжилгээ хийх
- Нэгтгэн дүгнэж санал зөвлөмж боловсруулж, тайлагнах

ДААЛГАВАР 4

**Гэртээ хийгээрэй**

**Дараах хүмүүсийн хүний эрхийн талаарх үзэл баримтлалыг харьцуулан судалж, өөрийн үзэл баримтлалыг гаргаарай**



**Эх сурвалж 1.** Боловсрол эзэмших эрхийн төлөө тэмцэгч Пакистан охин Малала Юсуфзай "Би өөрийнхөө тухай түүхийг хүмүүст ярьж өгөхийг хүсч байна. Бас би боловсрол эзэмшиж чадахгүй байгаа 61 сая хүүхдийн түүхийг ч бас яримаар байна. Би бүх охид, хөвгүүдийн суралцах эрхийг хамгаалахыг хүсч байна. Учир нь энэ бол тэдний үндсэн эрх шүү дээ. Нэг хүүхэд, нэг багш, нэг үзэг, нэг ном дэлхийг өөрчилж чадна" хэмээн хэлсэн байна.

*Эх сурвалж: Намайг Малала гэдэг Уб 2014 он*



**Эх сурвалж 2.** 1963 онд Вашингтонд болсон иргэдийн эрхийн төлөө жагсаалын үеэр Мартин Лютер Кинг "Надад мөрөөдөл бий" илтгэлдээ: "Миний дөрвөн хүүхэд нэгэн өдөр арьсны өнгөөрөө бус, өөрийн чадвар, чадлаараа үнэлэгдэх тийм улсад амьдраасай гэж би мөрөөддөг" гэж хэлсэн.

*Эх сурвалж: http://freedomsring.stanford.edu/?view=Speech*



**Эх сурвалж 3.** Элеанор Рузвельт хүний эрх нь энгийн зүйлээс эхэлдэг. Та бидний амьдарч байгаа гэр, сургууль, ажил, найз нөхөд, гудамж талбай гэх мэт. Хүн эрхээ эдлэхийн тулд ямар эрхтэйгээ мэдэх хэрэгтэй.

*Эх сурвалж: http://www.americanrhetoric.com/speeches/eleanorroosevelt.htm*

1. Малала охины сурч боловсрох эрхийн талаарх үзэл бодлыг тайлбарлан ярилцана уу.
2. Мартин Лютер Кингийн хэлсэн үгс хүний эрхийн ямар асуудлыг хөндсөн бэ? Хүний эрхэм чанартай холбон тайлбарлана уу.
3. Хүний эрх хаанаас эхэлдэг талаарх Элеанор Рузвельтийн бодлыг дэмжиж байна уу? Яагаад?
4. Хүний эрхийн талаарх өөрийн үзэл бодлоо бичнэ үү.

## 3.2. ҮНДСЭН ХУУЛИЙН СУУРЬ ЗАРЧИМ БА ЭРХ ЗҮЙД ЗАХИРАГДАХ ЁС

ДААЛГАВАР 5

### Эх сурвалжийг шинжлээрэй



**Эх сурвалж 1.** Монгол улсын Үндсэн хууль

3.1 Монгол Улсад засгийн бүх эрх ард түмний мэдэлд байна. Монголын ард түмэн төрийн үйл хэрэгт шууд оролцож, мөн сонгож байгуулсан төрийн эрх барих төлөөлөгчдийн байгууллагаараа уламжлан энэхүү эрхээ эдэлнэ.

16.12. Төрийн байгууллага, албан тушаалтанд өргөдөл, гомдлоо гаргаж шийдвэрлүүлэх эрхтэй. Төрийн байгууллага, албан тушаалтан нь иргэдийн өргөдөл, гомдлыг хуулийн дагуу шийдвэрлэх үүрэгтэй;

16.17. Төр, түүний байгууллагаас хууль ёсоор тусгайлан хамгаалбал зохих нууцад хамаарахгүй асуудлаар мэдээлэл хайх, хүлээн авах эрхтэй.

**Эх сурвалж 2.** Эрүүгийн хууль

1.3.1. Эрүүгийн хариуцлага нь тухайн хүн, хуулийн этгээдийн үйлдсэн гэмт хэрэг, гэмт хэргийн нийгмийн аюулын шинж чанар, хэр хэмжээ, гэм буруугийн хэлбэрт тохирсон байна.

1.3.2. Гэмт хэрэгт тооцох, ял ногдуулахад хүнийг үндэс, угсаа, хэл, арьсны өнгө, нас, хүйс, нийгмийн гарал, байдал, хөрөнгө чинээ, эрхэлсэн ажил, албан тушаал, шашин шүтлэг, үзэл бодол, бэлгийн болон хүйсийн чиг баримжаа, боловсрол, хөгжлийн бэрхшээлтэй байдлаар ялгаварлан гадуурхахгүй.

1.3.3. Гэмт хэрэг үйлдсэн хүнд өөрт нь эрүүгийн хариуцлага хүлээлгэнэ. Эрүүгийн хариуцлагыг бусад хүнд халдаан хэрэглэж болохгүй.

**Эх сурвалж 3.** Жендэрийн эрх тэгш байдлыг хангах тухай хууль

5.1.1. Жендэрийн тэгш эрхийн зарчим: эрэгтэй, эмэгтэй хүн бүр улс төр, эдийн засаг, нийгэм, соёл, гэр бүлийн ба бусад харилцаанд тэгш эрхтэй байх, нийгмийн амьдралд адил оролцох, хөгжлийн үр шим, нийгмийн баялгаас тэнцүү ашиг хүртэх боломж, нөхцөлийг хангах;

| Хүснэгт 1 | | | |
|---|---|---|---|
| Асуултууд | Эх сурвалж 1. | Эх сурвалж 2. | Эх сурвалж 3. |
| Эх сурвалж нь Үндсэн хуулийн ямар суурь зарчмыг илэрхийлж байна вэ? | | | |
| Эх сурвалжыг уншаад Үндсэн хуулийн суурь зарчмын агуулгыг тодорхойлон бичнэ үү. | | | |

ДААЛГАВАР 6

**Цэгийн оронд тохирох үндсэн хуулийн суурь зарчмыг нөхөж бичнэ үү? Нөхөх үгс:** Ардчилсан ёс, эрх чөлөө,шударга ёс, тэгш байдал, хууль дээдлэх,үндэсний эв нэгдлийг хангах

.................... Төрийн байгууллага албан тушаалтанд гомдол гаргах, мэдээлэл хайх, цуглуулах, улс төрийн нам байгуулах, эвлэлдэн нэгдэх, жагсаал цуглаан хийх, үзэл бодлоо чөлөөтэй илэрхийлэх,

................... Нийгэмд эзлэх байр суурь, албан тушаал, анги, давхарга, шашин шүтлэг, үзэл бодол, нас хүйс, бэлгийн чиг баримжаанаас үл хамаарч, хүн бүр хууль, шүүхийн өмнө эрх тэгш байх

..................... Үнэн зөв байх, онол, арга зүй, практикийн бодит үнэнд шүтсэн, зөвийг дээдэлж энэрэн хүндэтгэж, хөхиүлэн дэмждэг, бурууг ялган салгаж жигшин зэвүүцэж чаддаг байх,

..................... өөрийн улсад амьдарч аж төрж байгаа үндэстэн, ястан, овог, аймгийн эв эеийг хангах,

.................... Үндсэн хуулийг хүндэтгэн биелүүлэх, төрийн бусад хууль тогтоомжийг Үндсэн хуулийг биелүүлэн хэрэгжүүлэхэд нийцүүлэх, хуулийг дээдлэхийн тулд төр, иргэн хоёр харилцан хариуцлага хүлээх

ДААЛГАВАР 7

**Эх сурвалжийг шинжлээрэй**

**Эх сурвалж 1.** Захиргааны байгууллагын аливаа шийдвэр хууль ёсны эсэхээс үл хамаарч чиглэгдсэн этгээддээ тодорхой үр дагавар үүсгэж байдаг тул түүнд “хуульд үндэслэгдсэн, бодит шаардлагад нийцсэн байх” шаардлагыг тавьдаг. Энэхүү шаардлага нь төрийн гүйцэтгэх эрх мэдэл хуулиар үр нөлөөтэй хязгаарлагдсан байх тухай “эрх зүйд захирагдах ёсны зарчим”-аас улбаатай бөгөөд Захиргааны байгууллагын үйл ажиллагаанд дур зоргын дэг журам үйлчилж байна уу, эрх зүйд тулгуурласан дэг журам үйлчилж байна уу гэсэн асуултаар уг зарчмын агуулга тодорхойлогдоно.

*Эх сурвалж: http://nobg.ub.gov.mn/wp-content*

**Эх сурвалж 2.** Аль ч улсын эрүүгийн эрх зүйд гэмт хэргийн бүрэлдэхүүн хэмээх ухагдахуун байх бөгөөд энэ нь эрүүгийн эрх зүйн суурь зарчим болох хууль ёсны зарчим буюу хуульгүйгээр гэмт хэрэг байхгүй, хуульгүйгээр ял байхгүй гэсэн утга санааг илэрхийлдэг. Энэхүү зарчим нь аливаа үйлдлийг гэмт хэрэгт тооцох эсэхийг заавал хуулиар урьдчилан тогтоосон байх ёстой гэсэн шаардлагыг илэрхийлдэг бөгөөд үүний цаана хуульд үйлдэл, эс үйлдэхүйг гэмт хэрэгт тооцох бүх шинжийг тодорхой дурдсан байх ёстой гэсэн шаардлага агуулагдаж байдаг.

*Эх сурвалж : Хууль дээдлэх ёс сэтгүүл, 2015. №4, хуудас 32*

1. Эх сурвалжаас та бүхэн юу мэдэж авсан бэ?
2. Эх сурвалжид тулгуурлан эрх зүйд захирагдах ёсны зарчмыг тайлбарлана уу.
3. Эрх зүйд захирагдах ёсны зарчмын гол агуулга юу вэ?

Эрх зүйд захирагдах ёс (Rule of law) нь улс орны төр засгийн газрыг хэн нэгэн хүн бус бүх нийтээр хүлээн зөвшөөрч хамтран тогтоосон эрх зүйн баримт бичиг болох Үндсэн хуулийн дагуу цогцлоон бий болгож, тэрхүү хууль, дүрэм, журам нь хүн бүрд тэгш үйлчилж байх явдал юм. Өөрөөр хэлбэл ардчилсан үндсэн хууль бүхий эрх зүйт төрийг иргэд нь оролцож бий болгосноор хэсэг бүлэг хүмүүсийн тогтоосон хуулиар засагладаг (Rule by law) өөр бусад төр засгийн хэлбэрүүдээс ялгарч тэгш үйлчилдэг, шударга үр нөлөө бүхий хүний эрхийг дээдэлсэн эрх зүйд захирагдах ёс бүрэлдэн тогтдог байна. Эрх зүйд захирагдах ёсны 4 түгээмэл зарчим

1. Засгийн газар, төрийн албаны байгууллагууд, хувь хүн, хувийн хэвшлийн байгууллагууд бүгд адилхан хуулийн дор хариуцлага хүлээнэ.
2. Хууль нь хэн бүхэнд ойлгомжтой, нийтэд хүртээмжтэй хэвлэн нийтлэгдсэн, тогтвортой үйлчилдэг байхаас гадна шударга, тэгш үйлчилдэг, хувь хүний аюулгүй байдал, хувийн өмчтэй байх зэрэг тухайлсан гол цөм болсон суурь хүний эрхүүдийг хамгаалах ёстой.
3. Хууль хүчин төгөлдөр болох, хэрэгжих, үйлчлэх үйл явц нь хүртээмжтэй, шударга, үр дүнтэй байх ёстой.
4. Шүүхийн байгууллага нь чадварлаг, ёс зүйтэй, хараат бус байхаас гадна шүүгч, өмгөөлөгч зэрэг хууль зүйн туслалцаа үзүүлдэг мэргэжилтнүүд нь тухайн газрын иргэдийн дунд хүрэлцэхүйц тоо хэмжээтэй байх ёстой.

**ДААЛГАВАР 8** Гэртээ хийгээрэй

**Дараах тохиолдлыг шинжлээрэй.**










Нэгэн хотод 2 охин аж төрөн амьдардаг байжээ. Тэр хоёр яг чи бид шиг жирийн, эмч болох мөрөөдөлтэй охид байв. Нэг охиных нь ээж нь охиндоо их хайртай. Охиноо эрүүл чийрэг болгохын тулд их анхаарал халамж тавьдаг байв. Ээж нь охиноо өрхийн эмнэлэгт аваачиж вакциныг нь хийлгэнэ. Охин эрүүл цэвэр орчинд өсөж, ундны цэвэр ус хэрэглэж, боловсон бие засах газар орно. Охин ахтайгаа сургуульд орж аюулгүй, цэвэр орчинд сурч найз нөхөдтэй болон мөрөөдөл бүхнээ биелүүлэх боломжтой болов. Охин өсөж том болоод, их сургуульд орж эмч болов.

Хоёр дахь охиныг ээж нь их хайрлана. Ээжтэйгээ хөтлөлцөж явсан охин, ээжийнхээ гараас мултарч, гарцгүй газраар явж байгаад машины осолд оров. Тэрээр явж чадахгүй болж, насан туршдаа хөгжлийн бэрхшээлтэй болов. Хайрлаж асрахын оронд, охиныг олны нүднээс нууж орхив. Гэрийнхнээсээ сүүлд хооллож, ганцаараа шаналдаг болов. Түүнийг бусдаас сүүлд халамжилна. Бусад хүүхдүүд сургуульд явж байхад, охин гэрээ сахиж үлдэнэ. Ах нь дүүгээ орхиод сургуульд явна. Охин том болсоор. Хараа, хяналтгүй учир мөлжлөг, доромжлолд өртөнө. Хүүхдүүд түүнийг шоолж инээнэ.

*Эх сурвалж:https://www.facebook.com/unicefmongolia/*

1. Тохиолдолд ямар асуудлыг хөндсөн байна вэ?
2. Шударга ёсны зарчмын үүднээс тохиолдолд дүн шинжилгээ хийнэ үү.
3. Хөгжлийн бэрхшээлтэй охины эрхийг хамгаалах хууль эрх зүйн орчин Монголд байна уу?

## 3.3. ИРГЭНИЙ ЭРХ ЗҮЙН ХАРИЛЦАА

**ДААЛГАВАР 9** Тохиолдлыг шинжлээрэй

**Тохиолдол 1.** Шинээр зоогийн газар ажиллуулах зөвшөөрөл авсан Т үйл ажиллагаагаа явуулах зорилгоор гал тогтооны иж бүрэн тоног төхөөрөмжийг 60 хувийн урьдчилгаа төлбөр төлөн, худалдан авчээ. Тоног төхөөрөмжийг суурилуулсаны дараа үлдэгдэл төлбөр болох 40 хувийг 7 хоногийн дотор нийлүүлэгч талд төлөхөөр, тохиролцон гэрээ байгуулжээ. Гэтэл Т гэрээний үүргээ биелүүлээгүй 2 сар болсон тул нийлүүлэгч тал үнийг бүрэн төлж дуусгаснаар өмч шилжих гэрээний дагуу, төхөөрөмжийг буцаан шаардав.

**Тохиолдол 2.** Оюутан Х шинэ жилийн үдэшлэгт ороход мөнгө хэрэгтэй байсан болохоор өөрийн танил үсчин Ж-тэй уулзан “надад 50000 төгрөг зээлдүүлээч, би баярын дараа чамд өөрийнхөө урт үсийг тайруулж оронд нь өгье” гэж ярилцан, тохиролцсон байна. Ж оюутан Х-ийн гоёмсог урт үсийг бусдад үс залгахдаа ашиглах хүсэлтэй байсан тул зөвшөөрөн, мөнгө өгсөн байна. Харин Х “баяр өнгөрсний дараа үсээ тайруулах хүсэлгүй болсон тул 6 сарын дараа зээлдүүлсэн мөнгийг чинь буцааж өгье” гэсэн байна. Х-ийн энэ байдалд дургүйцсан Ж долоо хоногийн дотор тохиролцсон ёсоор үсээ тайрч, авчирч өгөхийг шаарджээ.

**Тохиолдол 3.** Бизнесийн үйл ажиллагаа эрхэлдэг М нь удахгүй төрөх хүүхдийнхээ нэр дээр үл хөдлөх хөрөнгө шилжүүлэн, ирээдүйн амьдралын баталгааг нь хангах зорилгоор харьяа дүүргийнхээ улсын бүртгэлийн газарт хандсан байна.

| Хүснэгт 2 | | | |
|---|---|---|---|
| Асуултууд | Тохиолдол 1 | Тохиолдол 2 | Тохиолдол 3 |
| Тохиолдол тус бүрд хэний хооронд ямар асуудал үүссэн вэ? | | | |
| Уг асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх боломжтой вэ? | | | |

Иргэний эрх зүйн харилцаа нь хүний эрх, эрх чөлөөний үндэс болох хувь хүний чөлөөт байдлын зарчмаар баталгаажсан байдаг. Монгол улсын Иргэний хуульд зааснаар иргэний эрх зүйн харилцаа нь дараах үндэслэлээр үүснэ. Үүнд:

- Агуулгын хувьд хуульд үл харшлах хэлцэл;
- Иргэний эрх зүйн харилцаа үүсгэхэд чиглэсэн шүүхийн шийдвэр;
- Иргэний эрх зүйн харилцаа үүсгэхэд чиглэсэн захиргааны шийдвэр;
- Оюуны үнэт зүйл бүтээх;
- Гэм хор учруулах;
- Үндэслэлгүйгээр эд юмс олж авах, эзэмших;
- Иргэний эрх зүйн харилцааг үүсгэсэн хууль зүйн үйл явдал бий болох;
- Иргэний эрх зүйн харилцаа үүсгэхээр хуульд заасан бусад үндэслэл.

Иргэний эрх зүйн харилцаа нь субъект, объект, агуулга гэсэн бүрдэл хэсгүүдтэй. Иргэний эрх зүйн харилцааны субъект нь иргэд хоорондын эд хөрөнгийн ба эд хөрөнгийн бус амины харилцаанд оролцож, хуулиар олгогдсон эрх эдэлж, үүрэг хүлээж байгаа этгээд. Иргэний эрх зүйн харилцааны субъект нь эрх зүйн чадвар, чадамжтай байна. Чадвар нь эрх эдэлж, үүрэг хүлээх ерөнхий ойлголт юм. Чадамж нь үйлдлээр эрх олж авах, үүрэг бий болгох, үүнээс үүсэх эрх зүйн үр дагаврыг биечлэн хариуцах онцгой чадвар.

Иргэний эрх зүйн бүрэн чадамж нь 18 наснаас эхлэн бий болно. Насанд хүрээгүй буюу 14 наснаас 18 хүртэлх насны этгээд иргэний эрх зүйн бүрэн бус чадамжтай байна. Насанд хүрээгүй иргэн хуулиар зөвшөөрснөөс бусад хэлцлийг хууль ёсны төлөөлөгч /эцэг, эх, харгалзан дэмжигч/-ийн бичгээр олгосон зөвшөөрлийн үндсэн дээр хийнэ. Харин 7 наснаас 14 хүртэлх насны этгээд иргэний эрх зүйн заримдаг чадамжтай байна. 7 хүртэлх насны этгээд иргэний эрх зүйн чадамжгүй байна. Мөн сэтгэцийн өвчний улмаас өөрийн үйлдлийн учир холбогдлыг ойлгохгүй, өөрийгөө зөв удирдаж чадахгүй болсон этгээдийг шүүх иргэний эрх зүйн чадамжгүй гэж тооцож, түүнд асран хамгаалалт тогтооно. Иргэний эрх зүйн чадамжгүй этгээдийн нэрийн өмнөөс түүний хууль ёсны төлөөлөгч /эцэг, эх, асран хамгаалагч/ хэлцэл хийнэ.

Иргэний эрх зүйн харилцааны объектод эдийн баялаг болох эд юмс, эдийн бус баялаг болох оюуны үнэт зүйлс, мөн эрх /эзэмших, ашиглах, захиран зарцуулах/ багтана.

Иргэний эрх зүйн харилцааны агуулга нь талуудын тэгш эрхийн үндсэн дээр тэдний эрх үүргээр тодорхойлогддог.

ДААЛГАВАР 10

## Тохиолдол шинжлээрэй

**Тохиолдол 1.** Т 16 настай бөгөөд хичээлийнхээ хажуугаар цагийн ажил хийн хуримтлуулсан мөнгөөрөө өөрийн танил Л-ийн бизнест хөрөнгө оруулалт хийхийг хүссэн боловч эцэг, эх нь зөвшөөрөөгүй байна.

**Тохиолдол 2.** М өөрийн унадаг дугуйг найз Л-д 150,000 төгрөгөөр заржээ. М-ийн эцэг, эх Л-ээс манай хүүхэд 17 настай, насанд хүрээгүй учир бие даан шийдвэр гаргах боломжгүй. Тиймээс худалдах, худалдан авах гэрээг хүчингүйд тооцож, унадаг дугуйг буцаан өгөхийг шаардсан байна.

**Тохиолдол 3.** А нь сэтгэцийн өвчтэй учраас үйлдлийнхээ учир холбогдлыг сайн ойлгодоггүй. Түүний нөхөр С энэ байдлыг нь мэддэг тул А-ийн нэр дээр байсан 3 га газрыг өөрийн нэр дээр гарын үсэг зуруулан, шилжүүлэн авч заржээ. Энэ байдлыг мэдсэн А-ийн ээж шүүхэд хандан гомдол гаргасан байна.

Хүснэгт 3

| Асуултууд | Тохиолдол 1 | Тохиолдол 2 | Тохиолдол 3 |
|---|---|---|---|
| Тохиолдол тус бүрийн иргэний эрх зүйн харилцааны бүрдэл хэсгүүдийг тодорхойлно уу? | | | |
| Тухайн тохиолдол дээр иргэний эрх зүйн харилцаа ямар үндэслэлээр үүсэж байгааг тайлбарлана уу? | | | |
| Тохиолдолыг хэрхэн шийдвэрлэх боломжтой байна вэ? | | | |

Гэрээ гэдэг нь хоёр ба түүнээс дээш тооны этгээдүүд үр дагаврыг бий болгох байдлаар харилцан тохиролцож хийсэн бичвэрийг хэлнэ. Нэг этгээд өөрийн хүсэл зоригийг хүлээн зөвшөөрсөн этгээдтэй эрх үүргийн хувьд холбогдохоор нэг буюу хэд хэдэн тодорхой этгээдэд хандан хүсэл зоригоо бодитойгоор, хангалттай тодорхой илэрхийлсэн илэрхийллийг гэрээ байгуулах санал гэнэ. Гэрээ байгуулах саналд гэрээний гол нөхцөл буюу түүнийг тодорхойлох журмыг заасан байна. Иргэний хуульд зааснаар дараах үндэслэлээр гэрээг байгуулсанд тооцно:

- Эд хөрөнгө шилжүүлснээр гэрээ байгуулахаар хуульд заасан бол гэрээний гол нөхцөлийн талаар талууд тохиролцож, тухайн эд хөрөнгийг шилжүүлснээр;
- Гэрээг бичгээр байгуулахаар хуульд заасан буюу талууд тохиролцсон бол талууд нэг баримт бичиг үйлдэж, гарын үсэг зурах буюу гэрээний саналыг зөвшөөрснөө илэрхийлснээр;
- Гэрээний саналыг хариу ирүүлэх хугацаатайгаар илгээсэн бөгөөд дурдсан хугацаанд нөгөө талаас зөвшөөрсөн хариу авсан;
- Гэрээний саналыг хариу ирүүлэх хугацаа заалгүй бичгээр илгээсэн бөгөөд түүнийг зөвшөөрсөн тухай хариуг ердийн боломжит хугацаанд хүлээн авсан;
- Нүүр тулан амаар гаргасан саналд тэр даруй зөвшөөрсөн хариу өгсөн;

- гэрээ байгуулах саналыг хүлээн авсан тал зөвшөөрсөн хариуг хугацаанд нь илгээсэн боловч уг хариу хожимдож ирсэн учир гэрээг байгуулахгүй гэж нөгөө тал нь хариу илгээсэн талд нэн даруй мэдэгдээгүй;
- ажил хэргийн хүрээнд тогтсон заншил ёсоор санал гаргагч талыг хүлээн зөвшөөрнө гэж үзээд санал хүлээн авагч тал нь саналд дурдсанаас өөр нөхцөлөөр гэрээ байгуулахаар хариу илгээсэн тохиолдолд санал гаргагч татгалзсан тухайгаа нэн даруй мэдэгдээгүй;
- цахим хэлбэрээр гэрээ хийх бол талууд цахим баримт бичиг үйлдэж, цахим гарын үсгийн тухай хуульд заасан тоон гарын үсэг зурснаар

ДААЛГАВАР 11

## Тохиолдол шинжлээрэй

Тавилгын дэлгүүрийн эзэн А өөрийн бизнест нэмж хөрөнгө оруулалт хийхээр шийдсэн байна. Түүний хамтран ажилладаг “Х” банк түүнд хүссэн хэмжээний зээлийг өгөхөд бэлэн байсан боловч баталгаа шаарджээ. А зээлийг эргэн төлөх баталгаа болгож дэлгүүрийнхээ тавилгыг банкны өмчлөлд шилжүүлсэн бөгөөд гэрээндээ, тэдгээрийг цаашид ашиглаж болохоор харилцан тохиролцжээ. А гадаадад удаан хугацаагаар явах болсон тул тавилгаа хямд үнээр зарж борлуулаад, дэлгүүрийн байраа Э-д удаан хугацаагаар түрээсээр эзэмшүүлэхээр гэрээ байгуулсан байна. Х банк үүнийг мэдээд А-г гэрээний нөхцөлөө зөрчсөн тул зээлсэн мөнгөө яаралтай төлж, хохиролыг барагдуулахыг шаарджээ.

1. Тохиолдолд хэн, хэний хооронд ямар гэрээ, хэлцэл үүссэн бэ?
2. Гэрээ байгуулагдсан үндэслэлийг тайлбарлана уу.
3. Тохиолдолыг шинжлэн шийдвэрлэх асуудал нь юу вэ?

ДААЛГАВАР 12

## Гэртээ хийгээрэй

*1. Тохиолдлыг шинжлээрэй.*

Иргэн Т 2016 оны 5 сард өөрийн найз Ө-д сарын 6 хувийн хүүтэй 5 сая төгрөг зээлдүүлж, зээлийн гэрээ байгуулсан. Зээлдэгч Ө эхний 6 сар зээлийн хүүг, үндсэн мөнгөний хамт гэрээний дагуу хугацаанд нь төлөөд явж байсан боловч, 7 дахь сараас эхлээд зээлийн хүүгээ төлж чадахгүй байдалд хүрчээ.

1. Дээрх тохиолдолд иргэний эрх зүйн харилцаа хэрхэн үүсэж байна вэ?
2. Иргэн Т ба Ө-ийн хооронд байгуулсан гэрээ хүчинтэй юу?
3. Асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар өөрийн саналыг бичээрэй.

2. Аав ээжтэйгээ иргэний эрх зүйн ойлголтын талаар хамтран ярилцаж, өөрсдийн амьдралд тохиолдсон тохиолдолоос нэгийг сонгон авч, өмнө үзсэн ойлголттойгоо холбон тайлбарлаж, дүн шинжилгээ хийж ирнэ үү.
3. Гэрээ хэрхэн байгуулах талаар найздаа зөвлөмж бичнэ үү.

## 3.4. ХӨДӨЛМӨРИЙН ЭРХ ЗҮЙН ХАРИЛЦАА

ДААЛГАВАР 13

### Хөдөлмөрийн эрх зүйн харилцаанд хүн бүр оролцох ёстой юу?

Хөдөлмөрлөх нь хүний эрх үү, эсвэл үүрэг үү гэсэн асуудлын хүрээнд ярилцаарай.



- Үндсэн хуулийн 16 дугаар зүйл: Ажил мэргэжлээ чөлөөтэй сонгох, хөдөлмөрийн аятай нөхцөлөөр хангуулах, цалин хөлс авах, амрах, хувийн аж ахуй эрхлэх эрхтэй. Хэнийг ч хууль бусаар албадан хөдөлмөрлүүлж болохгүй;
- Үндсэн хуулийн 17 дугаар зүйл: Хөдөлмөрлөх, эрүүл мэндээ хамгаалах, үр хүүхдээ өсгөн хүмүүжүүлэх, байгаль орчноо хамгаалах нь иргэн бүрийн журамт үүрэг мөн.

Хөдөлмөрийн харилцаанд оролцохдоо нэг талаас ажилтан нь ажил олгогчоос хуульд нийцүүлэн тогтоосон хөдөлмөрийн дотоод журмын дагуу тодорхой ажил гүйцэтгэх, нөгөө талаас ажил олгогч нь ажилтанд хөдөлмөрийн үр дүнд тохирсон цалин хөлс олгох, хууль тогтоомж болон хамтын гэрээ хэлэлцээрт заасан хөдөлмөрийн нөхцөлөөр хангах үүрэг хүлээсэн тохиролцоог хөдөлмөрийн гэрээ гэнэ. Монгол улсын хөдөлмөрийн тухай хуулийн 21 дүгээр зүйлийн 21.1-д зааснаар хөдөлмөрийн гэрээнд дараах гол нөхцөлийг заавал тусгана. Үүнд:

1) Ажлын байрны буюу албан тушаалын нэр,
2) Ажлын байрны тодорхойлолтод заасан ажил, үүрэг,
3) Үндсэн цалин буюу албан тушаалын цалингийн хэмжээ,
4) Хөдөлмөрийн нөхцөл ордог.

Хөдөлмөрийн гэрээ байгуулах үед талууд дээрх хөдөлмөрийн гэрээний гол нөхцөлүүдийн аль нэгийг тохироогүй бол гэрээ байгуулсанд тооцохгүй. Талуудын хооронд байгуулагдсан хөдөлмөрийн гэрээ нь талууд гарын үсэг зурсан өдрөөс хүчин төгөлдөр болох бөгөөд ажил олгогч буюу түүний эрх олгосон албан тушаалтан иргэнтэй хөдөлмөрийн гэрээг бичгээр байгуулж, гэрээний нэг хувийг ажилтанд өгөх үүрэгтэй. Хэрвээ хөдөлмөрийн гэрээг бичгээр байгуулаагүй бол ажилтнаас ажил, үүрэг гүйцэтгэхийг шаардаж болохгүй. Түүнчлэн байнгын ажлын байранд хөдөлмөрийн гэрээнээс бусад төрлийн гэрээ байгуулахыг хориглодог. Хөдөлмөрийн гэрээ нь хугацаатай ба хугацаагүй байгуулагддаг. Тухайлбал, ажил, албан тушаал нь хууль болон бусад шийдвэрийн үндсэн дээр хэвээр хадгалагдаж байгаа ажилтны оронд ажиллах ажилтантай эзгүй байгаа ажилтныг ажилдаа эргэж орох хүртэл, улирлын болон түр ажилд тухайн ажлын үргэлжлэх хугацаагаар, шинээр орж байгаа ажилтантай 6 сар хүртэл

хугацаагаар гэрээ байгуулж болно. Хөдөлмөрийн тухай хуулийн $23^1$-р зүйлийн $23^1$.3-т хөдөлмөрийн хугацаатай гэрээний хугацаа дуусмагц талууд түүнийг цуцлах санал тавиагүй бөгөөд ажилтан ажлаа гүйцэтгэсээр байгаа бол уг гэрээг анх заасан хугацаагаар сунгагдсанд тооцно.

**ДААЛГАВАР 14**

## Тохиолдол шинжлээрэй








*Эх сурвалж: БСШУЯ Хөдөлмөрийн эрх зүй хичээлийн зохиомж. УБ 2015 он.*

Иргэн А худалдаа үйлчилгээний чиглэлээр үйл ажиллагаагаа явуулдаг С компанид нягтлан бодогчийн ажилд 2016 оны 02 сарын 01-нд туршилтын 6 сарын хугацаатай ажиллахаар хөдөлмөрийн гэрээ байгуулан ажилд орсон. Ажил олгогчоос А 2016 оны 09 сарын 08-нд гэрээний хугацаа дууссан гэсэн үндэслэлээр ажлаас халсан байна.

1. Тохиолдлыг уншиж, сайтар танилцан шийдвэр гаргалгаа дэвшүүлэхэд шаардлагатай асуултуудыг гаргаарай.
2. Тохиолдлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар өөрийн санал бодлоо илэрхийлээрэй.
3. Оновчтой шийдлийн талаар бусадтайгаа санал бодлоо хуваалцан, хамтран ярилцаж, тохиолдлыг шинжлээрэй.

Хөдөлмөрийн гэрээний талуудаар ажил олгогч, ажилтан оролцоно. Иргэд 16 наснаас хөдөлмөрийн гэрээний нэг талаар оролцдог. Харин 15 настай иргэдтэй эцэг эхийн зөвшөөрлөөр хөдөлмөрийн гэрээ байгуулахыг зөвшөөрнө. Онцгой тохиолдолд эцэг, эх, харгалзан дэмжигч болон хөдөлмөрийн асуудал эрхэлсэн төрийн захиргааны байгууллагын зөвшөөрөлтэйгөөр 14 насны иргэдтэй тэдэнд мэргэжлийн баримжаа, ажлын дадлага олгох зорилгоор хөдөлмөрийн гэрээ байгуулж болно. “Хөдөлмөрийн тухай” хуульд зааснаар ажилтан өдөрт 8 хүртэл цаг, долоо хоногт 40 хүртэл цаг ажиллах ёстой. Хөдөлмөрийн хуулиар заасан өдрийн ажлын цагийг ажил олгогчийн санаачилгаар хэтрүүлэн ажиллуулахыг илүү цагаар ажиллуулсан гэж үзнэ. Хөдөлмөрийн тухай хуулийн 53-р зүйлийн 1-д “Илүү цагаар болон долоо хоногийн амралтын өдөр ажилласан ажилтныг нөхөн амруулаагүй бол илүү ажилласан цагийн хөлсийг 1.5 дахин нэмэгдүүлж олгоно” гэж заасан. Ажил олгогч болон ажилтны хооронд хөдөлмөрийн гэрээгээр үүссэн хөдөлмөрлөх харилцаа хөдөлмөрийн тухай хуульд заасан үндэслэлээр дуусгавар болох буюу ажилтан, ажил олгогчийн санаачилгаар хөдөлмөрийн гэрээг хугацаанаас нь өмнө цуцалж болно. Хөдөлмөрийн тухай хуулийн 40 дүгээр зүйлд ажил олгогчийн санаачилгаар хөдөлмөрийн гэрээ цуцлах үндэслэлийг заасан. Үүнд:

- Аж ахуйн нэгж болон түүний салбар нэгж татан буугдсан, орон тоо хасагдсан, эсвэл ажилтны тоог цөөрүүлсэн;
- Ажилтан мэргэжил, ур чадвар, эрүүл мэндийн хувьд гүйцэтгэж байгаа ажил, албан тушаалдаа тэнцэхгүй болсон нь тогтоогдсон;
- Ажилтан 60 нас хүрч өндөр насны тэтгэвэр авах эрх үүссэн;
- Ажилтан хөдөлмөрийн сахилгын зөрчлийг давтан гаргасан, эсвэл хөдөлмөрийн харилцааг шууд зогсоохоор хөдөлмөрийн гэрээнд шууд заасан ноцтой зөрчил гаргасан;
- Мөнгө болон эд хөрөнгө хариуцсан ажилтан ажил олгогчийн итгэлийг алдсан буруутай үйлдэл, эс үйлдэл гаргасан нь тогтоогдсон;
- Сонгууль, томилолтоор өөр орон тооны ажил, албан тушаалд ажиллах болсон;
- Контрактад заасан үндэслэл буй болсон;

Сахилгын зөрчил гэдэг нь ажил шалтгаангүйгээр таслах, ажлаа зохих ёсоор гүйцэтгээгүйн улмаас зохих этгээдээс гомдол гаргах, зөрчил нь шалгалтаар тогтоогдох, ажлын байранд согтуурах зэрэг тохиолдол байна.Тухайн үйлдлийг зөрчил гэж үзэхээр хөдөлмөрийн дотоод журам эсвэл хөдөлмөрийн гэрээнд заасан байх шаардлагатай. Ялангуяа ноцтой зөрчлийн талаар заавал тусгасан байх ёстой. Хөдөлмөрийн тухай хуульд заасан сахилгын зөрчил гаргасан этгээдэд дараах шийтгэлийн аль нэгийг оногдуулна. Үүнд:

- Сануулах;
- Үндсэн цалинг гурван сар хүртэл хугацаагаар 20 хүртэл хувиар бууруулах;
- Ажлаас халах;

Эдгээр шийтгэлийг зөрчил гаргаснаас хойш 6 сарын дотор, зөрчлийг илрүүлснээс 1 сарын дотор ногдуулах ёстой. Уг хугацаа өнгөрсөн бол шийтгэл ногдуулах үндэслэл болохгүй.

ДААЛГАВАР 15

## Тохиолдол шинжлээрэй

Иргэн Т “үйлчлэгч авна” гэсэн зарын дагуу түргэн хоолны газар ажилд орохоор ирж, эзэнтэй нь уулзахад “чи ням гаригт амарна, бусад өдөрт 9-20 цаг хүртэл ажиллана, сарын цалин 500 мянган төгрөг өгнө” гэсний дагуу 2 тал тохиролцон, ажиллаж эхэлсэн байна. 3 сарын дараа Т өдөр бүр 12 цаг ажилласнаас маш их ядарч эмчилгээ хийлгэх шаардлагтай болсон тул ажлын цагийг богиносгож, ажилласан 3 сарын хугацааны илүү цагийн мөнгийг бодож, өгөхийг хүсчээ. Түргэн хоолны газрын эзэн, Т-д “бид чамтай анх гэрээ байгуулахдаа ажлын цагаа тохирсон, илүү цагийн мөнгө олгох боломжгүй, бас манайх ням гарагаас бусад өдөр 9-20 цаг хүртэл ажиллах хуваарьтай. Чиний ажлын цагийг богиносгоно гэвэл дахиад үйлчлэгч авч ажиллуулах хэрэгтэй болно. Тиймээс манайх нэг ажлын байранд 2 хүнд цалин өгөх боломжгүй. Нэг бол ажлаа хийгээд яв, чадахгүй байгаа бол ажлаасаа гараад эрүүл мэнддээ тохирох ажил олж хий” гэсэн байна.

1. Тохиолдолд хэний эрх ашиг зөрчигдөж байна вэ?
2. Иргэн Т ажилласан хугацааны илүү цагийн хөлсөө авахын тулд хаана хандах хэрэгтэй вэ?
3. Хөдөлмөрийн гэрээ байгуулахдаа тохиролцсон гэсэн үндэслэлээр ажил олгогч илүү цагийн мөнгө өгөхгүй байх боломжтой юу?

ДААЛГАВАР 16

## Гэртээ хийгээрэй

**1. Тохиолдол шинжлээрэй.**

Байгууллагын хагас жилийн тайлангийн хурлаар 2016 оны 01 сарын 03-нд ажлын байран дээрээ архи уусан цахилгаанчин Б-г сахилгын зөрчил гаргасан гэж авч хэлэлцсэн байна. Б нь тус байгууллагад 15 жил ажилласан, туршлагатай цахилгаанчин. Тайлангийн хурал дээр захирал М "байгууллагын дотоод журмын 5.3 дахь заалтыг зөрчиж, ажлын байран дээрээ архи уусан учраас ажлаас халах үндэслэл болно" гэснээр захирлын 2016 оны 07 сарын 19-ны өдрийн 13 тоот тушаалаар байгууллагын дотоод журмын 5.3 дахь заалтыг үндэслэн "Сахилгын ноцтой зөрчил гаргасан" гэсэн үндэслэлээр ажлаас нь халсан байна.

1. Асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар таамаглал дэвшүүлнэ үү.
2. Гаргасан таамаглал болон шийдвэрээ үндэслэлтэй эсэхийг нотлон тайлбарлана уу.
3. Мэдээллийн эх сурвалжууд дээр тулгуурлан, тухайн асуудлыг шийдвэрлэх эрх зүйн үндэслэлийг гаргана уу.

2. Хөдөлмөрийн эрх зүйн харилцааны зөрчил, маргаан юунаас болж гардаг талаар мэдээлэл цуглуулж, хөдөлмөрийн эрх зүйн хэрэг маргаанаас хэрхэн сэргийлэх талаар дотны найздаа бичгээр зөвлөгөө өгнө үү.

# 3.5. ИРГЭН БА ЗАХИРГАА ХООРОНДЫН ХАРИЛЦАА

ДААЛГАВАР 17

## Эх сурвалжтай ажиллаарай



Хан-Уул дүүргийн 11 дүгээр хороо буюу Зайсангийн аманд газрын маргаан гарч хоёр айлын гэрийг сүйтгэжээ. Биднийг очиход тус хорооны дөрөвдүгээр хэсэгт амьдарч байсан иргэд нураалгасан гэрийнхээ гадна тойрч суусан байв. Гэрийх нь унь, тооно болон эд хогшил энд тэндгүй хөглөрсөн харагдана. Гэрийн эзэн болох О, А нарыг эзгүй хойгуур гэрийг нь ийнхүү нураажээ. Энэ дүүрэгт 2008 оноос хойш амьдарч байсан гэх тус гэрийн эзэн О "Би энэ газрыг эзэмших зөвшөөрлийг

2008 онд Дүүргийн засаг даргын захирамжаар 15 жилийн хугацаатай авсан. Харин манай энэ газрыг иргэн Д-д 2009 онд Байгаль орчин, аялал жуулчлалын яамнаас давхардуулан олгосон байгаа юм. Бид энэ газрын маргааны асуудлаа шийдүүлэхээр шүүхэд хандаад байгаа. Шүүх хурал долдугаар сарын 1-нд болно. Шүүх хурал бидний талд гарах магадлалтай учраас Д урьтаж ийм түрэмгий зүйл хийлээ" гэв. Ямартай ч газрын маргаанаас болж шүүхийн байгууллагад хандаад байгаа дээрх иргэдийн аль алиных нь газар эзэмших гэрчилгээ байгаа юм. Тэгэхээр газрын гэрчилгээг давхардуулж олгосон холбогдох албан тушаалтан байгууллагууд энэ маргааныг шийдвэрлэх ёстой гэдгийг ч газрын эзэд хэлж байв.

*Эх сурвалж: http://www.ikon.mn/n/872*

1. Эх сурвалжид ямар асуудлыг хөндсөн байна вэ?
2. Уг асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар таамаглал дэвшүүлэн ярилцана уу
3. Дэвшүүлсэн таамаглалаа үндэслэлтэй эсэхийг нотолж, дүгнэлт хийнэ үү.

Иргэд захиргааны байгууллагатай харилцахдаа тодорхой эрх эдэлж түүнтэй холбоотой үүргийг хэрэгжүүлдэг. Захиргааны байгууллага ч иргэний эрхийг хангах, холбогдох үүргийг хүлээж байдаг.

Хүснэгт 3.1 Иргэний эрх, захиргааны үүргийн харилцан хамаарал

| Иргэн | Захиргаа |
|---|---|
| Хүний эрх, эрх чөлөө | Захиргааны шийдвэр, үйл ажиллагаа |
| Өргөдөл, гомдол гаргах эрх | Өргөдөл, гомдлыг шийдвэрлэх үүрэг |
| Мэдэх эрх | Хүссэн мэдээллийг өгөх үүрэг |

Иргэнийг мэдэх эрх буюу мэдээлэл олж авах, хүртэх эрх нь Монгол улсын Үндсэн хууль болон Мэдээллийн эрх чөлөөний тухай хуулиар баталгаажсан байдаг. Иргэнд захиргааны байгууллага мэдээлэл өгөхөөс татгалзвал гомдол гаргах эрхтэй байдаг. Иргэн гомдлоо дараах шат дараалаар шийдвэрлүүлэх эрхтэй.

Бүдүүвч 3.1. Захиргааны байгууллагад гомдол гаргах үе шат

**1 ШАТ** Дээд албан тушаалтанд нь хандан амаар болон бичгээр гомдол гаргах

**2 ШАТ** Захиргааны хэргийн шүүхэд хандах

Иргэд захиргааны байгууллагатай харилцах үндсэн хэлбэр нь захиргааны байгууллага, албан тушаалтанд өргөдөл, санал, хүсэлт гаргах, гомдол мэдүүлэх байдлаар илэрдэг.

| Гомдол | Өргөдөл | Хүсэлт |
|---|---|---|
| Захиргааны байгууллагын буруугаас иргэн, хуулийн этгээдийн эрх нь зөрчигдөж, зөрчигдсөн эрхээ сэргээлгэхээр гаргасан хүсэлт | Тодорхой ажиллагааг эхлүүлэх, эсвэл дуусгавар болгох тухай захиргааны байгууллагад гаргасан хүсэлт | Өөрт болон бусдад тулгарч буй асуудлыг шийдвэрлүүлэх тухай захиргааны байгууллагад хандаж буй баримт |

Захиргааны байгууллага, албан тушаалтан нь шийдвэр, үйл

ажиллагаагаараа иргэн, хуулийн этгээдийн эрхийг зөрчсөн тохиолдолд нэг талаар зөрчигдсөн эрхээ нөхөн сэргээлгэх, нөгөө талаар буруутай этгээдэд хариуцлага хүлээлгэхээр гомдол гаргах эрхтэй байдаг.

Захиргааны шийдвэр буюу акт гэж нийтийн ашиг сонирхлыг хамгаалах зорилгоор захиргааны байгууллага, албан тушаалтнаас гаргасан шийдвэр юм. Жишээлбэл, иргэнд газар өмчлүүлэх асуудлыг шийдвэрлэсэн Засаг даргын захирамж, замын хөдөлгөөний дүрэм зөрчсөн тохиолдолд гэрийн хаягаар ирдэг торгуулийн хуудас, 10 хүртэлх насны хүүхдийг харгалзах хүнгүйгээр замын хөдөлгөөнд оролцуулсан эцэг эх, асран хамгаалагч, бүх шатны боловсролын байгууллагын холбогдох албан тушаалтаныг торгосон торгуулийн хуудас (Зөрчлийн тухай хуулийн 54 дүгээр зүйлд зааснаар 50 нэгжтэй тэнцэх хэмжээгээр торгох) гэх мэт.

Захиргааны актыг илрэх хэлбэрийн хувьд аман, бичгийн, үйл хөдлөл-хөдөлгөөний, техникийн гэж ангилдаг бөгөөд захиргааны актыг танин мэдсэнээр эрхээ хамгаалах боломжтой болдог. Захиргааны актад формаль буюу хэлбэрийн (захиргааны байгууллагын бүрэн эрхийн хүрээнд хамаарах, шийдвэр гаргах ажиллагааны журмыг хангасан байх, хэлбэрийн шаардлагыг хангасан байх), материаллаг буюу агуулгын (эрх зүйн үндэслэлтэй байх, хаяглагч буюу хандсан этгээдийг зөв сонгосон байх, ямар ч хүнд ойлгомжтой, хэрэгжих боломжтой байх, шийдвэрийн хувьд алдаагүй байх) гэсэн эрх зүйн шаардлага тавигддаг.

**ДААЛГАВАР 18**

**Зургийг ажиглан захиргааны акт мөн эсэхийг ярилцан асуултад хариулаарай**








*Эх сурвалж: http://mass.mn/n*

1. Зам тээврийн зөрчил гаргасан жолоочид ногдуулах захиргааны актын төрлийг нэрлэж тайлбарлана уу.
2. Монгол улсын захиргааны ерөнхий хууль нь нийгмийн ямар харилцааг зохицуулсан эрх зүйн акт вэ?
3. Бага насны хүүхэд замын хөдөлгөөнд хараа хяналтгүй оролцсон тохиолдолд хэнд ямар хариуцлага хүлээлгэх вэ?

Иргэд болон аж ахуйн нэгж байгууллага захиргааны шийдвэр нь тэдний эрхийг зөрчсөн гэж үзвэл Захиргааны хэргийн шүүхэд хандах боломжтой. Хуульд зааснаар захиргааны хэргийн шүүхэд хандахаас өмнө урьдчилан шийдвэрлүүлэх ажиллагааг заавал явуулсан байхыг шаардах бөгөөд хэрэв энэ ажиллагааг явуулаагүй бол шүүх нэхэмжлэлийг хүлээн авахаас татгалздаг.

Урьдчилан шийдвэрлэх ажиллагаа гэдэг нь иргэн, хуулийн этгээдийн гомдлоор дээд шатны захиргааны байгууллага гомдлыг хянан хэлэлцэх үе шат юм.

Иргэн захиргааны байгууллага хууль бус захиргааны акт гаргасан гэж үзэж байгаа захиргааны байгууллага, дээд шатны албан тушаалтныг шууд харьяалах дээд шатны захиргааны байгууллага, албан тушаалтанд хандаж эрхээ зөрчигдсөн эсвэл мэдсэнээс хойш 30 хоногийн дотор гомдол гаргах эрхтэй байдаг. Дээд шатны байгууллага гомдлыг хүлээн авснаас хойш 30 хоногийн дотор хянан шийдвэрлэх үүрэгтэй. Дээд шатны захиргааны байгууллага, албан тушаалтан нь таны гомдлыг шийдвэрлэсэн боловч тэрхүү шийдвэр нь таны эрхийг зөрчсөөр байгаа, эсхүл таны гаргасан гомдлыг тогтоосон хугацаанд шийдвэрлээгүй, мөн шууд харьяалах дээд шатны байгууллага, албан тушаалтан байхгүй тохиолдолд иргэд болон аж ахуйн нэгж байгууллага нь захиргааны хэргийн анхан шатны буюу аймагт бол аймгийн захиргааны хэргийн шүүхэд, нийслэлд бол нийслэлийн захиргааны хэргийн шүүхэд нэхэмжлэл гаргаж зөрчигдсөн эрхээ хамгаалуулах боломжтой юм.

Захиргаа иргэдийн хоорондын харилцаанд үүсдэг бас нэг асуудал бол иргэн захиргааны эрх зүйн зөрчил гаргах явдал юм. Захиргааны зөрчил гаргасан этгээдэд хүлээлгэх хариуцлагын арга хэмжээг захиргааны шийтгэл гэнэ. Зөрчлийн тухай хуульд зааснаар дараах шийтгэлийг зөрчил гаргасан этгээдэд ногдуулна. Үүнд:

- Торгох
- Баривчлах
- Тусгайлан олгосон эрх хасах

Торгох, баривчлах шийтгэлийг үндсэн, эрх хасах шийтгэлийг нэмэгдэл шийтгэлийн хэлбэрээр ногдуулна.

**ДААЛГАВАР 19**

## Тохиолдол шинжлээрэй



Б нь Богд хан уулын дархан цаазат газарт аялал жуулчлалын төв байгуулах зорилгоор газар ашиглах тухай хүсэлтийг дүүргийн Засаг дарга, хамгаалалтын захиргаа болон Байгаль орчны яаманд гаргасан. Байгаль орчны яамнаас холбогдох хүсэлт болон эрх бүхий байгууллагын саналыг үндэслэн 2014 оны 05 дугаар сарын 18-ны өдөр Богдхан уулын дархан цаазат газрын нутаг дэвсгэрт Б-д 0.8 га газрыг аялал жуулчлалын зориулалтаар ашиглуулахаар гэрчилгээ олгосон. Гэтэл уг газарт Нийслэлийн Засаг даргын 2014 оны 12 дугаар сарын 10-ны өдрийн захирамжаар Д-д сургуулийн барилгын зориулалтаар газар ашиглуулахаар шийдвэрлэсэн байжээ.

1. Тохиолдолд хэний эрх ашиг хөндөгдсөн байна вэ?
2. Эрх ашиг нь хөндөгдсөн этгээд зөрчигдсөн эрхээ хамгаалуулахаар хаана хандах вэ?
3. Тохиолдлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар санал бодлоо хуваалцан ярилцаарай.

ДААЛГАВАР 20

### Гэртээ хийгээрэй

**1. Эх сурвалжийг шинжлээрэй.**

Зөрчлийн тухай хууль:

5.1.1. Олон нийтийн газар, авто зам, орон сууцны орчны газар, гудамж, талбайд бие зассан, эсхүл нус, цэр, тамхины иш, хог хаясан бол 10 мянган төгрөгөөр торгоно.

5.4.1. Гэр бүлийн хүчирхийллийн талаар хуулиар хүлээсэн мэдээлэх үүргээ биелүүлээгүй бол 50 мянган төгрөгөөр торгоно.

5.5. Нийтийн зориулалттай орон сууцанд шөнийн цагаар бусад оршин суугчдын амгалан тайван байдлыг алдагдуулсан бол 100 мянган төгрөгөөр, хуулийн этгээдийг нэг сая төгрөгөөр торгоно.

6.3.1 Утаат тамхи татахыг хориглосон газарт тамхи татсан, эсхүл татах боломж олгосон бол 25 мянган төгрөгөөр, хуулийн этгээдийг 500 мянган төгрөгөөр торгоно.

1. Зөрчлийн тухай хуулиар ямар нийтлэг харилцааг зохицуулсан байна вэ?
2. Зөрчлийн тухай хуулийн талаарх иргэдийн мэдвэл зохих дээрх заалтуудын ач холбогдлыг дүгнэн ярилцаарай.
3. Хуулийн заалтаас шинээр юу сурч, мэдэж авсан бэ?

2. Иргэн захиргааны эрх зүйн актаас болж хууль ёсны ашиг сонирхол нь зөрчигдсөн тохиолдолд хаана хандаж эрхээ хэрхэн хамгаалуулах боломжтой талаар зөвлөмж бичээрэй.

## 3.6. НИЙГМИЙН ХАМГААЛЛЫН ЭРХ ЗҮЙН ХАРИЛЦАА

21 ДААЛГАВАР

### Асуултад хариулаарай








1. Дээрх баримт бичгүүд юуны тухай өгүүлж байна вэ?
2. Нийгмийн хамгаалал байх шалтгаан нөхцөлүүд нь юу вэ?
3. Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн харилцааны ач холбогдлыг тодорхойлно уу.

Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн харилцаа нь бүх иргэдэд хамаарах бөгөөд өндөр наслах, эмнэлгээр эмчлүүлэх, өвдөх, хөгжлийн бэрхшээлтэй болох, ажилгүй болох зэрэг тохиолдолд нийгмийн даатгалын болон нийгмийн халамжийн тусламжийг авах, түүнийг дуусгавар болгохтой холбогдон үүсч буй харилцаа юм.

Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн харилцаа нь нийгмийн даатгал, нийгмийн халамж гэсэн 2 төрөлтэй. Нийгмийн даатгал нь иргэн болон төр, аж ахуйн нэгж, байгууллагаас зохих журмын дагуу шимтгэл төлж, нийгмийн даатгалын сан бүрдүүлэх, даатгуулагч өндөр наслах, хөдөлмөрийн чадвараа алдах, өвчлөх, ажилгүй болоход өөрт нь, тэрчлэн даатгуулагч нас барахад түүний асрамжид байсан хүмүүст хууль тогтоомжид заасан тэтгэвэр, тэтгэмж, төлбөр өгөх агуулга бүхий нийгэм, эдийн засгийн харилцаа юм.

Нийгмийн халамж гэж хүн амын тодорхой хэсэг болж буй бусдаас дэмжлэг, туслалцаа шаардаж байгаа ахмад настан, эх, хүүхэд, тахир дутуу хүн, нэн ядуу амьдралтай иргэнд тэтгэвэр, тэтгэмж олгох, хөнгөлөлт, үйлчилгээ үзүүлэх чиглэлээр тэдний амьжиргааг дээшлүүлэх, түүнчлэн хүүхэд төрүүлсэн эх, бүтэн өнчин хүүхэд үрчлэн авсан эх /эцэг/ болон ихэр хүүхдэд тэтгэмж олгох агуулга бүхий нийгмийн хамгааллын арга хэмжээг хэлнэ.

Нийгмийн даатгалд албан журмаар болон сайн дураар гэсэн 2 хэлбэрээр хамрагдана. Нийгмийн даатгалын сангаас олгох тэтгэвэр, тэтгэмжийн тухай хуульд зааснаар “тэтгэврийн даатгалын сангаас даатгуулагчид олгох тэтгэвэр нь: өндөр насны, тахир дутуугийн, тэжээгчээ алдсаны тэтгэвэр” гэсэн төрөлтэй байдаг. Өндөр насны тэтгэврийг даатгуулагчийн шимтгэл төлсөн хугацаанаас хамаарч ялгаатай байдлаар тогтоон олгоно. Өндөр насны тэтгэврийн доод хэмжээ нь засгийн газрын тогтоосон хөдөлмөрийн хөлсний доод хэмжээний 75 хувиас, хувь тэнцүүлсэн тэтгэврийн доод хэмжээ нь мөн хөлсний 50 хувиас багагүй байна.

Хүснэгт 3.2. Өндөр насны тэтгэврийн хэмжээ, үүсэх үндэслэл, нэмэгдэл

| Үндэслэл | Бүрэн тэтгэвэр | Хувь тэнцүүлсэн тэтгэвэр |
|---|---|---|
| Өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгох эрх үүсэх үндэслэл | Нийгмийн даатгалын тэтгэврийн даатгалын шимтгэлийг 20-иос доошгүй жил төлсөн 60 насанд хүрсэн эрэгтэй, 55 насанд хүрсэн эмэгтэй | Нийгмийн даатгалын тэтгэврийн даатгалын шимтгэлийг 10-20 хүртэлх жил доошгүй төлсөн 60 насанд хүрсэн эрэгтэй, 55 насанд хүрсэн эмэгтэй |
| Тэтгэврийн хэмжээ | Даатгуулагчийн нийгмийн даатгалын шимтгэл төлсөн сарын дундаж хөдөлмөрийн хөлсний 45 хувиар | Тухайн даатгуулагчид тогтоогдвол зохих сарын тэтгэврийг шимтгэл төлбөл зохих нийт сарын тоонд хувааж, шимтгэл төлсөн нийт сарын тоогоор үржүүлж гаргана. |
| Тэтгэврийн нэмэгдэл олгох үндэслэл | 20-иос дээш шимтгэл төлсөн жил тутамд 1.5 хувийн нэмэгдэл олгоно | |
| | Дээрх байдлаар тэтгэвэр тогтоолгосон боловч 12 сараас доошгүй хугацаанд ажил хөдөлмөр эрхэлж, нийгмийн даатгалын шимтгэл төлсөн тэтгэвэр авагч хүсэлт гаргасан бол тэтгэврийн хэмжээг анх тэтгэвэр тогтоосон дундаж цалингаас тооцож, өөрчлөн тогтооно. | |

ДААЛГАВАР 22

## Тохиолдол шинжлээрэй

Тэтгэврийн даатгалын шимтгэлийг 33 жил 11 сар төлж ажилласан даатгуулагчийн дундаж хөдөлмөрийн хөлс 600 мянган төгрөг, тэрээр 60 насанд хүрч өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгох хүсэлт гаргасан байна.

1. Хүсэлт гаргасан даатгуулагчид ямар эрх зүйн актыг үндэслэн тэтгэвэр тогтоох вэ?
2. Даатгуулагчид өндөр насны бүрэн тэтгэвэр тогтоох уу, хувь тэнцүүлсэн тэтгэвэр тогтоох уу гэдгийг ярилцаарай.
3. Даатгуулагч өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгохоор хэнд, хэрхэн хандах вэ?

Нийгмийн даатгалын сангаас олгох тэтгэвэр, тэтгэмжийн тухай хуульд зааснаар дараах тэтгэмжийг олгоно. Үүнд:

Хөдөлмөрийн чадвар түр алдсаны тэтгэмж, олгох нөхцөл: Даатгуулагч нийгмийн даатгалын шимтгэлийг 3 болон түүнээс дээш сарын хугацаагаар төлсөн тохиолдолд тэтгэмж авах эрх үүснэ. Харин хөдөлмөрийн чадвар түр алдсан шалтгаан үндэслэл нь ердийн өвчин, ахуйн осол байдаг. Хөдөлмөрийн чадвар алдсан хугацаа нь тэтгэвэр олгох, эсвэл тэтгэмж олгох уу гэдгийг шийднэ. Тэтгэмж олгоход нэг удаагийн хөдөлмөрийн чадвар алдалтын үргэлжлэх хугацаа 66 хоногоос хэтрэхгүй байна.

Жирэмсэн болон амаржсаны тэтгэмж, олгох нөхцөл: Хөдөлмөрийн гэрээгээр ажиллагч, мөн сайн дураар даатгуулсан эх жирэмслэх, хүүхэд төрүүлэх тохиолдолд нийгмийн даатгалын тэтгэмж авна. Энэ тэтгэмж нь нийгмийн даатгалын шимтгэлийг 12 сар, түүний сүүлийн 6 сард нь тасралтгүй төлсөн нөхцөлд олгоно. Хөдөлмөрийн гэрээгээр ажиллагч буюу төрийн албан хаагч эхэд сүүлийн 12 сарын цалингийн дунджийн 100 хувиар тооцож, 4 сарын хугацаанд нийгмийн даатгалын сангаас олгоно. Сайн дурын даатгуулагч эхэд сүүлийн 12 сарын хөдөлмөрийн хөлс, түүнтэй адилтгах орлогын дунджын 70 хувиар тооцон, 4 сарын хугацаанд нийгмийн даатгалаас олгоно.

Оршуулгын тэтгэмж, олгох нөхцөл: Нийгмийн даатгалд шимтгэл төлж байсан иргэн нас барвал оршуулгад нь зориулж нийгмийн даатгалын тэтгэмжийн сангаас мөнгөн тусламж олгох тухай хуульд заасан. Даатгуулагч ердийн өвчин, ахуйн ослын улмаас нас барвал, түүний оршуулгад зориулан тэтгэмж олгоно. Харин даатгуулагч нийгмийн даатгалын шимтгэлийг 36 сараас доошгүй хугацаагаар төлсөн байна.

Ажилгүйдлийн тэтгэмж олгох нөхцөл: Даатгуулагч ажилгүйдлийн даатгалын шимтгэлийг ажилгүй болохоосоо өмнө 24 сараас доошгүй хугацаанд, үүнээс сүүлийн 9 сард нь тасралтгүй төлсөн нөхцөлд ажилгүйдлийн тэтгэмж авах эрх үүснэ. Ажилгүйдлийн тэтгэмжийн доод хэмжээ Хөдөлмөр, нийгмийн зөвшлийн гурван талт үндэсний хорооноос тогтоосон хөдөлмөрийн хөлсний доод хэмжээний 75 хувиас багагүй байна.

ДААЛГАВАР 23

## Мэдлэгийн өртөөгөөр аялаарай

1. Мэдээллийн агуулгаас хамаарч дараах 4 мэдлэгийн өртөөг сурагчид байгуулна.

- 1-р өртөө: “Хөдөлмөрийн чадвар түр алдсаны тэтгэмж, олгох нөхцөл”
- 2-р өртөө: “Жирэмсэн болон амаржсаны тэтгэмж, олгох нөхцөл”
- 3-р өртөө: “Оршуулгын тэтгэмж, олгох нөхцөл”
- 4-р өртөө: “Ажилгүйдлийн тэтгэмж олгох нөхцөл”

2. Өртөө бүрт нэгээс хоёр сурагч өртөөний сэдвийн товч мэдээлэл бүхий самбар, тараах материалыг мэдээллээс гадна дараах эх сурвалжаас http://www.legalinfo.mn/law/details/383, http://www.legalinfo.mn/law/details/382 урьдчилан бэлтгэсэн байна.

3. Өртөөнд ирсэн сурагчдад мэдээллийг түгээн, тэдний мэдэхийг хүссэн асуултад хариулах үүргийг өртөө бүрт 3 сурагч хүлээнэ.

4. Бусад сурагчдын өртөөгөөр аялах хугацаа дуусахад марафон бичлэгийн аргаар олж авсан мэдлэгийг өртөө бүрт дүгнэн хэлэлцээрэй.

ДААЛГАВАР 24

## Гэртээ хийгээрэй

**1. Тохиолдол шинжлээрэй.**
Нэгэн ХХК-д ажилд орсон Зулаа сар бүр 650 мянган төгрөгний цалинтай. Тэрээр 3 жил таван сар ажиллаад ажлаасаа гарчээ. Ажлаа хүлээлгэн өгсний дараа, түүнд нийгмийн даатгалын дэвтэр өгсөнгүй. Учрыг нь асуухад “Сарын цалин чинь 650 мянган төгрөг бөгөөд ямар ч суутгал хийдэггүй байсан учраас 650 мянган төгрөг авдаг байсан. Тэгэхээр нийгмийн даатгалын дэвтэрт бичилт хийх боломжгүй” гэж байгууллагын нягтлан бодогч хэлжээ.

1. Зулаагийн эрх ямар нэгэн байдлаар зөрчигдсөн үү?
2. Эрхээ хамгаалан хаана хандах боломжтой вэ?
3. Асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар ярилцаарай.

2. Их сургуулийн 3 дугаар дамжааны оюутан Сэлэнгэ хүүхэд төрүүлэх болжээ. Тэрээр халамжийн сангаас тэтгэмж тогтоолгон авах эрхтэй юу? Ямар бичиг баримт бүрдүүлэх вэ?

## 3.7. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

### 1. Асуултад хариулаарай

1. Хүний эрхэм чанар, хүний эрх гэсэн ойлголтуудыг тайлбарлана уу.
2. Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглалд заасан хүний эрхийн суурь зарчмууд танай орон нутагт, сургууль дээр хэрхэн хэрэгжиж буйд өөрийн үнэлгээ өгнө үү.
3. Эрх зүйд захирагдах ёс гэсэн ойлголтыг тайлбарлана уу.
4. Шударга ёсны үүднээс хүний эрхэм чанарыг хэрхэн хангах боломжтой вэ?

Нийгмийн даатгалын сангаас олгох тэтгэвэр тэтгэмжийн тухай хуульд зааснаар “даатгуулагч нь нийтдээ 20-иос доошгүй жил тэтгэврийн даатгалын шимтгэл төлсөн бөгөөд 65 нас хүрсэн бол өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгон авах эрхтэй. Харин 20-иос доошгүй жил шимтгэл төлсөн бөгөөд 60 нас хүрсэн эрэгтэй, 55 нас хүрсэн эмэгтэй даатгуулагч өөрөө хүсвэл өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгон авч болно” гэж заажээ. 2018 оноос хойш өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгох нас болон шимтгэл төлөх хугацаанд өөрчлөлт оруулж, даатгуулагчийн тэтгэврийн даатгалын шимтгэл төлсөн байвал зохих доод хугацааг 2038 он хүртэл жил бүр гурван сараар нэмэгдүүлэхээр болсон. Тодруулбал, 2037 оноос хойш 25-аас доошгүй жил тэтгэврийн даатгалын шимтгэл төлсөн бөгөөд 65 нас хүрсэн бол өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгон авах эрхтэй болно. Гэхдээ төрүүлсэн болон 3 хүртэл настайд нь үрчлэн авсан дөрөв, түүнээс дээш хүүхдээ 6 настай болтол өсгөсөн эх, газрын дор болон хөдөлмөрийн хортой, халуун, хүнд нөхцөлд ажилласан даатгуулагч хуулиар тогтоосон болзлыг хангасан бол өөрийн хүсэлтээр өндөр насны тэтгэвэр тогтоолгон авах эрхтэй.

Нийгмийн даатгалын сангаас олгох тэтгэвэр, тэтгэмжийн хуульд зааснаар дараах төрлийн тэтгэмжийг олгоно. Үүнд:

- Хөдөлмөрийн чадвараа түр алдсаны тэтгэмж
- Жирэмсэн болон амаржсаны тэтгэмж
- Оршуулгын тэтгэмж
- Ажилгүйдлийн тэтгэмж

### 2. Хамтран ажиллаарай.

Иргэн Б тэтгэврийн даатгалын шимтгэлийг 20 жил 8 сар төлсөн бөгөөд дундаж хөдөлмөрийн хөлс 320 мянган төгрөг, 45 насандаа цомхотголын улмаас ажлаасаа халагдсан. Тэрээр 18 нас хүрээгүй 4 хүүхэдтэй өрх толгойлсон эмэгтэй. Тэрээр нийгмийн халамжийн болон даатгалын ямар төрлийн тэтгэвэр, тэтгэмж, үйлчилгээ авч болох вэ?

### 3. Дараах зохиолуудыг уншаарай.

1. Жорж Орвелл “Амьтны ферм”, Кен Скүлэнд “Жонатан Гулибэлийн аялал буюу Эрх чөлөөгүй орноор аялсан хачирхалтай үлгэр” номуудыг уншин тэмдэглэл хөтлөөрэй.
2. Номын агуулгын талаар өөрсдийн байр суурийг илэрхийлэн ангидаа ярилцах
3. Номыг уншаад өөрт төрсөн сэтгэгдлээр 150-200 үгтэй эссэ бичээрэй.





БҮЛЭГ 4

# ЭДИЙН ЗАСАГ

## Суралцахуйн зорилт

**Макро эдийн засгийн үндэс**

а. Эх сурвалжийг судлан, үндэсний эдийн засгийн нэгдмэл үзүүлэлтүүд, тэдгээрийн мөн чанар, онцлог, уялдаа холбоог тайлбарлаж, ойлголтуудын ялгааг жишээгээр илэрхийлэх

б. Орлого болон зарлагын жишээгээр эдийн засгийн нэгдмэл үзүүлэлтүүдийг тооцоолох

в. Эдийн засгийн боломжийг дээд зэргээр ашиглах тухай онолын мэдлэгт үндэслэн амьдрал, үйл ажиллагаандаа ашиглах санаануудыг дэвшүүлэх

**Макро эдийн засгийн асуудлууд**

а. Макро эдийн засгийн асуудлууд, тэдгээрийг шийдвэрлэхэд төрийн үүрэг, оролцоог онолын мэдлэгт үндэслэн судалж, хэрэгжилтэд үнэлэлт өгөх

б. Ажилгүйдэл, инфляцид холбогдох мэдээллийг шинжлэн, эрсдлээс өөрийгөө хамгаалах шийдэл дэвшүүлэх

в. Эдийн засгийн амьдралд хууль, ёс зүйн хэм хэмжээг даган мөрдөхийн ач холбогдлыг жишээгээр илэрхийлэх

**Санхүүгийн зах зээл**

а. Эх сурвалжийг судлан, санхүүгийн зах зээлд оролцогч талууд, тэдгээрийн чиг үүргийг ялгаж, уялдаа холбоог бүдүүвчээр харуулах

б. Санхүүгийн зах зээлд холбогдох мэдээлэлд динамик судалгаа хийж, дүгнэлт гаргах

в. Судалсан мэдлэгтээ үндэслэн санхүүгийн харилцаанд ухаалгаар оролцох

## Тулгуур ойлголт

- Дотоодын нийт бүтээгдэхүүн
- Нэг хүнд ногдох дотоодын нийт бүтээгдэхүүн
- Үндэсний нийт бүтээгдэхүүн
- Эдийн засгийн өсөлт
- Ажиллах хүч
- Ажилгүйдэл
- Инфляци
- Төрийн зохицуулалт
- Санхүүгийн зах зээл
- Хөрөнгийн бирж
- Үнэт цаас
- Хувьцаа
- Бонд
- Брокер

## 4.1. МАКРО ЭДИЙН ЗАСГИЙН ҮНДЭС

Бид өмнөх ангиудад өрх гэр, сургууль, орон нутгийн түвшинд эдийн засгийн ухааныг зах зээлийн эрэлт, нийлүүлэлт, үнэ талаас судалж бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний зах зээл, хөдөлмөрийн зах зээлийн талаар нэлээд дэлгэрэнгүй ойлголттой болсон билээ. Эдгээр нь микро эдийн засгийн судлах зүйл юм. Та бүхэн энэ ангидаа макро эдийн засгийн үндэс буюу нийт эдийн засагт хамаатай үзэгдэл болон түүний шалтгааныг судална. Тухайлбал, эдийн засгийг улс орны хэмжээнд хэмжих үзүүлэлтүүд, макро эдийн засгийн асуудлууд болох инфляци, ажилгүйдлийн шалтгаан, үр дагаварыг судалж хувь хүн эрсдэлээс өөрийгөө хэрхэн хамгаалж болох, санхүүгийн зах зээлд оролцож ашиг, орлогоо хэрхэн нэмэгдүүлж болох талаар ойлголттой болохын зэрэгцээ эдийн засгийн тоо мэдээллийг шинжлэн судлах арга барил эзэмшинэ.

**Дотоодын нийт бүтээгдэхүүн (ДНБ) гэдэгт юуг ойлгох вэ?**

**ДААЛГАВАР 1** **Бие дааж хийгээрэй**

ДНБ-ний дараах тодорхойлолтыг анхааралтай уншиж бие даасан 4 санаа гарч байгааг жагсаан бичиж тус бүрд тайлбар хийнэ үү.

*Тухайн улсын хэмжээгээр нэг жилийн хугацаанд үйлдвэрлэсэн, эцсийн бараа, үйлчилгээний зах зээлийн үнийн дүнг ДНБ гэнэ.*

Тухайлбал,

Санаа 1. Улсын хэмжээгээр
Санаа 2. ..........................
Санаа 3. ..........................
Санаа 4. .......................... гэх мэт

**ДААЛГАВАР 2** **Эргэцүүлээрэй**

Дараах ажил, үйлчилгээнээс алийг нь ДНБ-д тооцох, үл тооцохыг тэмдгээр ялгаж тайлбарлаарай.

Хүснэгт 4.1.

| Асуулт | Жишээ | ДНБ-д тооцогдох эсэх | | Тайлбар |
|---|---|---|---|---|
| | | тийм | үгүй | |
| 1 | Тухайн жилд үйлдвэрлэсэн боловч борлогдож амжаагүй бүтээгдэхүүний үнэ | + | | |
| 2 | Тухайн жилд үйлдвэрлэсэн талхны үнэ | | | |
| 3 | Эцсийн хэрэглээнд зориулагдаагүй бараа, үйлчилгээний үнэ | | | |
| 4 | Үйлдвэрлэл нь ямар нэгэн төлбөр шаарддаггүй бөгөөд зах зээлд борлуулдаггүй бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ | | | |

| 5 | Тухайн орны нутаг дэвсгэр дээр гадаадын хөрөнгөөр баригдсан үйлдвэрийн газруудын үйлдвэрлэсэн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ | | | |
|---|---|---|---|---|
| 6 | Үр тариа, гурилын өртөг талхны өртгийн хамт | | | |
| 7 | Бүтээгдэхүүний үйлдвэрлэл, үйлчилгээтэй холбоогүй шилжих орлогууд гэж нэрлэдэг тэтгэвэр, оюутны цалин, ажилгүйдлийн тэтгэмж | | | |
| 8 | Сүүдрийн эдийн засагт үйлдвэрлэгдсэн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ | | | |

- Ихэнх бүтээгдэхүүн эцсийн буюу бэлэн бүтээгдэхүүн болж зах зээлд гартлаа үйлдвэрлэлийн хэд хэдэн шат дамжина. Эцсийн бүтээгдэхүүнд (талх) үйлдвэрлэлийн шат дамжлага бүрт шинээр бий болсон өртгүүд (үр тариа, гурил гэх мэт) хамтдаа тооцогддог учраас ДНБ-д зардлыг давхардуулан тооцохгүйн тулд эсвэл эцсийн бүтээгдэхүүний үнийг эсвэл үйлдвэрлэлийн шат дамжлага бүрт шинээр бий болсон өртгүүдийг нэмж тооцдог;
- Сүүдрийн эдийн засаг гэсэн ойлголтод эдийн засгийн салбар дахь хуулиас гадуур болон нарийн үнэлж чаддаггүй, заримыг ерөөс үнэлэх боломжгүй үйл ажиллагааг оруулж болох бөгөөд эдгээрийг ДНБ-д тооцох боломжгүй;

**ДААЛГАВАР 3**

## Тооцоо хийгээрэй

Тухайн улс жилийн турш зөвхөн 2 төрлийн бүтээгдэхүүн үйлдвэрлэдэг гэж үзвэл энэ улсын эдийн засгийн өсөлтийг тухайн онуудад хэдий хэмжээгээр өссөн болохыг тооцно уу.

Хүснэгт 4.2.

| | | 2015 он | | 2016 он | |
|---|---|---|---|---|---|
| № | Төрөл | Үнэ ($P_i$) | Үйлдвэрлэлийн хэмжээ, мян ширхэг ($Q_i$) | Үнэ ($P_i$) | Үйлдвэрлэлийн хэмжээ, мян ширхэг ($Q_i$) |
| 1 | Талх | 950 | 700.0 | 1100 | 800.0 |
| 2 | Ургамлын тос | 2000 | 300.0 | 2300 | 350.0 |

Даалгаврыг гүйцэтгэхдээ дараах томьёог ашиглаарай.

$$\text{ДНБ} = \sum P_i Q_i = P_1 Q_1 + P_2 Q_2 \qquad \text{ДНБ}-\text{ий өсөлт} = \frac{\text{ДНБ}_{2016}}{\text{ДНБ}_{2015}} \times 100\%$$

Томьёоноос ДНБ-ний өсөлтөд үйлдвэрлэсэн баялгийн биет хэмжээний болон тэдгээрийн үнийн өсөлт гэсэн хоёр хүчин зүйл зэрэг нөлөөлж байгааг ажиглаж байгаа байх. Тэгвэл үнэ болон бүтээгдэхүүний биет хэмжээ хэдэн хувиар өссөн бэ? Бидний амьдралд аль үзүүлэлтийн өсөлт чухал вэ?

**ДААЛГАВАР 4**

## Эргэцүүлээрэй

Үндэсний нийт бүтээгдэхүүн (ҮНБ) гэдэгт юуг ойлгох вэ? Үйлдвэрлэсэн баялгийн хэмжээг тооцоход ДНБ-нээс гадна ҮНБ гэдэг ойлголтыг өргөнөөр ашиглана.

Бүдүүвч 4.1.

ҮНБ = ДНБ + 1 - 2

1 *Хилийн чанад дахь Монгол Улсын хөрөнгө оруулалттай аж ахуйн нэгжийн (ААН) үйлдвэрлэсэн бүтээгдэхүүний өртөг;*
2 *Монгол дахь гадаадын хөрөнгө оруулалттай ААН-ийн үйлдвэрлэсэн бүтээгдэхүүний өртөг;*

- ДНБ болон ҮНБ-ий ялгааг гаргаж тэдгээрийг бүрдүүлэгч тогтвортой цөм хэсэг нь юу болох талаар тайлбар хийнэ үү.
- Улаанбаатар хотод Япон улсаас зочид буудал барьж нэг жилийн хугацаанд ашиглалтад оруулжээ. Барилгын материалыг Хятадаас, тавилгыг Финляндаас оруулж ирсэн гэвэл Монгол, Япон, Финлянд улсын ҮНБ, ДНБ-д аль өртгийг оруулж тооцох вэ?

Үндэсний эдийн засгийн өсөлтийг хэмжхэд эдгээр үзүүлэлтүүдээс гадна бусад үзүүлэлтүүдийг нэмж ашигладаг. Энэ талаар ойлголттой болохыг хүсвэл нэмэлт эх сурвалжийг ашиглаарай.

**Нэг хүнд ногдох ДНБ-ийг хэрхэн тооцох вэ?** Эдгээр үзүүлэлтүүдээс гадна улс орнуудын эдийн засгийн өсөлт болон иргэдийн амьжиргааны түвшинг харьцуулан хэмжиж зорилгоор нэг хүнд ногдох ДНБ гэсэн үзүүлэлтийг өргөнөөр хэрэглэдэг. Аливаа нэгэн үзүүлэлтийг өөр нэг үзүүлэлтэд хуваахад гарч байгаа тоо нь хуваарьт байгаа үзүүлэлтийн нэгжид ногдох хүртвэрт байгаа үзүүлэлт болохыг анхаарна уу.

ДААЛГАВАР 5

**Тооцоо хийгээрэй**

Нэг хүнд ногдох ДНБ-ийг тодорхойлж 5 жилийн хугацаанд уг үзүүлэлт хэр хэмжээтэй өөрчлөгдсөнийг тооцоорой.

Хүснэгт 4.3.

| он | ДНБ, тэрбум төг. | Хүн амын тоо, мян. | Нэг хүнд ногдох ДНБ, төг. |
|---|---|---|---|
| 2012 | 16670.0 | 2867.7 | ? |
| 2013 | 19174.0 | 2930,3 | ? |
| 2014 | 21937.0 | 2995,9 | ? |
| 2015 | 23166.0 | 3057.8 | ? |
| 2016 | 24139.0 | 3119.9 | ? |

**ДНБ-ийг хэрхэн тооцдог вэ?**

Хүнд хэрэгцээ байгаа тул түүнийг хангахын тулд үйлдвэрлэх нь зайлшгүй. Эндээс зах зээлд хэрэглэгч ба үйлдвэрлэгч гэсэн үндсэн хоёр тал байх нь ойлгомжтой болж байна. Тэгэхээр ДНБ-ийг хэрэглэгчийн талаас (зардал) бас үйлдвэрлэгчийн талаас (орлого) тодорхойлж болох юм. Жишээ нь, хэрэглэгч талх худалдан авахад 1000 төгрөг зарцуулсан бол яг ийм хэмжээний мөнгө үйлдвэрлэгчид орлого болон очно. Эндээс ДНБ-ийг аль аргаар тооцсон ч үр дүн нь ижил гэсэн дүгнэлт хийж болох уу?

### ДНБ-ийг зардлаар хэрхэн тооцдог вэ?

*Хэрэглэгчдийн эцсийн хэрэглээндээ зориулан худалдан авахад зарцуулсан бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний зардлын нийлбэр дүнгээр ДНБ-ийг тодорхойлох аргыг зардлаар тооцох гэнэ.*

ДААЛГАВАР 6

### Эргэцүүлээрэй

- Тухайн улсын хэмжээгээр үйлдвэрлэсэн баялгийг хэн хэрэглэж байна вэ? Хэдэн хэрэглэгч байна вэ? (Хүснэгт 3.4)
- Тэд хэрэгцээгээ хангахын тулд ямар, ямар зардал гаргаж байна вэ?
- Хүснэгтийн сүүлийн баганад өгөгдсөн жишээ, тохиолдлууд нь аль хэрэглэгчид хамаарах вэ?
- ДНБ-ийг зардлаар тооцдог аргыг томьёолно уу.

Хүснэгт 4.4.

<table>
<tr><th>д/д</th><th>Тэмдэглэгээ</th><th>Хэрэглэгчийн зардал</th><th>Тайлбар</th><th>Жишээ, тохиолдлууд</th></tr>
<tr><td>1</td><td>$C$</td><td>Өрх гэрийн хэрэглээний зардал</td><td>Өрх гэрүүд хэрэглээндээ зориулан хүнс, бараа болон үйлчилгээ худалдан авахад зарцуулсан зардал</td><td rowspan="4">• Сүү ХК 100 үнээний ферм байгуулсан<br>• Сувдаа гэртээ талх, мах, гурил худалдаж авсан<br>• ЕБС-ийн багш нарыг зөөврийн компьютерээр хангасан<br>• "Монгол зэс" компани зэс гулдмай Азийн орнуудад экспортолдог<br>• Төрийн албаны дарга нарт машин худалдаж авсан<br>• Женко Тур компани Чингисийн хөшөө босгосон<br>• "Говь ХК" ноолууран бүтээгдэхүүнээ Хятад улс руу гаргасан<br>• Орон нутагт төсвөөс 100 км зам тавьж ашиглалтад оруулсан</td></tr>
<tr><td>2</td><td>$I$</td><td>Аж ахуйн нэгжийн зардал</td><td>ААН-үүдийн хөрөнгө оруулалтын зардал</td></tr>
<tr><td>3</td><td>$G$</td><td>Төрийн зардал</td><td>Төрөөс төрийн албан хаагчдад зориулан бараа, үйлчилгээг худалдан авах, сургууль, эмнэлэг, зам зэргийг барихад гаргасан зардал</td></tr>
<tr><td>4</td><td>$X$</td><td>Гадаадын хэрэглэгчийн зардал</td><td>Гадаадын иргэдээс манай бараа, үйлчилгээг худалдан авахад зарцуулсан зардал.</td></tr>
<tr><td colspan="4">Бүгд, (зардлаар тооцсон ДНБ)</td><td></td></tr>
</table>

Гадаадын хэрэглэгчийн зардлыг тооцохдоо экспортын орлогоос импортын зардлыг хасаж (цэвэр экспорт) тооцно. Учир нь,

- Манай орон экспортлох замаар гадаадын хэрэглэгчдэд бараагаа худалдаж орлого олно. Энэ нь манай гадаад худалдааны орлого буюу экспортын орлого болно.
- Манай орны хэрэглэгчид импортлох замаар гадаадын барааг худалдан авч зардал гаргана. Энэ нь манай гадаад худалдааны зардал буюу импортын зардал болно.

### ДНБ-ийг орлогоор хэрхэн тооцдог вэ?

Жилийн туршид үйлдвэрлэсэн бараа, үйлчилгээний борлуулалтаас олсон орлого нь газар, хөдөлмөр, капитал гэсэн үйлдвэрлэлийн хүчин зүйлсийг

бэлтгэхэд өөрийн хувь нэмрээ оруулсан өмчлөгчид очно. Өмчлөгч нь тэдгээрийг өөртөө болон бусдад орлого хэлбэрээр хуваарилна.

Тухайн улсын хэмжээнд жилийн турш үйлдвэрлэсэн баялгийг орлогын нийлбэр дүнгээр тодорхойлох аргыг ДНБ-ийг орлогоор тооцох гэнэ

ДААЛГАВАР 7

## Эргэцүүлээрэй

- Жилийн туршид үйлдвэрлэсэн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний борлуулалтаас олсон орлого нь хэний, юуны орлого болж хуваарилагдаж буйг дараах хүснэгтэд бичиж тайлбарлаарай.
- ДНБ-ийг орлогоор тооцох аргыг томьёолно уу?

Хүснэгт 4.5.

| № | Тэмдэглэгээ | Орлогын төрөл | Энэ хэний орлого болох вэ? |
|---|---|---|---|
| 1 | $W$ | Цалингийн орлого | ? |
| 2 | $R$ | Түрээсийн орлого | ? |
| 3 | $d$ | Үндсэн хөрөнгийн элэгдэл | ? |
| 4 | $i$ | Зээлийн хүүгийн орлого | ? |
| 5 | $T$ | Шууд бус татварын орлого | Төрийн орлого |
| 6 | $P$ | ААН-ийн ашиг | ? |
| 7 | $Pp$ | Өмчлөгчийн орлого | ? |
| | | Бүгд, (орлогоор тооцсон ДНБ) | |

- Шууд бус татварыг үйлдвэрлэсэн болон худалдсан бараа, үйлчилгээнд ногдуулна. Энэ татвар нь төрийн орлогын эх үүсвэр юм.
- Үйлдвэрлэлийн явцад тоног төхөөрөмж, барилга байгууламж элэгдэнэ. ААН-үүд үндсэн хөрөнгийнхөө элэгдлийн хэмжээгээр тусгай сан байгуулж түүнийг өөрийн орлого байдлаар цуглуулаад үндсэн хөрөнгөө сэргээн засварлахад зориулдаг.

Ийм учраас шууд бус татвар болон элэгдэл хорогдлын шимтгэлийг ДНБ-ийг орлогоор тооцоход оруулж байна.

ДААЛГАВАР 8

## Тооцоо хийгээрэй

Мэдээллийг ашиглан ДНБ-ийг орлого болон зардлын аргаар тодорхойлно уу.

Хүснэгт 4.6.

| № | ДНБ-ний бүтэц | Млрд. төг | № | ДНБ-ний бүтэц | Млрд. төг |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | Өрхийн хэрэглээний зардал | 260 | 7 | Төрийн зардал | 90 |
| 2 | Зээлийн хүү | 20 | 8 | Өмчийн орлого | 21 |

| 3 | ААН-ийн ашиг | 113 | 9 | Шууд бус татвар | 22 |
|---|---|---|---|---|---|
| 4 | Хувийн хөрөнгө оруулалт | 55 | 10 | Нийт экспорт | 32 |
| 5 | Түрээсийн зардал | 20 | 11 | Нийт импорт | 23 |
| 6 | Цалин | 218 | 12 | Хүн амд шилжих төлбөр | 23 |

**Нэрлэсэн болон бодит ДНБ-ний тухай ойлголт.**

ДНБ-ний өсөлтөд нэг талаас үйлдвэрлэсэн баялгийн биет хэмжээний өсөлт, нөгөө талаас тэдгээрийн үнийн өсөлт гэсэн хоёр хүчин зүйл зэрэг нөлөөлдөг болохыг бид мэдэх болсон. Эдгээрээс чухал нь үйлдвэрлэсэн баялгийн биет хэмжээний өсөлт гэдэгтэй маргах хүн үгүй биз ээ. Ийм учраас янз бүрийн онуудад ДНБ хэрхэн өсөж буурч байгааг тодорхойлохын тулд үнийн өсөлтийг тооцохгүй байх учиртай. Үүний тулд ДНБ-ний хэмжээг янз бүрийн онуудад тогтмол үнээр (зэрэгцүүлэх буюу суурь үеийн үнэ) тооцож харьцуулдаг. Үүнтэй холбогдон ДНБ-ийг өнөөгийн үнээр тооцсоныг нэрлэсэн ДНБ, харин тогтмол үнээр тооцсоныг бодит ДНБ гэж нэрлэнэ.

Бодит ДНБ-ийг тодорхойлохдоо тухайн жилийн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнийн түвшний ерөнхий өсөлт буюу инфляцийн түвшинд харьцуулж тодорхойлно. Үүнд:

Хэрэглээний үнийн индекс: $\text{БДНБ} = \dfrac{\text{НДНБ}}{I}$

*БДНБ* - Бодит дотоодын нийт бүтээгдэхүүн
*НДНБ* - Нэрлэсэн дотоодын нийт бүтээгдэхүүн
*I*- Тухайн оны бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнийн өсөлт буюу инфляцийн түвшин

ДААЛГАВАР 9 **Тооцоо хийгээрэй**

Нэрлэсэн ДНБ 2016 онд 25700.0 сая. төгрөг хүрсэн бөгөөд энэ хугацаанд бараа, үйлчилгээний үнэ 14 хувиар өссөн бол бодит ДНБ-ийг тодорхойлно уу.

ДААЛГАВАР 10 **Асуултад хариулаарай**




- Динамик гэдэг үг ямар утга илэрхийлж байна вэ?
- График дээр цэнхэр болон хөх өнгөөр илэрхийлсэн дүрслэлүүд агуулгын хувьд ямар ялгаатай ойлголтууд болохыг тайлбарлана уу
- ДНБ-д нөлөөлж байгаа бараа, үйлчилгээний үнийн нөлөөллийг ямар өнгийн дүрсээр илэрхийлсэн байна вэ?
- 2016 оны байдлаар ДНБ-д үйлдвэрлэсэн баялгийн үнэ болон тоо хэмжээний өсөлтийн аль нь илүү нөлөө үзүүлсэн байна вэ?

## “Цагаан сар ба эдийн засаг”



Цагаан сар нь өвөг дээдсийн үеэс уламжлан ирсэн Монголчуудын төрт ёсны хамгийн том баяр бөгөөд энэ баярын гол утга нь ах дүү, төрөл саднаа мэдэлцэх, тэднийгээ хүндэтгэх зан үйлд оршдог билээ. Гэвч энэ цагт бид аливаа баярыг тэмдэглэхдээ эдийн засгийн үүднээс хандах, ухаалаг хэрэглээнд суралцах нь хувь хүний болон улс орны эдийн засгийн хөгжилд хэр нөлөө үзүүлдгийг тэр бүр нарийн тооцоололгүй явж ирсэн билээ. Судалгаагаар цагаан сар тохиож буй улиралд нэг өрхийн хүнсний хэрэглээний зардал 50 орчим хувиар нэмэгддэг болохыг тогтоожээ. Цагаан сарын баярт зориулж нэг өрх дунджаар 1326.2 мян. төг. -ийг зардал гаргадаг бөгөөд 48.0 хувь нь хүнсний зүйлд, үлдсэн 52.0 хувь нь бэлгийн зүйлд ногдоно.

2016 оны байдлаар манай улсад 860 гаруй мянган өрх байгаа бөгөөд энэ баярыг тэмдэглэн өнгөрүүлэхэд өрхийн тэргүүний нас чухал нөлөө үзүүлдэг.

### ДААЛГАВАР 11 Тооцоо хийгээрэй

Хүснэгтэд байгаа мэдээлэлд үндэслэн манай улсын нийт өрхийн хэдэн хувь нь буюу хэдэн өрх цагаан сар тэмдэглэж байгааг тооцно уу.

Хүснэгт 4.7.

| | Өрхийн тэргүүний насны бүлэг* | Тухайн өрхийн нийт дунд эзлэх хувь* | Өрхийн тоо | Цагаан сар тэмдэглэдэг өрхийн эзлэх хувь* | Цагаан сар тэмдэглэдэг өрхийн тоо |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | 30 хүртэлх настай | 14.0 | ? | 15.0 | ? |
| 2 | 30-45 настай | 42.0 | ? | 55.0 | ? |
| 3 | 45-аас дээш настай | 44.0 | ? | 95.0 | ? |
| | бүгд | 100.0 | 860000 | - | ? |

*Эх сурвалж. УСХ “ЦАГААН САР БА ЭДИЙН ЗАСАГ” Ю.Батзоригт, Б.Мягмархатан*

1. Нэг өрх идээ болон бэлгийн зүйлд зориулж хэдэн төгрөгийн зардал гаргаж байна вэ?
2. Идээний нийт зардлын 15.0, бэлгийн зүйлийн 80.0 орчим хувийг импортын бүтээгдэхүүн эзэлж байгаа бол Монгол Улс Цагаан сарын баярт зориулж дунджаар хэдэн тэрбум төг. гадаадын орнуудад гаргаж байна вэ?
3. Нэг сургууль барихад 980.0 сая төг, нэг цэцэрлэг барихад 1 тэрбум төг, нэг эмнэлэг барихад 1200.0 сая төг, нэг мод тарихад 47.0 мян. төг. гэвэл цагаан сарын баярын зардлыг нийтээрээ 25 хувиар хэмнэж чадсан гэвэл хэмнэсэн мөнгөөр хэдэн сургууль, цэцэрлэг, эмнэлэг барьж, хэдэн мод тарих боломж гарах вэ?

4. Улсын хэмжээнд цагаан сарын баярыг тэмдэглэхэд гарах зардлын 25.0 хувьтай тэнцэх хэмжээний мөнгийг хэмнэсэн гэж үзээд жилийн 16.0 хувийн хүүтэй банкинд нийтээр хадгалуулсан бол жилийн дараа хэдэн төгрөг болж өсөх байсан бэ? Хэдий хэмжээний мөнгийг хөрөнгө оруулалт шаардлагатай байгаа ААН-үүдэд хуваарилж тэдэнд ямар боломж олгож болох байсан бэ?

ДААЛГАВАР 12

**Эргэцүүлээрэй**

- Та бүхэн Үндэсний ёс заншлын тулгуур багана "Цагаан сар" ба ухаалаг хэрэглээ сэдвийн хүрээнд товч тайлбар бичээрэй.
- Зарим тохиолдолд хүмүүс баяр тэмдэглэхдээ бусдыг дууриан идээ цагаа, өнгө мөнгөөр илүү өргөн тэмдэглэхийг хичээх хандлага та бүхэнд ажиглагдаж байсан уу? Энэ талаар шүүн хэлэлцэж өөрийн байр сууриа илэрхийлээрэй.
- Манай улсад жилдээ хэдэн удаа баяр тохиож хэдэн удаа тэмдэглэдэг болохыг жагсаан бичиж нэг өрх болон нийт өрхийн хэмжээнд тооцож хэдий хэмжээний зардал гаргадаг болохыг тодорхойлно уу.

ДААЛГАВАР 13

**Гэртээ хийгээрэй**

Цагаан сарын баяраар идээ, эдийн зүйлд зонхилдог дотоодын болон импортын бүтээгдэхүүнүүдийг чанар, үнэ, үзэмж болон бусад үзүүлэлтийн хувьд харьцуулан судалж дүгнэлт хийгээрэй.

## 4.2. МАКРО ЭДИЙН ЗАСГИЙН АСУУДЛУУД

### Хүмүүс яагаад ажилгүй болдог вэ? Түүнд юу нөлөөлдөг вэ?

ДААЛГАВАР 14

**Эргэцүүлээрэй**



Иргэдийн ажилгүй болсон доор дурдсан шалтгаануудыг ижил төстэй шинжээр нь бүлэглэж асуултад хариулна уу. Бүлэг болгох шинжийг сонгохдоо дараах тогтсон 4 зарчмыг баримтлаарай. Үүнд:

- Эдийн засгийн уналттай холбоотой үүссэн ажилгүйдэл (мөчлөгийн ажилгүйдэл)
- Шилжих хөдөлгөөнтэй холбоотой үүссэн ажилгүйдэл (шилжилтийн ажилгүйдэл)
- Эдийн засаг дахь янз бүрийн салбаруудын эзлэх хувийн жин болон ажил, мэргэжлийн эрэлтийн өөрчлөлттэй холбоотой үүссэн ажилгүйдэл (бүтцийн ажилгүйдэл)
- Улирлын үйл ажиллагаатай холбоотой үүссэн түр ажилгүйдэл (улирлын

ажилгүйдэл)
1. Сугар барилга дээр ажилладаг ч өвлийн улиралд ажил нь түр хугацаагаар зогссон тул одоо ажилгүй байгаа.
2. Хандаагийн нөхөр нийслэлд ажиллахаар томилогдсон тул Хандаа хотод ирээд хэсэг хугацаанд ажилгүй болсон.
3. Иргэдийн худалдан авалт муудаж олон үйлдвэрийн газар хаалгаа барьснаас Хуяг ажилгүй болсон.
4. Доржийн цалингийн хэмжээ амьдралд хүрэлцэхээргүй байгаа тул өөр өндөр цалинтай ажил хайхаар ажлаас гарсан.
5. Уул уурхайн салбарт гадаадын хөрөнгө оруулалт буурсантай холбоотой томоохон уурхай хаагдаж олон уурхайчид ажлаа алдсан.
6. Улс төрийн нэг нам ялснаар нөгөө намын төрийн албан хаагчид олноор ажлаас халагдсан.
7. Навчаа хүссэн ажлаа хийхийн тулд гадаад хэл суралцахаар ажлаас завсардсан.

Даалгавар гүйцэтгэхдээ дараах хүснэгтийн загварыг ашиглаарай.

Хүснэгт 4.8.

| Ажилгүйдэл үүсэх шалтгаан | Ажилгүйдлийн хэлбэрүүд | | | |
|---|---|---|---|---|
| | Мөчлөгийн | Шилжилтийн | Бүтцийн | Улирлын |
| 1 | | + | | |
| ... | | | | |
| 7 | | | | |

1. Ажилгүйдлийн дээр дурдсан шалтгаануудын алинд ч үл хамаарах ямар хувилбар байна вэ? Түүний талаар эргэцүүлэн бодож дүгнэлт хийгээрэй.
2. Эдийн засгийн өсөлтийн хурд өндөр байдаг орнуудад ажилгүйдэл огт байдаггүй гэж үзэж болох уу? Яагаад?
3. Та бүхний танил хүмүүсийн ажилгүй болсон шалтгааныг ажилгүйдлийн аль хэлбэрт хамааруулж болох вэ?
4. Та бүхний амьдарч байгаа орон нутагт ажилгүйдлийн аль хэлбэр давамгайлж байна вэ? Таны бодлоор түүнд чухам ямар хүчин зүйлс нөлөөлж байна вэ?

**Ажилгүйдэл нь нийгэм, эдийн засагт ямар сөрөг үр дагавартай вэ?**

ДААЛГАВАР 15

## Тохиолдол шинжлээрэй

Доор дурдсан тохиолдлуудын аль нь ажилгүйдлийн нийгмийн, аль нь эдийн засгийн үр дагавар болохыг ялгаж тэмдэглээрэй.

Хүснэгт 4.9.

| № | Ажилгүйдлийн нийгэм, эдийн засгийн үр дагавар | Ажилгүйдлийн үр дагаварууд | |
|---|---|---|---|
| | | Эдийн засгийн | Нийгмийн |
| 1 | Хүн амын орлого, амьжиргааны түвшин буурч ядуурал нэмэгдэнэ. | | + |
| 2 | Архидалт, гэмт хэрэг өснө | | |
| 3 | Боломжит үйлдвэрлэлийн хэмжээ буурна. | | |
| 4 | Хүн амын дунд өвчлөл нэмэгдэнэ. | | |
| 5 | Хүн өөртөө итгэх итгэлээ алдарч өөрийгөө болон бусдыг хүндэтгэн үзэхээ болино. | | |

| 6 | Хөдөлмөрийн нөөц бүрэн ашиглагдахгүйд хүрнэ. | | |
|---|---|---|---|
| 7 | Ажилгүйчүүд болон ажилгүй болох эрсдэлтэй хүмүүс улс төрийн идэвхтэй болж жагсаал болон цуглаан зохион байгуулж ЗГ-ын бодлогыг эсэргүүцэж эхлэнэ. | | |
| 8 | Баялаг нэмж үйлдвэрлэх боломжоо алдана. | | |
| 9 | Ёс суртахууны уналтад орж гэр бүл салах, хүүхэд өнчирч хүмүүжил доголдоно. | | |
| 10 | ДНБ-ний алдагдал бий болно. | | |
| 11 | Боловсролын түвшин доройтно | | |

**Ажилгүйдлээс бий болох эдийн засгийн үр дагаврыг хэрхэн тооцох вэ?**

Ажилгүйдэл нь үйлдвэрлэлийн чухал хүчин зүйл болох хөдөлмөрийн нөөц бүрэн ашиглагдахгүй байгааг илэрхийлнэ. Ажилгүйдлийн хэмжээгээр баялаг нэмж үйлдвэрлэх боломжоо алддаг. Английн эрдэмтэн Оуэкен ажилгүйдэл 1.0 хувь өсөхөд үйлдвэрлэлийн хэмжээ 2.5 хувиар буурдаг болохыг баталжээ.

ДААЛГАВАР 16

### Тооцоо хийгээрэй

Хөдөлмөрийн нөөцийг бүрэн ашигласан нөхцөлд тухайн улсын нийт үйлдвэрлэлийн хэмжээ 24 тэрбум төг. байх байжээ. Гэтэл ажилгүйдлийн түвшин 8.7 хувьтай байгаа бол ажилгүйдлийн эдийн засгийн үр дагавар буюу хэдий хэмжээний баялаг үйлдвэрлэх боломжоо алдсан бэ?

ДААЛГАВАР 17

### Эргэцүүлээрэй

- Дараах арга механизмууд нь ажилгүйдлийн ямар ямар хэлбэрийг бууруулахад чиглэгдэж байна вэ?
- Манай орны хувьд ажилгүйдлийг бууруулахад аль арга механизмуудыг түлхүү ашиглах нь зөв гэж бодож байна вэ?

Хүснэгт 4.10.

| | Ажилгүйдлийг бууруулах арга, механизмууд | Арга, механизмийн төрөл | | |
|---|---|---|---|---|
| | | Эдийн засгийн | Захиргааны | Гадаад хүчин зүйлс |
| 1 | Ажлын байр нэмэгдүүлэхэд чиглэсэн хөрөнгө оруулалтыг дэмжих, | + | | |
| 2 | Хөдөлмөр багтаамж ихтэй жижиг, дунд үйлдвэрүүдэд санхүүгийн дэмжлэг үзүүлэх, | | | |
| 3 | Хөдөлмөрийн биржийн албыг бэхжүүлэх, | | | |
| 4 | Мэдээллийн сүлжээ бий болгох, | | | |
| 5 | Мэргэжил олгох давтан сургах сургалт зохион байгуулах, | | | |
| 6 | Хүн амын шилжих хөдөлгөөнд хяналт тавих, хязгаарлалт хийх, | | | |
| 7 | Ажиллах хүч экспортлохыг дэмжих, | | | |

| 8 | Хүмүүсийн тэтгэвэрт гарах насыг уралшлуулах, өндөр насны тэтгэвэрт хугацаанд нь гаргах, | | | |
|---|---|---|---|---|
| 9 | Ажиллах хүч импортлохыг хязгаарлах, | | | |

## ДААЛГАВАР 18 Асуултад хариулаарай




- График чухам юуг илэрхийлж байна вэ?
- Графикийн босоо ба хэвтээ тэнхлэгт ямар үзүүлэлтийг илэрхийлсэн байна вэ?
- Аль онуудад ажилгүйдэл өссөн, буурсан бэ?
- 2016 онд 2008 онтой харьцуулахад ажилгүйдлийн түвшин ойролцоогоор хэдэн хувиар өссөн бэ?

### Инфляцийн тухай ойлголт

## ДААЛГАВАР 19 Тохиолдол шинжлээрэй

Иргэн Б 2010 онд 520,0 мянган төгрөгийн цалингаараа сарын хэрэгцээнийхээ бүтээгдэхүүнийг авч 20,0 мянган төгрөгийг хадгалдаг байжээ. 2016 онд түүний цалин 10,0 хувь өссөн боловч сарын хэрэгцээнийхээ 75,0 хувьтай тэнцэх хэмжээний бүтээгдэхүүн худалдан авах болжээ. Бас мөнгө хадгалах боломжгүй болжээ. Тэгвэл энэ хугацаанд бүтээгдэхүүний үнэ хэдэн хувиар өсөж вэ? Иргэн Б-ийн амьжиргаанд хэрхэн нөлөөлсөн гэж бодож байна вэ?

Инфляци нь "үлээх", "хөөрөгдөх" гэсэн утгатай латин гаралтай үг бөгөөд эдийн засагт бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ ерөнхийдөө өсөж хүн амын худалдан авах чадвар буурах үзэгдэл юм.

## ДААЛГАВАР 20 Эргэцүүлээрэй

**Хүн амын хэрэглээний сагс**



2000 он 2008 он 2016 он

Зураг дээр дүрсэлсэн сагсан дахь бүтээгдэхүүн дүүргэлтийн хувийг ойролцоогоор тооцож 8 жилийн мөчлөгтэйгөөр бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ болон хэрэглэгчийн худалдан авах чадварт гарч байгаа өөрчлөлтийн талаар дүгнэлт хийгээрэй.

### Бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ яагаад өсдөг вэ?

Америкийн эдийн засагч Фишер XX зууны эхээр гүйлгээнд байгаа мөнгөний тоо хэмжээ нь бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнийн түвшинд нөлөөлдөг болохыг судлан гүйлгээнд байгаа мөнгөний хэмжээ хэдий их байна, бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ төдий чинээ өндөр болдгийг тогтоожээ.

Гүйлгээнд тухайн үеийн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнийн дүнтэй тэнцэх (ДНБ-тэй тэнцэх) хэмжээний мөнгө байх ёстой. Үүнээс хэтэрвэл мөнгөний илүүдэл буюу инфляци үүсэж дутвал мөнгөний хомсдолд орж эдийн засгийн хөгжил саарахад нөлөөлж эхэлнэ. Энэ зүй тогтлыг тэгшитгэлээр илэрхийлбэл;

$$PQ=MT \text{ буюу } M=\frac{PQ}{T}$$

$M$ - гүйлгээнд байх ёстой мөнгөний тоо хэмжээ
$T$ - мөнгөний эргэлтийн хурд
$PQ$ - худалдаалсан нийт бүтээгдэхүүний үнийн дүн

$$PQ = p_1q_1+p_2q_2+\ldots+p_nq_n$$

$p_1, p_2 \ldots, p_n$ нь 1, 2 гэх мэтээр $n$- дүгээр барааны үнэ $q_1, q_2 \ldots, q_n$ нь 1, 2 гэх мэтээр $n$- дүгээр барааны тоо хэмжээ

ДААЛГАВАР 21

### Тохиолдол шинжлээрэй

- Дараах тохиолдлуудаас аль нь мөнгөний хомсдол, аль нь илүүдэл үүссэнийг илэрхийлэх вэ?
- Эдгээр тохиолдлуудад нийгэм эдийн засаг ямар төлөвт оршихыг дэлгэрэнгүй жишээ авч тайлбарлаарай.

а. $\boldsymbol{M=\frac{PQ}{T}}$ б. $\boldsymbol{M>\frac{PQ}{T}}$ в. $\boldsymbol{M<\frac{PQ}{T}}$

### Инфляци яагаад үүсдэг вэ?

Хүснэгт 4.11.

| Шалтгаан 1 | Шалтгаан 2 |
|---|---|
| **Гүйлгээнд байх мөнгөний тоо хэмжээ нийт бүтээгдэхүүн, үйлчилгээний үнэ буюу ДНБ-ний өсөлтийн хурдаас илүү хурдтай өсдөгтэй холбоотой.** Үүнээс болж их хэмжээний мөнгө харьцангуй бага хэмжээний бүтээгдэхүүнд ногдох болж эрэлтийн хэмжээ нийлүүлэлтийн хэмжээнээс давж үнэ өсдөг. Үүнийг эрэлтийн инфляци гэж нэрлэдэг. | **Үйлдвэрлэлийн чухал нөөцүүдийн үнэ огцом өсдөгтэй холбоотой.** Эрчим хүч, үр тариа, бензин, шатахуун зэрэг үйлдвэрлэлийн чухал нөөцүүдийн үнэ эсвэл цалин хөлс өсөх үед үнэ өсдөг. Жишээ нь, нефтийн үнэ өсөхөд бараг бүх бүтээгдэхүүний үнэ дагаж өсдөг. Үүнийг зардлын инфляци гэж нэрлэдэг. |

Гүйлгээнд байх мөнгөний тоо хэмжээг хэрхэн хянаж зохицуулдаг болохыг дараагийн ангид “Төрийн макро эдийн засгийн бодлого” сэдвийн хүрээнд судлах болно.

**Инфляциас хэн хохирч, хэн хожиж болох вэ? Инфляци хувь хүнд хэрхэн нөлөөлөх вэ?**

ДААЛГАВАР 22

### Эргэцүүлээрэй



- Улсын төсвөөс цалин авдаг төрийн албан хаагчид, тэтгэмж тэтгэвэр авдаг хүмүүс, банкинд хадгаламжтай хүмүүс, мөнгөө бэлнээр хадгалж байгаа хүмүүс, өр зээлээ төлж байгаа хүмүүс инфляцид яагаад илүү их өртдөг вэ? Шалтгааныг тайлбарлана уу
- Хурдтай инфляцийн үед банкнаас зээл авсан хувь хүн хожиж болно. Үүний учрыг мөнгөний үнэ цэнтэй холбож тайлбарлаарай.
- Их хурдтай инфляцийн үед ямар нэгэн зүйл худалдах нь ямар ч ашиггүй гэж үздэг. Энэ нь ямар санаа агуулж байна вэ?
- Банкнаас иргэдэд зээл өгөхдөө хугацааны эхний үеүдэд маш өндөр хүүтэй бодож хугацааны сүүл рүү аажмаар бууруулдгийн шалтгаан юу вэ? Банк ямар бодлого баримталж байна вэ?
- Хувийн өмчийн ААН-д ажиллаж буй хүмүүст инфляци харьцангуй бага нөлөө үзүүлж болно. Энэ нь ямар шалтгаантай байж болох вэ?

**Инфляци ААН-д хэрхэн нөлөөлдөг вэ?**

ДААЛГАВАР 23

### Эргэцүүлээрэй



Бүтээгдэхүүний үнийн өсөлт зах зээлд нийлүүлэлтийг нэмэгдүүлдэг тухай бид 8 дугаар ангидаа судалж байсан билээ. Энэ нь ААН-үүд хождог гэсэн үг үү? Инфляцийн үед бүтээгдэхүүний үнийн өсөлт янз бүр байна. Зарим бүтээгдэхүүний үнэ мэдэгдэхүйц хэмжээгээр өсөж байхад зарим бүтээгдэхүүний үнэ харьцангуй бага хэмжээгээр өсөж байж болно. Тэгвэл дараах тохиолдлуудын алинд нь ААН инфляциас хожиж болох вэ?

- Үйлдвэрлэж байгаа бүтээгдэхүүний үнэ нь түүхий эдийн үнээс илүү хурдтай өсөж байгаа ААН
- Түүхий эдийн үнэ нь үйлдвэрлэж байгаа бүтээгдэхүүний үнээс илүү хурдтай өсөж байгаа ААН

ДААЛГАВАР 24

### Асуултад хариулаарай

- Өндөр хурдтай инфляцийн үед банкнаас зээл авч байгаа болон зээлээ төлж байгаа ААН-ийн аль нь хохирч болох вэ?
- Өндөр хурдтай инфляцийн үед үндсэн хөрөнгө худалдан авч байгаа болон худалдаж байгаа ААН-ийн аль нь хожиж болох вэ?

## Инфляци нийгэм, эдийн засагт хэрхэн нөлөөлдөг вэ?

**ДААЛГАВАР 25**

### Эргэцүүлээрэй.




Бүдүүвч 4.2.

- Инфляциийн нийгэм, эдийн засагт үзүүлэх сөрөг нөлөөллийг илэрхийлсэн бүдүүвчийг ажиглан зөв дэс дараалалд оруулж тодорхой жишээ авч тайлбарлана уу.
- Нийгэм, эдийн засагт үзүүлэх эдгээр сөрөг нөлөөллүүдээс манай оронд илт ажиглагдаж байгаа зүйл байна уу?
- Хүмүүс хурдтай инфляцийн үед хуримтлалаа гадаад валютаар хийхийг эрмэлздэг. Үүний шалтгаан нь юу вэ?
- Хүмүүс хурдтай инфляцийн үед алт худалдан авах нь элбэг тохиолддог. Үүний учир юунд байна вэ?

Үнийн ерөнхий өсөлт буюу инфляцийн түвшинг хэрэглээний үнийн индексээр хэмжинэ. Үүнд:

$$\text{Инфляцийн түвшин,\%} = I_t = \frac{P_t}{P_0} x100\%$$

$I_t$ - Хэрэглээний үнийн индекс
$P_t$ - Тухайн үеийн бүтээгдэхүүн үйлчилгээний үнэ
$P_0$ - Суурь үеийн бүтээгдэхүүн үйлчилгээний үнэ

**ДААЛГАВАР 26**

### Асуултад хариулаарай

- Инфляцийг яагаад шаар үлээж байгаа хүнээр төлөөлүүлэн дүрсэлсэн бэ?
- Шаарны хэмжээ болон шаар үлээж байгаа хүний биед ямар өөрчлөлт гарч байна вэ? Энэ нь ямар санааг илэрхийлж байна вэ?
- Мөлхөө, цогио, гипер инфляци хэдэн оронтой тоогоор илэрхийлэгдэж байна вэ?




**Мөлхөө инфляци**
Инфляцийн хурд 4.7%




**Цогио инфляци**
Инфляцийн хурд 54.2%




**Гипер инфляци**
Инфляцийн хурд 123.7%

ДААЛГАВАР 27

## Эргэцүүлээрэй.




Графикийг ажиглан манай оронд хэдэн онуудад гипер, цогио инфляци бий болж байсныг тогтооно уу. Өнөөдөр инфляцийн түвшин хэд байна вэ? Энэ нь инфляцийн аль хэлбэрт хамаарах вэ?

**Хувь хүн инфляцитай холбоотой эрсдэлээс өөрийгөө хэрхэн хамгаалж болох вэ?**

ДААЛГАВАР 28

## Эргэцүүлээрэй

Их хурдтай инфляцийн үед хувь хүн эрсдэлээс өөрийгөө хамгаалахын тулд дурдсан үйлдлүүдээс юу хийх ёстой, юу хийх ёсгүй талаар ярилцаарай. Даалгаврыг гүйцэтгэхдээ “Инфляциас хэн хохирч, хэн хожиж болох вэ?” сэдвийг нягталж уншаарай.

Хүснэгт 4.12.

| Хувь хүний үйлдлүүд | Тийм | Үгүй |
|---|---|---|
| Байр, машин, газар гэх мэт үл хөдлөх хөрөнгө худалдах | | |
| Өрхийн зардлаа аль болох хэмнэх, илүүц зардлаа хязгаарлах | | |
| Гадаад валют худалдан авах | | |
| Хадгаламжаа төгрөгөөр хийх | | |
| Хадгаламжаа гадаад валютаар хийх | | |
| Бэлэн мөнгө хадгалах | | |
| Банкнаас зээл авах | | |
| Богино хугацаанд зээлээ төлж дуусгах | | |

### Нийгэм, эдийн засгийн үзэгдлийг хэрхэн дүрслэн илэрхийлдэг вэ?

Орчин үеийн шинжлэх ухааныг графикийн хэрэглээгүйгээр төсөөлөх аргагүй бөгөөд график нь шинжлэх ухааны нэгтгэн дүгнэх чухал арга хэрэгсэл болдог.

График нь тоон үзүүлэлт, тэдгээрийн харьцааг шугам, геометрийн дүрс, зураг эсвэл газар зүйн картын тусламжтайгаар илэрхийлэх арга болно.

График дүрслэл нь үзэгдлийг хамгийн тод томруун, энгийн, ойлгомжтой болгон харуулдгаараа онцлогтой. График дүрслэл нь,

- Ухуулга, сурталчилгааны чухал хэрэгсэл
- Нийгэм-эдийн засгийн үзэгдлийг задлан шинжлэх тусгай арга
- Тооцооны зөв бурууг шалгах арга болж ашиглагдана.

Статистикийн график дүрслэлийг түүнийг байгуулж байгаа аргаас хамааруулан хоёр ангилна. Үүнд:

- Диаграммууд:
  - Шугаман диаграммууд (шулуун ба муруй шугаман);
  - Талбайн диаграммууд (Баганан, туузан, тойрог, сектор, тэгш өнцөгт, фонон, цэгэн, радиалан, дүрсэн диаграммууд);
  - Гурван хэмжээст диаграммууд;
- Картограмм ба Картодиаграммууд

Нийгэм, эдийн засгийн үзэгдлийн динамик хандлага түүний бүтэц ба өөрчлөлтийг дүрслэн илэрхийлэхдээ шугаман болон баганан, секторон диаграммуудыг өргөнөөр ашигладаг.

**Шугаман диаграмм.** Динамик хандлага нь нийгэм, эдийн засгийн үзэгдлийн цаг, хугацаанаас хамааран хэрхэн өөрчлөгдөж байгаа зүй тогтлыг илэрхийлнэ. Түүнийг ихэвчлэн координатын тэнхлэг дээр байгуулна. (График 4.4) Хэд хэдэн динамик эгнээг графикийн нэг хавтгайд байгуулснаар хооронд нь харьцуулан судлах боломжтой болно. (График 4.5)

**Баганан диаграмм.** Энэ нь зөвхөн ганц масштабтай байдгаараа шугаман диаграммаас ялгаатай. Түүнийг үзэгдлийн динамик хандлага, үзэгдлийн бүтэц, түүний өөрчлөлтийг судлахад өргөнөөр ашиглана. (График 4.6, 4.7)

ДААЛГАВАР 29

## Эргэцүүлээрэй

График 4.4, 4.5, 4.6, 4.7-г ажиглан нийгэм, эдийн засгийн ямар үзэгдлүүдийг илэрхийлж байгаа болон түүнд ямар хандлага ажиглагдаж байгаад дүгнэлт хийнэ үү.













*Эх сурвалж. ҮСХ. Монгол Улс 100 жилд. ҮСХ. МУ-ын статистикийн эмхэтгэл. 2010-2016.*

**Секторон диаграмм.** Нийгэм, эдийн засгийн үзэгдлийн бүтэц түүний өөрчлөлтийг графикаар илэрхийлэхдээ секторон диаграммуудыг өргөнөөр ашигладаг. Тойргийн талбайг 100 хувьтай тэнцүүлэн үзэгдлийг бүхэлд нь төлөөлүүлдэг бол секторууд нь үзэгдлийн дотоод бүтцийг хувиар илэрхийлнэ.

ДААЛГАВАР 30

## Эргэцүүлээрэй

График 4.8, 4.9-ийг ажиглан үзэгдлийн бүтэц, түүнд гарч байгаа өөрчлөлтийн талаар дүгнэлт хийнэ үү.







*Эх сурвалж. ҮСХ. МУ-ын статистикийн эмхэтгэл. 2011-2016.*

Графикийн бусад төрлүүд, тэдгээрийг байгуулах арга зүйн талаар дэлгэрэнгүй ойлголттой болохыг хүсвэл холбогдох ном, сурах бичиг, бусад эх сурвалжийг ашиглаарай.

### Эдийн засгийн хүрээний хууль, ёс зүйг даган мөрдөх нь яагаад чухал вэ?

ДААЛГАВАР 31

## Тохиолдол шинжлээрэй

Оюутнуудыг бага хөлсөөр ажиллуулах нь ашигтай байдаг учраас зарим компаниуд цалингийн доод түвшнээс бага цалингаар оюутнуудыг хөлслөн ажиллуулдаг. Оюутнуудад тохирох ажил тэр бүр олддоггүй учраас энэ нь тэдэнд ч бас ашигтай байдаг. Тэгээд ч компани оюутнуудын нийгмийн даатгалын шимтгэл төлөх шаардлагагүй тул илүү ашигтай байдаг.

Хүснэгт 4.13.

| | Асуулт | Хариулт, тайлбар |
|---|---|---|
| 1 | Компани тэднийг ажилд дээрх нөхцөлөөр хөлслөн авснаар хөдөлмөрийн хуулийн ямар ямар заалтуудыг зөрчиж байна вэ? | |
| 2 | Хувь хүний орлогын албан татвар төлөхгүй байх нь нийгэмд ямар хор холбогдолтой вэ? | |
| 3 | Нийгмийн даатгалын шимтгэл төлөхгүй байх нь хувь хүн ба нийгэмд ямар сөрөг үр дагавартай вэ? | |

| 4 | Эрүүл мэндийн даатгалын шимтгэл төлөхгүй байх нь хувь хүн ба нийгэмд ямар сөрөг үр дагавартай вэ? | |
|---|---|---|
| 5 | Хэдийгээр хуулиар арга хэмжээ авч байгаа боловч энэ үзэгдэл үргэлжилсээр байгаагийн шалтгаан нь юу байж болох вэ? | |
| 6 | Энэ жишээ төрийн зохицуулалтад ямар дутагдал байгааг харуулж байна вэ? | |
| 7 | Хөлсний ажилчдад цалингийн доод хязгаараас доогуур цалин өгөх, хууль бусаар ажилчдыг хөлслөх нь угаас ажилгүйдэл өндөр байгаа нөхцөлд эдийн засгийн хувьд аль, аль талдаа ухаалаг арга биш гэж үү? | |

## 4.3. САНХҮҮГИЙН ЗАХ ЗЭЭЛ




- Мөнгөө бэлнээр хадгалах уу?
- Хувь хүнд мөнгөө хүүтэй зээлдүүлэх үү?
- Мөнгөө банкинд хадгалуулах уу?
- Хувьцаа худалдан авах уу?
- Хувьцаа дамлан худалдах уу?
- Бонд худалдан авах уу?

Санхүүгийн зах зээлд мөнгө, үнэт цаас зэрэг санхүүгийн хэрэгслүүдийг худалдах, худалдан авах үйл ажиллагаа явагддаг бөгөөд түүнийг хөрөнгийн ба мөнгөний гэж ангилна. Мөнгийг худалдана бас худалдан авч болно. Хуримтлал үүсгэж, хүүгийн орлого олох гэсэн иргэд банканд мөнгөө хадгалуулж түүний төлөө хүү авдаг бол бизнесийн үйл ажиллагаагаа санхүүжүүлэх хүсэлтэй нөгөө хэсэг нь банкнаас зээл авч түүний төлөө хүү төлнө. Ингэснээр банк нь санхүүгийн зуучлагчийн үүрэг хүлээж байдаг тухай 9 дүгээр ангидаа дэлгэрэнгүй судалсан билээ. Энэ удаа хөрөнгийн зах зээлийн талаар авч үзнэ.

**ДААЛГАВАР 32**

### Баг болж хамтран ажиллаарай

Дараах мэдээлэлтэй танилцан “Мөнгө босгох”, мөнгөө илүү их ашигтай хэлбэрээр байршуулах олон арга, хэлбэрүүд нь ямар давуу болон сул талтай болохыг харьцуулан хамгийн зөв гэж үзэж байгаа хувилбарыг сонгон тайлбарлаарай.

Хүснэгт 4.14.

| Хувилбарууд | Давуу тал | Сул тал |
|---|---|---|
| 1. Бэлэн мөнгө хадгалах | | |
| 2. Хувь хүнд мөнгөө хүүтэй зээлдүүлэх | | |
| 3. Мөнгөө банканд байршуулах,<br>• Мөнгө гаргаж байгаа талдаа<br>• Мөнгө худалдан авч байгаа талдаа | | |

| | | |
|---|---|---|
| 4. Хувьцааны худалдаа,<br>• Үнэт цаас гаргаж байгаа талдаа<br>• Үнэт цаас худалдан авч байгаа талдаа | | |
| 5. Хувьцаа дамлан худалдах | | |
| 6. Бондын худалдаа,<br>• Үнэт цаас гаргаж байгаа талдаа<br>• Үнэт цаас худалдан авч байгаа талдаа | | |



*Хөрөнгийн биржийн бэлэг тэмдэг: Бух болон баавгай*

Санхүүжилт хэрэгтэй байгууллагууд хувьцаа, бонд зэрэг үнэт цаас гаргадаг бол мөнгөө өсгөж ашиг олох гэсэн иргэд тухайн хувьцаа, бондыг худалдан авах замаар тэдэнд хөрөнгө оруулалт хийдэг. Ийм арилжаа хөрөнгийн бирж дээр явагдана.

Засгийн газар болон бусад эрх бүхий этгээдээс гаргасан бүх төрлийн хувьцаа болон бонд, түүнийг худалдах, худалдан авах эрхийн бичгийг нийтэд нь үнэт цаас гэж нэрлэнэ.

### Хувьцаа гэж юу вэ?

Хувьцаа нь ямар нэг компанийн өмчийн тодорхой хэсгийг эзэмшиж буйг гэрчилсэн баримт юм.

Компани цаашид шинэ салбарт бизнес эрхлэх, техник технологио шинэчлэх, бизнесээ өргөжүүлэхэд нь мөнгө дутагдаж болно. Энэ тохиолдолд компани юу хийх хэрэгтэй вэ? Компани бусдаас нэмэлт мөнгө олж авахын тулд хувьцаа гаргаж болно. Хувьцаа эзэмшигч нь нэг талаас тухайн компанид хөрөнгө оруулагч болж байгаа бол нөгөө талаас нэгэнт хөрөнгө оруулалт хийж байгаа учраас компанийн ашгаас (хувьцааны ногдол ашиг) ямар нэгэн хэмжээгээр хүртэх эрхтэй гэдгийг батлах баримт юм. Гэвч хувьцаа гаргангуут өөрийн хөрөнгө эзэмшигчдийн тоог олшруулснаар тэдэнд “идэгдэх” эрсдэл үүсэж болно.

Үнэт цаас худалдан авагчдыг үндсэн 3 хүрээнд хувааж болно. Үүнд:

1. Өөрсдийн хуримтлалыг ногдол ашгаар арвижуулахыг хүссэн ердийн хүмүүс;
2. Тухайн нэг компанийг өөрийн эрхшээлдээ оруулахын тулд түүний хувьцааг худалдан авахыг хүссэн өрсөлдөгчид;
3. Хувьцааг худалдах-худалдан авах замаар ашиг олох зорилготой хувьцааны наймаачид.

Эндээс үзвэл, хувьцаа худалдан авснаар ногдол ашиг авах, ханшийн зөрүүнээс ашиг олох (хямд байхад нь худалдан авч үнэ ороход нь зарах) боломж байна. Хувьцаа нь хөрвөх чадвар сайтай (хүссэн үедээ худалдаж болно), инфляцид өртөхгүй давуу талтай болох нь ажиглагдаж байна. Мөн хувьцаа нь компанийн удирдлагын шийдвэр гаргах үйл явцад оролцох боломж олгож байна.

## Бонд гэж юу вэ?

Бонд нь тодорхой хэмжээний мөнгийг тогтоосон хугацааны дараа, зохих хүүтэйгээр эргүүлэн төлөхөө амлаж байгааг баталсан үнэт цаас юм.

Компани бусдаас нэмэлт мөнгө олж авахын тулд бонд буюу өрийн бичиг гэдгийг гаргаж болно. Мөнгө босгох энэ аргыг зөвхөн компани бус мөн Засгийн Газар, орон нутгийн засаг, захиргаа, банк ч хэрэглэх эрхтэй. Жишээ нь, тухайн улсын Засгийн Газарт иргэд нийтээрээ үнэ төлбөргүй хэрэглэдэг үйлчилгээний газрууд болох эмнэлэг, цэцэрлэг, сургууль болон бусад зориулалттай барилга, зам гүүр барихад мөнгө дутвал энэ аргыг хэрэглэж болно. Үүнийг төрийн санхүүжилт гэнэ. Бонд нь банкны зээлийн хүүгээс илүү бага хүү төлдөг, хугацааны хувьд уян хатан, хүссэн хэмжээгээрээ хөрөнгө оруулалтыг татах боломжтой байдгаараа бонд гаргаж байгаа талдаа давуу талтай. Бондыг зөвхөн маш их нэр хүндтэй, найдвартай компаниуд гаргаж чадах ба өөрөөр бол өргөн олон тэдгээрийг худалдан авахгүй юм.

Хувьцаа эзэмшигч нь хөрөнгө эзэмшигч бол бонд эзэмшигч нь хөрөнгө эзэмшигч биш зөвхөн мөнгө зээлдүүлэгч юм.




Мөнгөө илүү их найдвартай хадгалахыг хүссэн хүн хувьцаа бус харин бонд худалдан авч болно. Бонд худалдаж авах нь хувьцаа худалдан авахаас бага эрсдэлтэй юм. Яагаад гэвэл хувьцааны ханшийг бодвол энэхүү үнэт цаасны үнэ нь компани болон салбарын хувь заяанаас бага хамаардаг. Засгийн газрын бонд бүр ч бага эрсдэлтэй юм. Хэрвэх чадвартай, хугацаа нь дуусахаас өмнө аливаа торгуульгүйгээр бусад этгээдэд худалдах, бэлэглэх, барьцаалах боломжтойн гадна төлбөр, хүү нь татвараас чөлөөлөгддөг.

Хөрөнгийн зах зээл нь эдийн засагт маш чухал үүрэг гүйцэтгэнэ. Тэр нь хүн амын хуримтлалыг салбаруудын хооронд дахин хуваарилах боломж олгоно.

Хөрөнгийн бирж дээр хувьцааг худалдах-худалдан авах замаар ашиг олох зорилготой хувьцааны наймаачдын тухай өмнө нь дурдсан. Ийм замаар хөлжсөн олон хүн байдаг. Энэ тоглолтыг ханш нь өсөж байгаа хувьцааг ханш дахин буурах хүртэл амжиж зарах урлаг гэж үзэж болох юм. Бирж дээр ийм тоглолт хийх нь олон салбарын талаар мэдлэгтэй, мэдээлэлтэй байхыг тухайн хүнээс шаарддаг. Хувьцааг хэрэгтэй гэж үзсэн цагт нь худалдах эсвэл худалдан авч чаддаг маш нарийн мэдрэмж шаарддаг хэцүү бөгөөд эрсдэлтэй ажил юм. Энэ талаар сонирхолтой мэдээлэл, судалгааны ажлууд болон ном зохиол бий. Та ямар нэгэн компанийн хувьцааг худалдан авч хөрөнгөө үнэт цаасны хэлбэрээр хадгалахаар шийдсэн бол та биржид бүртгэлтэй, үнэт цаасны худалдаачин гэж нэрлэдэг брокертой холбогдож түүнд хүсэлтээ өгнө.

**Нийгэм, эдийн засгийн үзэгдлийн динамик хандлагыг хэрхэн шинжлэх вэ?**

Аливаа үзэгдлийн динамик хандлагад шинжилгээ хийхийн тулд дараах хэдэн үзүүлэлтийг тооцох шаардлагатай.

- **Абсолют цэвэр өсөлт.** Абсолют цэвэр өсөлтийг тодорхойлохдоо тухайн оны түвшнээс өмнөх оны түвшинг хасаж тодорхойлно. Энэ нь үзүүлэлт ямар хэмжээгээр өссөн, буурсныг илэрхийлнэ.

$$\text{Абсолют цэвэр өсөлт} = Y_n - Y_{n-1}$$

$Y_n$ - тухайн оны үзүүлэлт

$Y_{n-1}$ - өмнөх оны үзүүлэлт

Хэрэв үзүүлэлт эерэг тэмдэгтэй гарвал өссөн, сөрөг тэмдэгтэй гарвал буурсныг харуулна. Харин 0 утгатай бол өмнөх оны түвшинд байгаа буюу өсөлт, бууралт үгүй байгааг харуулна.

- **Өсөлтийн хурд.** Өсөлтийн хурдыг коэффициентээр тодорхойлж болох ба энэ нь үзүүлэлт хэд дахин өссөн болохыг харуулна. Түүнийг тухайн оны түвшинг өмнөх оны түвшинд харьцуулж тодорхойлно.

$$\text{Өсөлтийн хурд, дахинаар} = \frac{Y_n}{Y_{n-1}}$$

Хэрэв үзүүлэлт 1-ээс дээш утгатай бол өссөн, 1-ээс бага утгатай бол буурсныг харуулна. Харин 1-тэй тэнцүү бол өсөлт, бууралт үгүй байгааг харуулна.

Өсөлтийн хурдыг хувиар илэрхийлэхдээ тухайн оны түвшинг өмнөх оны түвшинд харьцуулж 100 хувиар үржүүлнэ. Энэ нь үзүүлэлт хэдэн хувьд хүрснийг харуулна.

$$\text{Өсөлтийн хурд, хувиар} = \frac{Y_n}{Y_{n-1}} \text{X}100\%$$

Хэрэв үзүүлэлт 100-аас дээш утгатай бол өссөн, 100-аас бага утгатай бол буурсныг харуулна. Харин 100-тай тэнцүү бол өсөлт, бууралт үгүй байгааг харуулна.

- **Цэвэр өсөлтийн хурд.** Цэвэр өсөлтийн хурдыг тухайн оны түвшинг өмнөх оны түвшинд харьцуулж 100 хувиар үржүүлж 100 хувийг хасаж тооцно. Энэ нь үзүүлэлтийн цэвэр өсөлтийн хувиар илэрхийлнэ.

$$\text{Цэвэр өсөлтийн хурд, хувиар} = \frac{Y_n}{Y_{n-1}} \text{X}100\% - 100\%$$

Хэрэв үзүүлэлт нэмэх утгатай бол өссөн, хасах утгатай бол буурсныг харуулна. Харин 0 утгатай бол өсөлт, бууралт үгүй байгааг харуулна.

Энэ аргачлалыг нийгэм, эдийн засгийн аливаа үзэгдлийн цаг хугацаанд өөрчлөлтийг судлахад ашигладаг болохыг анхаарна уу.

**ДААЛГАВАР 33** **Тооцоо хийгээрэй**

Говь ХК -ийн хувьцааны ханшийн мэдээлэлд (хүснэгт 4.15) динамик шинжилгээ хийж дүгнэлт гаргана уу. Үүнд:

- Абсолют цэвэр өсөлтийг тодорхойлно уу.
- Өсөлтийн хурдыг тодорхойлно уу.
- Цэвэр өсөлтийн хурдыг тодорхойлно уу.
- Говь ХК-ийн хувьцааны ханшийг цаашид өснө гэж таамаглаж болох уу.

## ДААЛГАВАР 34 Тооцоо хийгээрэй

- Говь ХК-ийн хувьцааны ханш өснө гэж таамаглаад 100 ширхэг хувьцааг 2016.07.06-д худалдан авч 2017.03.30-нд эргүүлэн худалдсан бол нийт хэдэн төгрөгийн худалдаа хийж хэдэн төгрөгийн ашиг олсон бэ?
- Дээрх үндэслэлээр 2017.05.22-нд 100 ширхэг хувьцааг худалдан авч 2017.07.17-нд эргүүлэн худалдахаар төлөвлөсөн бол нийт хэдэн төгрөгийн худалдаа хийж хэдэн төгрөгийн алдагдалд орох байсан бэ?

Хүснэгт 4.15.

| Говь ХК-ийн хувьцааны ханшийн мэдээ | |
|---|---|
| Хувьцааны дундаж үнэ, төг | Огноо |
| 8268 | 2016.07.06 |
| 9082 | 2016.09.05 |
| 9280 | 2016.11.11 |
| 10348 | 2017.01.05 |
| 13023 | 2017.03.30 |
| 13857 | 2017.05.22 |
| 13782 | 2017.07.17 |




## ДААЛГАВАР 35 Эргэцүүлээрэй

- Арилжаа хийгдсэн үнэт цаасны тоог баримжаалан хөрөнгө оруулалт аль салбарт түлхүү хийгдэж байгааг тодорхойлно уу.
- Компанийн бондын арилжаа суларч байгааг хэрхэн тайлбарлаж болох вэ?
- Засгийн газрын бондын арилжааны эрс өсөлтийг хэрхэн тайлбарлаж болох вэ?
- Хувьцааны арилжаанд, ялангуяа сүүлийн 10 жил ямар хандлага ажиглагдаж байна вэ? Энэ нь юутай холбоотой гэж бодож байна?
- Манай орны хөрөнгийн биржийн үйл ажиллагаа ерөнхийдөө ямар хандлагатай байна вэ?






## 4.4. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

### ДААЛГАВАР 36 Тооцоо хийгээрэй

Судалгаагаар их, дээд сургууль төгсөж байгаа нийт залуусын 32.0 хувь нь ажилтай болж үлдсэн 68.0 хувь нь ажилгүйчүүдийн эгнээнд шилжиж байна. ЕБС-ийг нэг жилд ойролцоогоор 35.0 мянган хүүхэд төгсдөг, үүний 60 орчим хувь нь их, дээд сургуульд элсдэг гэвэл,

- Ажилгүйчүүдийн эгнээнд шилжиж байгаа хүн нийтдээ хэдэн төгрөгийг үр дүнтэй ашиглаж чадахгүй байна вэ? Ийм хэмжээний мөнгөөр тэрээр өөр юу хийж чадах байсан бэ?
- Улсын хэмжээнд хэдий хэмжээний санхүүгийн нөөцийг илүү үр ашигтай зүйлд зарцуулж болох байсан бэ?

### ДААЛГАВАР 37 Тооцоо хийгээрэй

Манай улсын ДНБ-ний өсөлтийг онуудаар тодорхойлж дүгнэлт хийнэ үү.

Хүснэгт 4.16.

| он | Үсгэн тэмдэглэгээ | ДНБ, тэрбум төг. | Абсолют цэвэр өсөлт | Өсөлтийн хурд | Цэвэр өсөлтийн хурд |
|---|---|---|---|---|---|
| 2014 | $Y_{2014}$ | 21 937,0 | - | - | - |
| 2015 | $Y_{2015}$ | 18 700,0 | ? | ? | ? |
| 2016 | $Y_{2016}$ | 25 700,0 | ? | ? | ? |

### ДААЛГАВАР 38 Эргэцүүлээрэй



Шог зургийг олон өнцгөөс ажиглан чухам юуны тухай өгүүлж байж болохыг бусадтайгаа харилцан ярилцана уу.

1. Манай оронд ДНБ-ний хэмжээ жил ирэх тутам өссөөр байгаа боловч хүн амын дунд ядуурал дорвитой буурахгүй байгааг хэрхэн тайлбарлаж болох вэ?
2. Манай улсын Засгийн газраас жил бүр их хэмжээний мөнгө ажилгүйдлийн тэтгэмж болгон олгож байгаа нь ямар зорилготой вэ?
3. Төрөөс хэрэгжүүлж байгаа халамжийн бодлогын цар хүрээг хэт өргөтгөх нь нийгэм эдийн засагт ямар сөрөг нөлөөтэй байж болох вэ?

*Бодлогын хариу:*
*Даалгавар 3. • 2015 оны ДНБ 1265.0 мян. төг. • 2016 оны ДНБ 1685.0 мян. төг. • 2016 онд 2015 онтой харьцуулахад ДНБ 1.3 дахин буюу 30 гаруй хувиар өсжээ.*
*Даалгавар 8. 414.0*
*Даалгавар 9. БДНБ 22543.9 сая.төг.*



БҮЛЭГ 5

# УЛС ТӨР

## Суралцахуйн зорилт

### Ардчиллын суурь зарчим, иргэний улс төрийн итгэл үнэмшил, үнэт зүйл

а. Ардчиллын тулгуур үнэт зүйлсийг Монгол улсын Үндсэн хуулин дахь иргэний эрх, үүрэг, хариуцлагын тухай үзэл баримтлалтай холбон тодорхойлох

б. Монгол улсад ардчиллын тулгуур үнэт зүйлс хэрхэн хэрэгжиж байгааг судалгааны эх сурвалж, баримт жишээнд үндэслэн дүгнэлт хийх

в. Эх сурвалжийг судлан, ардчиллын үнэт зүйлсийн хэрэгжилтийн талаар дүгнэх

### Төрийн эрх мэдэл хуваарилалт ба засгийн газрын үйл ажиллагаа

а. Төрийн эрх мэдэл хуваарилах зарчмыг Монгол Улсын Үндсэн хуульд тусгагдсан үзэл баримтлалтай холбон тайлбарлах

б. Засгийн газрын үйл ажиллагаа болон шийдвэрийг төрөл, хэлбэр, үүрэг, зориулалтаар нь ангилан, хувь хүний болон иргэдийн амьдралд үзүүлж буй нөлөөллийг судлан, дүгнэлт хийх

в. Иргэд засгийн үйлчилгээ авахад шаардлагатай мэдээллийг ашиглан, тулгамдаж байгаа асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар зааварчилга, зөвлөмж боловсруулах

## Тулгуур ойлголт

- Ардчилал
- Ардчиллын зарчим, үнэт зүйл
- Үндсэн хууль ба хүний эрх
- Үндсэн хууль ба төрийн эрх мэдэл
- Төрийн эрх мэдэл хуваарилалт
- Гүйцэтгэх засаглал
- Төрийн үйлчилгээ

## 5.1. АРДЧИЛЛЫН ҮНЭТ ЗҮЙЛС БА МОНГОЛ УЛСЫН ҮНДСЭН ХУУЛЬ

*Ардчилал нь ард түмнээс сонгогдсон, ард түмний төлөө, ард түмний өөрсдийнх нь засаглал юм. А.Линкольн*

Бид өмнөх ангидаа ардчилсан ба ардчилсан бус дэглэм, иргэний үнэт зүйл, итгэл үнэмшил, ардчиллыг бэхжүүлэхэд иргэний оролцоо зэргийг ойлгож авсан. Энэ ангидаа ардчиллын үнэт зүйлс, Монгол улсын Үндсэн хуульд эдгээр үнэт зүйлс хэрхэн туссан, хэрэгжилт нь ямар байгаа талаар баримт, тохиолдол, онолын үзэл баримтлалд тулгуурлан тодруулах, өөрийн үнэлэлт дүгнэлт өгөх чадварт суралцах болно.

Зураг 5.1. Үндсэн хуулиа баталж байгаа нь.





*Эх сурвалж: 1992 оны 1 сарын 13-ны өдөр Монгол улсын Ерөнхийлөгчийн батламжилсан шинэ Үндсэн хууль. Монгол Улсын Их хурал. http://www.parliament.mn/n/oapo*

**ДААЛГАВАР 1**

### Эх сурвалжтай ажиллаарай

1989 оны 12 дугаар сарын 10-ны өдрийн Монголын Ардчилсан Холбоо (МоАХ)-ны анхны цуглааны талаарх мэдээллийг уншаад өгөгдсөн асуултын дагуу ярилцаарай.

**“Хүний эрхийн өдрөөр жагссан нь”**

... 1989 оны 12 дугаар сарын 10-ны өдөр МоАХ-ны анхны цуглаан Залуучуудын соёлын төвийн өмнөх талбайд боллоо. Олон улсын Хүний эрхийн өдрийг онцлон сонгож хийсэн энэ цуглаанаас МоАХ байгуулагдсаныг олон түмэнд албан ёсоор зарласан байна. Мөн МАХН-ын Төв хорооны VII бүгд хурал, АИХ-ын VIII чуулганд хандаж 13 зүйлт улс төрийн шаардлага бүхий МоАХ-ны “Өргөн барих бичиг”-ийг цугласан олонд уншиж танилцуулжээ. Тэр цуглаан бол нийслэлд болсон ардчиллын төлөө, олон хүн хамарсан анхны цуглаан байлаа.






...Дотоод, гадаадын хэвлэл мэдээллийнхэн, сэтгүүлч, сурвалжлагч олноороо цугласан эл цуглаанд оролцогсод “Эрх зүйт төрийн төлөө”, “Ардчилал бидний зорилт”, “Хүнд суртлын аппаратыг устгая”, “Хүний эрхийг дээдлэе”, “Тусгай хангамж бол хахууль”, “Solidarity for Human rights”, “Олон намын тогтолцоо” “We support Perestroika and Glasnost” зэрэг уриа лоозон барьцгаасан байжээ.

*Эх сурвалж: Яагаад ардчилал гэж... Иргэний боловсрол төв. УБ.,2012. 18 дахь тал.*

1. Дээрх эх сурвалжид юуны тухай өгүүлж байна вэ?
2. Яагаад Олон улсын Хүний эрхийн өдрөөр жагссан бэ?
3. МоАХ жагсаалыг ямар зорилгоор зохион байгуулсан бэ?
4. Тухайн үед жагсаал зохион байгуулах боломжтой байсан уу? Тухайн цаг үеийн талаар шүүн тунгааж ярилцана уу?
5. Цуглаанд оролцогчдын дэвшүүлсэн уриа, лоозон ямар үзэл санааг илэрхийлж байна бэ?
6. Уриалж байсан үзэл санаа өнөөдөр бидний амьдралд хэр биеллээ олсон талаар санал бодлоо хуваалцаж, хэлэлцүүлэг өрнүүлээрэй.

**Ардчилал гэж юу вэ?**

Ардчилал гэдэг нь эртний Грек хэлний “ард түмэн” (demos), засаглал (cratos) гэсэн үгнээс гаралтай. Ардчиллыг олон янзаар тодорхойлдог. Тэр дундаа “ард түмнээс олгосон эрх мэдлийн хүрээнд ажиллах төрийн хэлбэр, дээд эрх мэдлийг ард түмэнтэй хамтран эдлэх эрхийн тогтолцоо” гэж тодорхойлдог. Ардчилал буюу ард түмний засаглал нь иргэдийн зүгээс төрийн бодлого тодорхойлох, сонгосон төлөөлөгчдийн үйл ажиллагааг ажиглах, хянах, үнэлэх, хариуцлага хүлээлгэх, үзэл бодлоо илэрхийлэх, мэдээлэл хуваалцах замаар тулгарч буй асуудлыг шийдэхэд чиглүүлэх, хуулийн хэрэгжилтийг хянах талаар санал солилцох, итгэл хүлээлгэх зэрэг иргэдийн оролцооны олон арга замыг нээж өгдөг.

Бүдүүвч 5.1 Ардчиллын хэлбэр

**Шууд ардчилал**

Шууд ардчилал нь олон түмэн өөрөө өөрийгөө удирдах хэлбэр. Эртний Грект иргэн бүрийг төрийг удирдах хэрэгт оролцуулдаг ардчилсан төрийн хэлбэр анх үүссэн юм.

**Төлөөллийн ардчилал**

Төлөөллийн ардчилал нь иргэд улс төрийн шийдвэр гаргах, хууль боловсруулах үүрэг бүхий албан тушаалтаныг сонгож, түүгээр дамжуулан засаглалыг хэрэгжүүлэх хэлбэр юм. Төлөөлөгчид тогтмол явагдах сонгуулиар ард түмний өмнө ажлаа тайлагнана.

**Ардчиллын зарчим.** Дэлхийн улс түмэн ардчилсан төр засагтай байхын тулд ардчиллын суурь зарчмуудаа тодорхойлсон байдаг. Хэдийгээр ардчилсан улс орнууд эдийн засаг, соёлоороо ялгаатай ч нийгмийн харилцаандаа ардчиллын суурь зарчмыг баримталж, ард түмэн төр засгаасаа адил зүйлийг хүсэж шаарддаг. Ардчилал дараах тулгуур зарчмуудтай. Үүнд:

- **Нээлттэй зарчим.** Төр нь хүний эрхийг хамгаалах үүрэгтэй тул иргэдэд төрийн бүх үйл ажиллагаа нээлттэй байхыг шаарддаг. Ардчилсан нийгэмд төрийн үйл ажиллагаа нээлттэй байснаар иргэдийн зүгээс улс төрчид, төрийн албан хаагчдад хяналт тавих, тэдний үйл ажиллагааг сайжруулах, авлига, хээл хахуульд өртөхөөс урьдчилан сэргийлэх орчныг бүрдүүлдэг.
- **Шударга байх зарчим.** Ардчилсан нийгэм бүх иргэдэд адил тэнцүү боломж олгодог онцлогтой. Энэ нь хэн нэгнийг илүү харж, эрх дарх олгохгүй гэсэн үг юм.
- **Хууль дээдлэх зарчим.** Ардчилсан нийгэмд хүн бүр хуулийн хүрээнд ажиллаж, амьдрах үүрэгтэй. Энэ нь шударга ёсыг тогтоох зарчим бөгөөд төр ба иргэний хоорондын харилцаанд үйлчилж байх шаардлагатай. Төрийн гаргасан шийдвэр иргэдийн хүсэл зориг, эрх ашигт нийцээгүй бол түүнийг өөрчлөх эрхээр хангагдаж, шийдвэрийг үл дэмжиж байгаагаа хуулийн дагуу илэрхийлж болно.
- **Цөөнхийг хүндэтгэх зарчим.** Цөөнхийн эрх олонхын хүсэл зоригоос үл хамаарах бөгөөд олонхын “хүч түрснээр” үгүйсгэгдэх ёсгүй. Цөөнх гэдэг нь харьцангуй ойлголт юм. Олонх нь удирдан захирч, цөөнхийн эрхийг хуулиар болон хуулийн байгууллагаар дамжуулан хамгаалдаг байх ёстой.
- **Зөвшилцлийн зарчим.** Улс төрийн намууд, нийгмийн бүлгүүдийн хооронд үзэл бодол, байр суурийн ялгааг нэгтгэх арга зам нь зөвшилцөх юм. Зөвшилцлийг хэрэгжүүлэхэд улс төрийн хүлээцтэй байдал чухал бөгөөд зөрчил, маргаантай байдлаас хохирол багатай, хэн нэгний эрх ашгийг хөсөрдүүлдэггүй давуу талтай.

Монгол улс нь 1990 оноос өмнө социалист тогтолцоог удирдлага болгон төрийн бодлогыг дан ганц МАХН удирдан чиглүүлж байсан нь иргэдийн эвлэлдэн нэгдэх эрхээ эдлэх боломж, олон ургалч үзлийг хязгаарлаж байсан юм. 1980-аад оны сүүлчээр Монгол төдийгүй, социалист системийн орнууд бүхэлдээ хямралд орж, ЗСБНХУ социализмыг манлайлагч үүргээ алдаж, ЗХУКН (Зөвлөлт Холбоот Улсын Коммунист нам) суларсан юм. Улмаар ЗСБНХУ-аас Латви, Литва, Эстони, Украйн, Азербайжан зэрэг улсууд тусгаар тогтнолоо зарласан. Мөн Латин Америк, Европын орнуудаар ардчилал хүний эрх, олон ургалч үзэл, олон намын тогтолцоонд шилжсэн нь Монголд ардчилсан хувьсгал ялах нөхцөлийг бүрдүүлсэн байна.

ДААЛГАВАР 2

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

1989 оны 12 сарын 10-ны өдөр МоАХ-ноос зохион байгуулсан анхны цуглаанаас дараах Өргөн барих бичгийг танилцуулж, тухайн үеийн төр, засагтаа гардуулсан юм. Уг бичгийн хэсэгт багаар ажиллаж, ардчиллын үнэт зүйлсийн талаар ярилцаарай.

Олон улсын Хүний эрхийн өдрийг тохиолдуулан Монголын Ардчилсан Холбооны гишүүдийн цуглаанд оролцогчдоос МАХН-ын төв хорооны VII бүгд хурал, БНМАУ-ын Ардын Их Хурлын VIII чуулганд өргөн барих бичгээс

А. БНМАУ-ын Үндсэн хуульд дараах өөрчлөлтийг оруулах,

1. Намаас төр засгийн үйл ажиллагааг шууд удирдан чиглүүлэх замаар нөлөө үзүүлэх явдлыг зогсоож тус улсын улс төрийн амьдралыг олон намын системийн үндсэн дээр зохицуулах зарчмыг хууль эрхийн баталгаа болгож АИХ-аас намын тухай хууль боловсруулан гаргах.
2. Хүний эрхийн түгээмэл тунхаглалд тодорхойлсон хүн ард иргэдийн дархан эрхийг төр, засаг намын үйл ажиллагаанд дээдлэн хүндлэх зарчмыг нэгэн адил хатуу мөрдүүлэх.
3. БНМАУ-ын АИХ-ыг байнгын ажиллагаатай парламентын хэлбэрт түүний дэргэд Хүний эрхийг хамгаалах ардын сонгуульт зөвлөлийг байгуулах.
4. Үндэсний эрх ашгийг хөндсөн нийгэм, улс төр, эдийн засгийн асуудлыг бүх ард түмнээр ил тод хэлэлцүүлэх, орон нутгийн эрх ашгийг хөндсөн асуудлыг тухайн нутаг дэвсгэрийн оршин суугчдын саналыг авах замаар шийдвэрлэж байх зарчмыг АДХ-ын ажлын мөрдлөг болгох.

*Эх сурвалж: Яагаад ардчилал гэж... Иргэний боловсрол төв. УБ.,2012. 18 дахь тал*

1. Эх сурвалжид юуны тухай өгүүлж байна бэ?
2. МоАХ АИХ-аас ардчиллын ямар, ямар үнэт зүйлсийг шаардаж байна вэ?
3. 1990 оноос өмнөх нийгэмд ардчиллын үнэт зүйлс байсан эсэх талаар эргэцүүлэн ярилцана уу.
4. МоАХ-ны шаардлагууд өнөөдөр хэрхэн хангагдсан талаар ярилцана уу.



Роберт Даль (1915-2014) Улс төр судлаач, ардчиллын плюралист онолын төлөөлөгч, 1966 онд Америкийн Улс төрийн шинжлэх ухааны холбооны Ерөнхийлөгчөөр сонгогдон ажиллаж байсан. Р.Даль ардчиллын үнэт зүйлсийг нарийвчлан судалж, ойлголтыг цэгцэлж өгсөн эрдэмтэн юм. Ардчиллын үнэт зүйлсийг дараах бүдүүвчээс харцгаая.

Бүдүүвч 5.2. Ардчиллын үнэт зүйлс.

*Хүний эрх, эрх чөлөө.* Хүн бүр эрх тэгш, чөлөөтэй байх эрхтэй, эрхэм зэрэгтэй төрсөн. Хүний эрх нь нийгмийн харилцаанд оролцох боломжийн хэм хэмжээг илэрхийлсэн ойлголт бөгөөд ардчилал нь хүний эрхийг тунхаглан баталгаажуулж, хүндэтгэн үзэхийг чухалчилдаг.

*Иргэдийн улс төрийн оролцоо.* Иргэд төрийн хэрэгт оролцох нь тэдний эрх төдийгүй иргэнийхээ хувьд хүлээж байгаа ёс суртахууны үүрэг юм. Иргэдийн оролцоо нь сонгуульд саналаа өгөх, нэрээ дэвшүүлэх, сонирхлын бүлэгтэй хамтран ажиллах, жагсаал цуглаан хийх, төрийн байгууллага, албан тушаалтанд хандан захидал бичих, санал хүсэлт тавих зэрэг олон хэлбэрээр хэрэгжинэ.

*Тэгш эрх.* Ардчилсан нийгэмд бүх хүн тэгш эрхтэй байх зарчим үйлчилнэ. Тэгш эрхийн зарчим нь ямар ч иргэнийг ижил боломжтой байлгаж, арьс өнгө, шашин шүтлэг, үндэс угсаа, хүйс, үзэл бодлоор ялгаварлахгүй байхыг хэлнэ.

*Нийтэд тайлагнах, ил тод байх ёс.* Ардчилсан нийгэмд сонгогдсон болон томилогдсон албан тушаалтан ард олонд тайлангаа тавих үүрэгтэй. Тэд өөрсдийн үйл ажиллагааны төлөө хариуцлага хүлээнэ. Албан тушаалтнууд өөрсдийн төлөө бус ард олны хүсэл, сонирхол, эрх ашигт нийцүүлэн ажил үүрэг гүйцэтгэж, шийдвэр гаргадаг.

*Олон намын тогтолцоо.* Олон намын тогтолцоотой байна гэдэг нь нэгээс дээш нам улс төрийн амьдралд идэвхтэй оролцож, хөгжлийн бодлогоор өрсөлдөх, хэрэгжүүлэх үүрэг хүлээдэг. Олон намын тогтолцоо нь олон ургалч үзлийг хөгжүүлэх эх үндэс болж, сонгогчдод олон нам, нэр дэвшигчдийн улс төрийн бодлогын хувилбараас өөрт ашигтайг сонгох боломж олгодог.

*Эрх мэдлээ хэтрүүлэхэд хяналт тавих.* Ардчилсан нийгэм нь иргэдийн эрхийг хамгаалах, үйлчлэх анхдагч үүргээ сонгуульт албан тушаалтан, төрийн албан хаагчдын эрх мэдлээ урвуулан, хэтрүүлэн ашиглах явдлаас урьдчилан сэргийлэх боломжийг олгодог.

*Хуулийн засаглал.* Ардчилсан нийгэмд хаан, ерөнхийлөгч, сайд хэн нь ч хуулиас дээгүүр эрх эдлэхгүй, зөвхөн хуулиар баталгаажсан эрхийг л эдэлнэ. Иргэн бүр хуулийг сахиж, түүнийг зөрчвөл хариуцлага хүлээдэг.

*Боловсрол.* Ардчилсан нийгэм нь иргэдийг боловсролтой болоход анхаардаг бөгөөд боловсрол нь дээрх үнэт зүйлсийг үр ашигтай хэрэгжүүлэхэд дөхөм болдог. Боловсролтой иргэд нь ардчиллыг хөгжүүлэх нэг гол хөшүүрэг юм.

*Тогтмол, чөлөөт шударга сонгууль.* Ардчилсан нийгэм нь өөрсдийн удирдах засгаа тогтмол хугацаанд чөлөөт шударга сонгуулиар байгуулдаг бөгөөд энэ нь ардчиллын амин сүнс юм. Ардчилсан сонгууль нь бүх нийтийн, нууц, шууд санал хураалт дээр үндэслэнэ

ДААЛГАВАР 3

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

Та бүхэнд 1960, 1992 оны Үндсэн хуулийн зарим заалтыг үзүүлж байна. Өгөгдсөн асуултын дагуу шинжлээрэй.

Монгол улсын Үндсэн хууль ба Хүний эрх (1960, 1992 он)

| Үндсэн хууль<br>(1960 оны 7 сарын 6-ны өдөр) | Үндсэн хууль<br>(1992 оны 1 сарын 13-ны өдөр) |
|---|---|
| 81 дүгээр зүйл.<br>БНМАУ-ын иргэд нь шууд буюу төлөөлсөн байгууллагаараа уламжлан улс ба нийгэм, аж ахуйг удирдах хэрэгт чөлөөтэй оролцох эрхтэй. Энэ эрхийг тус орны улс төр, аж ахуй, соёлын байгуулалтын бүх салаа мөчирт өргөнөөр оролцох, үүний дотор сонгууль, ард нийтийн санал хураахад оролцох төрөл бүрийн ардчилсан нийгэмлэг байгуулах бодит бололцоог бүх иргэдэд олгосноор хангана. Ухаан солиотой гэж нотлогдсон хүнээс бус 18 насанд хүрсэн БНМАУ-ын бүх иргэн төрийн аль ч байгууллагад сонгох, сонгогдох эрх эдэлнэ. | 16 дугаар зүйлийн 9.<br>Шууд буюу төлөөлөгчдийн байгууллагаараа уламжлан төрийг удирдах хэрэгт оролцох эрхтэй. Төрийн байгууллагад сонгох, сонгогдох эрхтэй. Сонгох эрхийг арван найман наснаас эдэлнэ. Сонгогдох насыг төрийн зохих байгууллага, албан тушаалд тавих шаардлагыг харгалзан хуулиар тогтооно. |
| 82 дугаар зүйл.<br>БНМАУ-ын иргэд, үйлдвэрчний эвлэл, хоршоолол, залуучууд, биеийн тамирын эвлэл зэрэг байгууллага, соёл, шинжлэх ухаан, техникийн нийгэмлэг, тэрчлэн улс түмний эв найрамдал, энх тайвныг бэхжүүлэх нийгэмлэг зэрэг олон нийтийн байгууллагад эвлэлдэн нэгдэх эрхтэй. Улсын ба хөдөлмөрчдийн олон түмний бусад бүх байгууллагын манлайлагч бөгөөд жолоодогч Монгол Ардын Хувьсгалт Нам ажилчид, хоршоолсон хөдөлмөрчид, хөдөлмөрч сэхээтний эгнээнээс шалгарсан хамгийн идэвхтэй, ухамсартай, иргэд эвлэлдэн нэгдэнэ. | 16 дугаар зүйлийн 10.<br>Нийгмийн болон өөрсдийн ашиг сонирхол, үзэл бодлын үүднээс нам, олон нийтийн бусад байгууллага байгуулах, сайн дураараа эвлэлдэн нэгдэх эрхтэй. Нам, олон нийтийн бусад бүх байгууллага нийгэм, төрийн аюулгүй байдлыг сахиж, хуулийг дээдлэн биелүүлнэ. Аль нэгэн нам, олон нийтийн бусад байгууллагад эвлэлдэн нэгдсэний төлөө болон гишүүний нь хувьд хүнийг ялгаварлан гадуурхах, хэлмэгдүүлэхийг хориглоно. Төрийн зарим төрлийн албан хаагчийн намын гишүүнийг түдгэлзүүлж болно. |
| 87 дугаар зүйл.<br>БНМАУ-ын төрийн байгууллыг хөгжүүлэн бэхжүүлэх зорилгоор хөдөлмөрчдийн эрх ашигт нийцүүлэн БНМАУ-ын иргэдэд:<br>1. Үг хэлэх<br>2. Хэвлэн нийтлэх<br>3. Хурал цуглаан хийх<br>4. Жагсаал ёслол үйлдэх эрх чөлөөг хуулиар батлан олгосон болно.<br>Эдгээр эрх чөлөөг эдлэхэд шаардагдах эд материалын нөхцөлийг хөдөлмөрчид ба тэдгээрийн байгууллагад хангаж өгнө. | 16 дугаар зүйлийн 16.<br>Итгэл үнэмшилтэй байх, үзэл бодлоо чөлөөтэй илэрхийлэх, үг хэлэх, хэвлэн нийтлэх, тайван жагсаал, цуглаан хийх эрх чөлөөтэй. Жагсаал, цуглаан хийх журмыг хуулиар тогтооно. |

1. Эх сурвалжид хүний ямар эрхийг хэрхэн хуульчилж өгсөн байна бэ?
2. 1960 он, 1992 оны Үндсэн хуулийн гол ялгааны талаар юу мэдэх вэ? Түүхийн хичээлийн мэдлэгээ ашиглан хариулна уу.
3. Хүснэгтийг нөхөж, даалгаврыг гүйцэтгэнэ үү.

| Үндсэн хуулийн заалтууд | Ижил тал | Ялгаатай тал | Миний дүгнэлтээр бол............... |
|---|---|---|---|
| 1960 оны үндсэн хуулийн 81-р зүйл, 1992 оны Үндсэн хуулийн 16,9-р зүйл | | | |
| 1960 оны үндсэн хуулийн 82-р зүйл, 1992 оны Үндсэн хуулийн 16,10-р зүйл | | | |
| 1960 оны үндсэн хуулийн 87-р зүйл, 1992 оны Үндсэн хуулийн 16,16-р зүйл | | | |

4. Эх сурвалжид дээрх 3 эрхийг онцолж авсан учир шалтгаан юу вэ?
5. Монгол улсын Үндсэн хуулийн хоёрдугаар бүлгийг уншиж ямар ямар эрх үүрэгтэй болохыг ярилцана уу?

Монгол улсын Үндсэн хууль. Манай улс нь 1924 оноос эдүгээ хүртэл дөрвөн удаа Үндсэн хуулиа батлан шинэчилж байсныг та бүхэн түүхийн хичээлээр судалж байснаа эргэн санаарай. Тухайлбал 1924 оны 11 дүгээр сарын 26-ны өдөр Улсын Анхдугаар Их Хурлаас БНМАУ-ын Анхдугаар Үндсэн хуулийг батлан гаргасан. Улмаар 1940, 1960 онуудад тус тус Үндсэн хуулиа шинээр баталжээ.

1980-аад оны сүүлч, 1990-ээд оны эхэн үеэр дэлхийн олон улс оронд өрнөж байсан ардчилсан өөрчлөлтийг манай ард түмэн тайван замаар хийж улмаар 1992 онд одоогийн Үндсэн хуулиа баталсан юм. Уг хууль батлагдсанаар манай оронд өрнөсөн ардчилсан өөрчлөлт, шинэчлэлтийг баталгаажуулж, улс төр, эдийн засаг, нийгмийн харилцааг шинэ тогтолцоонд шилжүүлж, хүмүүнлэг иргэний нийгэм байгуулах зорилтыг тунхагласан юм.

Бид Монгол улсын иргэний хувьд Үндсэн хуулиа сайтар мэдэж дагаж мөрдөх учиртай. Үндсэн хууль нь 6 бүлэг, 70 зүйлтэй бөгөөд, уг хуулийн зүйл заалт бүр нь Монгол улсын нийгэм, улс төр, засаглалын харилцааны үндсийг тодорхойлж, төрийн байгууламж, хүний эрх, чөлөөг хуульчлан баталгаажуулж өгсөн юм.

Үндсэн хуулийн “Хүний эрх, эрх чөлөө” хэмээх хоёрдугаар бүлгийг “Хүн бүр эрхтэй, түүнийгээ хамгаалах баталгаатай байх ёстой” гэсэн зарчмын дагуу боловсруулж, улмаар “төрөөс хүний эрх, эрх чөлөөг хангахуйц баталгааг бүрдүүлэх үүргийг иргэдийнхээ өмнө хүлээнэ” хэмээн заажээ. Нөгөө талаас, иргэд эрхээ эдлэхийн хамт үүрэг хариуцлага хүлээхийг Үндсэн хуульд заасан байна.



Николь Ди Бернарда Макиавелли (1469-1527). Сэргэн мандалтын үеийн түүхч, улс төрч, дипломатч, философич, зохиолч, орчин үеийн улс төрийн шинжлэх ухааныг үндэслэгч. 1513 онд “Эзэн ван” (The Prince) зохиолыг бичсэнээр улс төрийн шинжлэх ухааны хөгжилд томоохон хувь нэмэр оруулжээ. Тэрээр “Улс төр бол эрх мэдэлд хүрэх, эрх мэдлийг тогтоон барьж байх ба ашиг хонжоо олохын тулд эрх мэдлийг ашиглан албадлагын арга хэрэгслийн цогц юм гэж тодорхойлсон.



Д. Истон (1917-2014). Канадад төрсөн, Америкийн улс төр судлаач. 1947-1997 онд АНУ-ын Чикагогийн Их Сургуульд улс төрийн шинжлэх ухааны профессороор ажиллаж байсан. Улс төрийн шинжлэх ухаанд системийн онолыг оролт, хувиралт, гаралт, эргэх холбоо, орчин гэсэн таван алхмаар төрийн бодлого боловсрогддог гэж үзсэн. Тэрээр “Улс төр бол нийгэм дэх үнэт зүйлсийг эрх мэдэлд тулгуурлан хуваарилан байршуулах үйл явдал юм” гэж үзэж байсан.

Хүний эрхийг дээдэлсэн, ардчилсан улс орнууд эрх зүйт төрийг төлөвшүүлэхэд анхаарч нийгэм-улс төрийн урьдчилсан нөхцөл, нийгэмд хувь хүний эзлэх байр суурийг чухалчилж, хүний эрх, эрх чөлөөг Үндсэн хуулиар баталгаажуулдаг юм. Ингэснээр нийгмийн гишүүн болох хувь хүн, иргэн түүний сонирхол, эрх ашиг, хөгжих боломж зэрэг нь төрийн нийгэмд гүйцэтгэх үүргийг тодорхойлогч хэмжүүр болдог. Өөрөөр хэлбэл, эрх зүйт төрийн үед дээр дурдсан хүн ба төрийн харилцаанд хүн (түүний эрх, эрх чөлөө) анхдагч утгатай байх ба үүнийг төрийн зүгээс баталгаажуулан хамгаалах нь төрийн нийгэмд гүйцэтгэх үүрэг юм.

ДААЛГАВАР 4

## Гэртээ хийгээрэй

1. Доорх судалгааны мэдээлэлд харьцуулсан шинжилгээ хийж, дүгнэлт бичээрэй.

1990 оноос өмнөх, дараах төрийн бодлогын ялгаа.

| 1990 оны өмнөх төр | 1990 оны дараах төр |
|---|---|
| - Төвлөрсөн төлөвлөлтөөр нийгмээ хөгжүүлэх,<br>- Улс, хоршооллын өмчийг шүтэж амьдрах<br>- Нам, төрийг дээдэлж захирагдах,<br>- Сонгох, сонгогдох ардчилсан зарчмыг улс төр, үзэл суртлын кампани болгож төлөвлөх,<br>- Хүний эрхийн түгээмэл зарчмуудыг ёс төдий тунхаглах,<br>- Үг хэлэх, хэвлэн нийтлэх, эвлэлдэн нэгдэх, эрх ашгаа хамгаалах, эрх чөлөөнд хэм хэмжээ тогтоох,<br>- Нэг намын үзэл суртлыг үнэний дээд болгон тунхаглах,<br>- Социалист орнуудын найрамдал, пролетарийн интернационализмд үнэнч байх<br>- Шашингүйн үзлийн сурталчлах | - Бизнесийн тодорхой төлөвлөгөөгөөр нийгмээ болон өөрийгөө хөгжүүлэх,<br>- Хувийн өмчтэй байхыг зөвшөөрч, түүнийхээ үр шимээр амьдрах,<br>- Хуульд захирагдан амьдрах,<br>- Сонгох, сонгогдох ардчилсан эрхээ бодитоор эдэлж хэрэгжүүлэх,<br>- Хүний эрхийн түгээмэл зарчмуудыг амьдрал, үйл ажиллагаандаа бодитой хэрэгжүүлэх,<br>- Аливаа хэм хэмжээ, хяналтгүйгээр эрх чөлөөгөө хуулийн хүрээнд эдэлж хэрэгжүүлэх,<br>- Олон ургалч үзлийг хүлээн зөвшөөрч, олон намын тогтолцоог чухалчлах,<br>- Улс түмний харилцан ашигтай хамтын ажиллагаар эрхэмлэх<br>- Шүтэх, эс шүтэх эрх чөлөөтэй |

2. Дараах асуултад хариулаарай.
   1. Аль үед нь ардчиллын зарчим, үнэт зүйл хэрэгжиж байна вэ? Энэ нь тухайн үеийн Үндсэн хуультай хэрхэн холбогдож байгаа вэ?
   2. Сурагчид багт хуваагдан “Монгол улсад хүний эрхийн асуудал ямар түвшинд байна вэ?” гэсэн асуултыг тавьж одоогийн нөхцөл байдлыг 1-5 хүртэл оноогоор үнэлнэ үү.
   3. Сурагч бүр энэ асуудал дээр өөрийн үнэлгээ өгөх ба багийн гишүүдийн өгсөн үнэлгээний дундаж оноог гаргана.
   4. Хамгийн муу үнэлэгдэж буй хүний эрхийг сонгон авч, зөрчигдөөд байгаа шалтгаан, түүнийг шийдэх боломжуудыг багаараа ярилцаж, жагсаалт гаргана.
   5. Зөрчигдөж буй хүний эрхүүдийг хэрхэн хангах боломжтой талаар ярилцана уу?

## 5.2. МОНГОЛ ДАХЬ АРДЧИЛЛЫН ТӨЛӨВ БАЙДАЛ, ҮНЭЛГЭЭ

*Ардчилал бол хамгийн муу засаглалын хэлбэр, гэхдээ хүн төрөлхтөн үүнээс илүүг хараахан олоогүй байна. В.Черчиль*




Өмнөх хичээлийн хүрээнд судалсан ардчиллын үнэт зүйлс, үүнийг Үндсэн хуулиар хэрхэн баталгаажуулсныг таньж мэдсэн бөгөөд энэхүү хичээлд ардчиллын үнэт зүйлс хэрхэн хэрэгжиж байгаа судалгааны дүн мэдээллийг шинжлэн судалж дүгнэлт гаргах, үнэт зүйлсийг хамгаалах чадварт суралцана.

**ДААЛГАВАР 5** — **Эх сурвалжтай ажиллаарай**

Монгол дахь ардчилал ба түүний чанарыг харуулсан дараах судалгааны үр дүнг уншаад, өгөгдсөн хүснэгтийн дагуу ардчиллын үнэт зүйлсийн хэрэгжилтэд дүн шинжилгээ хийнэ үү.

Хүснэгт 5.2.

| № | Үнэт зүйлс | Утга | 2006 он | 2010 он | 2014 он |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | Эрх зүйт ёс | Гэмт хэрэгт холбогдсон түшмэдүүдийг шүүх ямагт шийтгэдэг | 62.7 | 27.6 | 42.8 |
| | Хууль сахидаг засаг | Төр, засгийнхан хууль зөрчиж, эрх мэдлээ хэтрүүлдэг | 24.7 | 18.9 | 25.3 |
| | Авлигын хяналт | Орон нутгийн удирдлагын түвшин дэх авлига тархалт | 47.5 | 40.5 | 47.5 |
| | | Төр, засгийн дээд түвшин дэх авлигын тархалт | 22.1 | 15.7 | 25.2 |
| | | Авлигыг таслан зогсоох төр, засгийн чармайлт | 51.2 | 35.1 | 51.9 |

| 2 | Өрсөлдөөн | Намуудаас сонголт хийхэд сонгууль хэр боломж олгодог вэ? | 48.4 | 36.6 | 43.5 |
|---|---|---|---|---|---|
| | | Сонгуулийн үеэр хэвлэл мэдээллийн хэрэгсэл намуудыг адил сурталчилдаг | 62.5 | 78.3 | 79 |
| | | Сонгууль хэр чөлөөтэй, шударга явагддаг вэ? | 66.8 | 97.6 | 86.1 |
| 3 | Оролцоо | Сонгуульд саналаа өгч оролцсон байдал | 83.5 | 85.7 | 89.1 |
| | | Сонгуулийн кампанит ажилд хамрагдсан байдал | 60.8 | 51.7 | 55.6 |
| | | Тодорхой нэр дэвшигчийг дэмжиж бусдыг ятгасан байдал | 31.4 | 35.3 | 31.7 |
| 4 | Тэгш эрх | Төр засаг иргэдэд аливаа ялгаваргүйгээр ханддаг | 34.1 | 79.1 | 74.8 |
| | | Хүмүүс хоол, хувцас, сууц зэрэг үндсэн нөхцлөөр хангагдсан | 32.8 | 26.5 | 37.3 |
| 5 | Хариуцлага, гүйцэтгэл | Иргэдийн эрэлт, хүсэлтийг Засгийн газар хангаж ажилладаг | 24.6 | 13.5 | 22.4 |
| | | Төр засаг иргэдийн асуудлыг шийдэх боломжтой эсэх | 61.3 | 60.2 | 67.8 |
| 6 | Эрх чөлөө | Хүмүүс бодсон санаснаа чөлөөтэй илэрхийлэх эрхтэй. | 68.8 | 57.7 | 60.1 |
| | | Хүмүүс айдасгүйгээр эвлэлдэн нэгдэх эрхтэй. | 78.6 | 75.4 | 72.7 |

*Эх сурвалж: Д.Ганбат. “Монгол дахь ардчилал ба түүний чанар” судалгааны илтгэлээс. УТБА-с Азийн Барометр судалгаа. 2002-2014 оны хооронд дөрвөн удаа хийсэн юм*

**Монгол дахь ардчиллын хөгжлийн талаарх үнэлгээний тойм**

Фрийдом хаус байгууллага НҮБ-ын гишүүн 193 улсад хүний эрх, эрх чөлөө ямар байгааг судалж дүгнэлт гаргадаг Төрийн бус байгууллага юм. Тус байгууллагын 2016 оны судалгаагаар Монгол улс 1.5 гэсэн үзүүлэлтээр “чөлөөт” буюу эрх чөлөөтэй гэсэн ангилалд багтаж байна. Энэ нь 2001 онд “хагас чөлөөт” ангилалд багтаж байсантай харьцуулбал Монгол улс ардчилсан, эрх чөлөөт орон болж хөгжжээ. Монгол улсын энэхүү үзүүлэлт нь хүний улс төрийн болон иргэний эрхийн хэрэгжилтийг илэрхийлж байгаа юм. Уг судалгаагаар улс төрийн эрх, эрх чөлөөнд хамаарах үзэл бодлоо илэрхийлэх, үг хэлэх, хэвлэн нийтлэх, эвсэн нэгдэх зэрэг суурь эрх чөлөө өнөөдөр бүрэн хангагдсан. Харин төрийн үйл хэрэгт оролцох, эрх баригчдад нөлөө үзүүлэх, хяналт тавих зэрэг эрхээ хэрэгжүүлэх боломж, иргэдийн өөрсдийн нийгэмшилт, төрийн идэвхгүй байр сууриас төлөвшлөө олохгүй байсаар байна гэсэн дүгнэлтийг хийжээ.

Ардчилсан нийгэмд төр нь иргэддээ үйлчлэх гол үүрэгтэй ба энэ үйлчилгээ ил тод шаардлагад нийцэхгүй байх нь авилга дэлгэрэх гол нөхцөл болдог. “Transparency International” байгууллагын Авлигын төсөөллийн индексээр Монгол улс авлигад өртсөн орнуудын тоонд багтжээ. Авлигын асуудал нь улс төр, эдийн засаг, нийгэм дэх эрүүл харилцааг бүхэлд нь доройтуулдаг ба Монгол улсын хувьд анхаарах асуудал байсаар байна. Учир нь 2016 оны байдлаар Монгол улс авлигын төсөөллийн индексээр 38 гэсэн оноогоор Дэлхийд 176 орноос 87-д эрэмбэлэгдэж байна.

Монгол дахь ардчиллын үнэт зүйлсийн талаарх дээрх иргэний ба улс төрийн эрх, эрх чөлөө, авлигын талаарх олон улсын судалгаанд дүгнэлт гаргаж өөрийн бодлыг үндэслэлтэйгээр тайлбарлаарай.

| № | Олон улсын судалгаа | Судалгаанд үндэслэн дүгнэлт хийх | Таны бодлоор.... (өөрийн дүгнэлтийг жишээнд тулгуурлан бичих) |
|---|---|---|---|
| 1 | Иргэний ба улс төрийн эрх чөлөө | | |
| 2 | Авлигын эсрэг төсөөлөл, хандлага | | |

## ДААЛГАВАР 2 Багаар ажиллаарай




1. Таны бодлоор ардчилал гэж юу вэ?
2. Сурагчдын аль үзэл бодолтой санал нийлж байна вэ? Яагаад?
3. Та сурагчидтай хамт байсан бол юу гэх байсан бэ?
4. Монгол дахь ардчилалд тулгамдаж байгаа ямар асуудлууд байна вэ? Эдгээр асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар хамтран ярилцаарай.

Монголд ардчилал бодит үзэгдэл болсон хэдий ч бүрэн баталгаажиж бэхэжсэн гэж дүгнэхэд эрт байна. Учир нь Монгол дахь ардчилсан засаглалын ерөнхий төлөв байдлыг үндэсний шинжээчид цаашид ардчиллыг бэхжүүлэхэд чиглэсэн төрийн бодлого, иргэний оролцоо дутагдаж байгааг илэрхийлж байна. Ардчилсан засаглалын төлөв байдлын 2005-2010 оны үед судалгаанд оролцогчдын 50 орчим хувьд ардчилал дунд зэрэг хөгжиж байна гэж үзсэн бол сайн, маш сайн гэж үзэж байгаа нь 24.9-өөс 17.8 хувь болтлоо буурч байна.
Улс төрийн боловсролын академи (УТБА)-ийн судалгааны дүнгээс харахад Монголчуудын хүн амын гуравны хоёр орчим (65.3 хувь) нь ардчиллыг эрх чөлөө, чөлөөт байдалтай холбож үзэж байна. Гуравны нэг орчим (31.9 хувь) нь нийгмийн тэгш байдал, шударга ёс гэж үзэж байгаа бол дөрөвний нэг (24.6 хувь) нь ардчилал бол улс төрийн эрх, байгууллага, үйл явц юм хэмээн үзжээ. Ардчиллыг ерөнхий боловч эерэгээр таван хүний нэг (21.3 хувь) нь үнэлж, энэ бол сайн засаглалын илэрхийлэл хэмээн 12.2 хувь нь үзсэн байна.

## ДААЛГАВАР 6 Гэртээ хийгээрэй

Монгол улсад “Ардчилал ба хүний эрх” ерөнхий сэдвийн хүрээнд дараах сэдвээс сонголт хийж, бичил судалгаа хийгээрэй.

1. Монгол хүн ба амьд явах эрх
2. Бидний эрүүл, аюулгүй орчинд амьдрах эрх
3. Эдийн засгийн эрх, эрх чөлөө Монголд
4. Миний сурч боловсрох эрх
5. Эрэгтэй, эмэгтэй хүмүүсийн тэгш эрх.
6. Шашин шүтэх, эс шүтэх эрх чөлөө
7. Үзэл бодлоо чөлөөтэй илэрхийлэх

**Бичил судалгаа хийх дараах алхмуудыг санал болгож байна.**

1. *Сэдэв сонголт. Доорх сэдвүүдээс нэгийг сонгож авах,сэдэв сонгосон үндэслэлээ бичих*
2. *Судалгааны зорилго. Ямар зорилгоор уг судалгааг хийж байгаагаа бичих*
3. *Судалгааны арга сонгох. Асуулга, ажиглалт, баримт бичиг мэдээлэлд судалгаа хийх,сурвалжлага г.м*
4. *Судалгааны төлөвлөгөө гаргах. Судалгааны хүрээнд хийх ажлуудаа төлөвлөнө*
5. *Мэдээлэл цуглуулах. Мэдээллийн олон эх сурвалжтай ажиллах, гадаад хэл дээр мэдээлэл олохыг эрмэлзэх*
6. *Мэдээлэлд боловсруулалт хийх. Мэдээллээс чухлыг нь ялгаж, боловсруулалт хийх, мэдээллийн технологийн чадвараа ашиглан танилцуулга бэлтгэх*
7. *Судалгааны тайлан хамгаалах. Өөрийн судалгааны үр дүнг танилцуулах*
8. *Сурч мэдсэнээ дүгнэх. Судалгаа хийх даалгаврын үр өгөөжийг дүгнэх, ямар чадваруудаа хөгжүүлсэн, цаашид хэрхэн сайжруулах талаар саналаа хэлэх*

## 5.3. ЭРХ МЭДЛИЙН ХУВААРИЛАЛТ БА ГҮЙЦЭТГЭХ ЗАСАГЛАЛ

Бид өмнөх ангидаа УИХ, засгийн газар, шүүхийн байгууллагын эрх хэмжээ, үйл ажиллагаанд иргэд оролцох боломжийг судалсан. Х ангидаа Төрийн эрх мэдэл хуваарилах зарчмыг Монгол Улсын Үндсэн хуульд тусгагдсан үзэл баримтлалтай холбон судлан ойлгох, Засгийн газрын үйл ажиллагаа болон шийдвэр, иргэдийн амьдралд үзүүлж буй нөлөөллийг судлан, дүгнэлт хийх чадварт суралцах болно.

Монгол Улсын Засгийн газар бол төрийн гүйцэтгэх дээд байгууллага мөн.
*Монгол улсын Үндсэн хуулийн 38.1 зүйл.*



ДААЛГАВАР 7

## Хамтран ажиллаарай

Та бүхэнд Монгол улсын төрийн эрх мэдэл хуваарилалтын тогтолцоог танилцуулж байна. Бүдүүвчийг ашиглан асуултад хариулаарай.

Бүдүүвч 5.3.




1. Эрх мэдлийн хэвтээ ба босоо хуваарилалтын талаар ярилцана уу?
2. Монголд төрийн эрх мэдлийн ингэж хуваарилах нь ямар ач холбогдолтой вэ?
3. Монгол Улсад гүйцэтгэх эрх мэдэл хэрхэн хэрэгжиж байгаа вэ?
4. Гүйцэтгэх эрх мэдлийн тогтолцооны бүрэлдэхүүн хэсгүүдийн үүргийг тодорхойлоорой.
5. Аймаг, сумын засаг дарга нарыг хэн, яаж томилдог вэ?

Аливаа улсын Үндсэн хууль нь иргэдийнхээ эрхийг хамгаалахын тулд улс орноо удирдан зохион байгуулах тогтолцоог тодорхойлж хуульчилдаг гэж өмнөх хичээлд үзсэн. Иймээс төрийн байгууллагууд хэрхэн яаж байгууллагддаг, ямар эрх хэмжээтэй, ямар үйл ажиллагаа явуулдаг, төрийн үйл хэрэгт иргэд хэрхэн оролцох, хяналт тавих зэрэг олон чухал харилцааг Үндсэн хуулиар зохицуулдаг. Үндсэн хууль нь тухайн орны гол хууль бөгөөд бусад хууль нь түүний үзэл санаанд нийцэж батлагдан гардаг.

Монгол улс 1992 онд Үндсэн хуулиа баталснаар ардчилсан өөрчлөлт, шинэчлэлтийг баталгаажуулж, улс төр, эдийн засаг, нийгмийн харилцаанд хүний эрх, эрх чөлөөг хангах хүмүүнлэг, иргэний ардчилсан нийгэм байгуулах зорилтыг тунхагласан. Бид Монгол улсын иргэний хувьд Үндсэн хуулиа сайтар мэдэж, дагаж мөрдсөнөөр нийгмийн идэвхтэй иргэн болж эрхээ эдлэх, үүргээ хүлээх үндсэн хуулийн үзэл санааг хамгаалах боломж бүрдэх юм. Үндсэн

хууль нь зургаан бүлэг, 70 зүйлтэй бөгөөд уг хуулийн зүйл, заалт бүр нь Монгол улсын нийгэм, улс төр, засаглалын харилцааны үндсийг хүний эрх, эрх чөлөөг баталгаажуулах замаар төрийн байгууламжийг тодорхойлж өгсөн. Монгол улсын бүрэн эрхт байдал хэмээх нэгдүгээр бүлэгт төрийн байгууллагын үндсэн зарчим, хэм хэмжээг тодорхойлон зааж өгчээ.

Зураг 5.3. Монгол улсын Үндсэн хууль (1992 он)





*Эх сурвалж: Монгол улсын Үндсэн хууль, Монгол улсын анхны Ерөнхийлөгч П.Очирбат шинэ Үндсэн хуулийг ёсчилж байгаа нь. 1992 оны 1 сарын 13-ны өдөр*

Үндсэн хуулийн гол зарчим бол төрийн эрх мэдлийг хуваарилах замаар иргэний эрх, эрх чөлөөг төрөөс хамгаалах явдал юм. Төрийн эрх мэдлийг хэрхэн яаж хуваарилах тухай асуудал судлаачдын анхаарлыг татсаар ирсэн бөгөөд үүнд Английн философич, улс төрийн зүтгэлтэн, либерализмын онолыг үндэслэгчдийн нэг Ж.Локк, Францын философич, социологич, эрх мэдэл хуваарилах онолыг үндэслэгч Ш.Монтескье нар ихээхэн үүрэг гүйцэтгэсэн юм.



Ш.Монтескье (1689-1755). Францын философич, социологич, эрх мэдэл хуваарилах онолыг үндэслэгч. Тэрээр аливаа төрд гурван төрлийн эрх мэдэл оршдог гээд хууль тогтоох эрх мэдэл, гүйцэтгэх эрх мэдэл, шүүх эрх мэдэл гэсэн байдаг. “Хэрэв хууль тогтоох, гүйцэтгэх эрх мэдлийг нэг этгээдэд буюу байгууллагад нэгтгэвэл, эрх чөлөө хэрэгжихгүй бөгөөд эзэн хаан болон хууль тогтоогчид дарангуйлагч хуулийг тогтоож, хэрэгжүүлэх аюулд тулгарна. Түүнчлэн шүүх эрх мэдэл хууль тогтоох, гүйцэтгэх эрх мэдлээс тусгаарлагдахгүй тохиолдолд мөн эрх чөлөө үл оршино. Хэрэв шүүх эрх мэдэл хууль тогтоох эрх мэдэлтэй нэгдвэл, иргэдийн амьдрал, эрх чөлөө дур зоргын золиос болж, шүүгчид хууль тогтоогчид болно. Хэрэв шүүх эрх мэдлийг гүйцэтгэх эрх мэдэлтэй нэгтгэвэл шүүгчид дарангуйлагчид болох боломжоог бүрдүүлнэ гэж төрийн эрх мэдэл хуваарилахын болон эс хуваарилахын үндсэн утга учир, үр дагаврыг тодорхойлсон билээ.



Ж.Локк (1632-1704). Английн философич, улс төрийн зүтгэлтэн, либерализмын онолыг үндэслэгч. Тэрээр дээд засаглал нь хоорондоо харилцан уялдаатай, харилцан үл хамаарах гурван улс төрийн байгууллаас бүрдэх ёстой. Хууль тогтоох засаглал буюу парламент, шүүх-арми гэсэн гол бүтэц бүхий гүйцэтгэх засаглал, хаан болон сайд нар багтдаг байгууллага буюу холбооны засаглал эдгээр болно.

Үүнд: хаан-гүйцэтгэх болон холбооны засаглалын тэргүүн мөн. Засгийн газрын бүрэн эрхийг хуулиар тогтоодог бөгөөд түүнийг хаан, сайд, ер хэн ч зөрчих ёсгүй. Бусдын адил хуулинд захирагдаж, иргэдийн өмч, амьдралд хүндэтгэлтэй хандах учиртай хэмээн үзсэн байдаг.

ДААЛГАВАР 8

### Хамтран ажиллаарай

1. Сэтгэгчдийн үзэл баримтлалыг уншаад хүснэгтийг нөхнө үү.

| Сэтгэгчид | Ижил тал | Ялгаатай тал | Давуу тал | Сул тал |
|---|---|---|---|---|
| Ш.Монтескье | | | | |
| Ж.Локк | | | | |

1. Төрийн эрх мэдэл хуваарилахын утга учир, үр дагаврыг жишээгээр тайлбарлана уу.
2. Монгол улс дахь төрийн эрх мэдлийн хуваарилалтыг Үндсэн хуулиар хэрхэн зохицуулсан бэ?

Монгол улс парламентын засаглалтай орон бөгөөд Үндсэн хуулийн 20 дугаар зүйл “Монгол Улсын Их Хурал бол төрийн эрх барих дээд байгууллага мөн бөгөөд хууль тогтоох эрх мэдлийг гагцхүү Улсын Их Хуралд хадгална”, 41 дүгээр зүйл “Ерөнхий сайд Засгийн газрыг удирдаж, төрийн хууль биелүүлэх ажлыг Улсын Их Хурлын өмнө хариуцна” гэж төрийн эрх мэдлийг харилцан хяналттай байхаар хуульчилсан байна.

Засгийн газар бол гүйцэтгэх эрх мэдлийг хэрэгжүүлдэг төрийн байгууллага юм. Ерөнхийлөгчийн засаглалтай улсад гүйцэтгэх засаглалын тэргүүн нь Ерөнхийлөгч, парламентын засаглалтай улсад Ерөнхий сайд энэ үүргийг гүйцэтгэнэ. Гүйцэтгэх засаглалын байгууллагуудын үйл ажиллагаа нь хуульд захирагдмал шинжтэй бөгөөд тэдгээр нь өөрийн үйл ажиллагааг Үндсэн хууль бусад хууль тогтоомжид нийцүүлэн явуулдаг. Гүйцэтгэх засаглалын байгууллагууд улсын төсвөөс санхүүждэг ба тэдгээр нь эрх зүйн чадвар, чадамж бүхий хуулийн этгээд юм.

Засгийн газрын эрх мэдэл нь тасралтгүй, атрибут шинжтэй. Энэ нь хуулийг хэрэгжүүлэх үндсэн дээр заавал биелэх шинжтэй эрх зүйн акт гаргаж, засаглах эрх мэдэл эдэлж, төрийн нэрийн өмнөөс ажилладаг. Засгийн газрын байгууллагуудад засгийн газар, яам, алба, ерөнхий газар, газар, хэрэгжүүлэгч, тохируулагч агентлаг, хэлтэс, тамгын газар, засаг дарга багтана.

Засгийн газрын шийдвэр бидний амьдралд хэрхэн нөлөөлдөг вэ? Засгийн газрын шийдвэр нь эрх зүйн хэм хэмжээний нэг төрөл бөгөөд бүх нийтээрээ захирагдах ёстой. Энэ нь ардчилсан төрийн үндсэн зарчмын нэг болох хууль дээдлэх ёсны тухай асуудал юм. Төр, түүний албан тушаалтан, иргэн, хуулийн этгээд, аж ахуйн нэгж, байгууллага бүгд хуульд захирагдан, үйл ажиллагаагаа хуулийн хүрээнд явуулах шаардлагатай. Засгийн газрын шийдвэр бидний амьдралд ямар үүрэг гүйцэтгэж, ямар нөлөө үзүүлдэг талаар хамгийн түгээмэл буюу голлох ач холбогдолтой дараах үүргүүдийг авч үзье.

1. Нийгмийн харилцааны амар амгалан, тайван байдлыг хамгаална.
2. Төрийн эрх мэдлийг тэнцвэржүүлж, хяналт тавин, иргэний эрх чөлөөг баталгаажуулна.
3. Шударга өрсөлдөөнийг дэмжих замаар эдийн засгийн өсөлтийг бий болгоно.
4. Нийгмийн шударга ёс, тэгш байдлыг хангана.
5. Хүрээлэн буй орчныг хамгаална.

Монгол улсын Засгийн газар нь Ерөнхий сайд, гишүүдээс бүрддэг хамтын удирдлагын байгууллага юм. Ерөнхий сайдыг Ерөнхийлөгчийн өргөн мэдүүлснээр Улсын Их Хурлаас томилдог. Засгийн газрын бусад гишүүдийг Ерөнхий сайдын өргөн мэдүүлснээр Улсын Их Хурал томилдог. Засгийн газрын Ерөнхий сайд онцгой статусыг эдэлж Засгийн газрыг удирдаж, төрийн хууль биелүүлэх ажлыг хариуцдаг. Засгийн газрын үйл ажиллагааны эрх зүйн хэлбэр нь түүний тогтоол, захирамж юм. Эдгээр нь Монгол улсын нутаг дэвсгэр дээр заавал биелэх хууль зүйн хүчин чадалтай байдаг ба тэдгээр актууд нь хуульд үндэслэн тэдгээрийг биелүүлэхэд чиглэж байдаг.

**Иргэд Засгийн газарт санал өгөх боломжууд**

- Иргэд Засгийн газарт хандаж саналаа захидлаар илэрхийлэх
- Засгийн газрын Иргэд олон нийттэй харилцах төвд саналаа өгөх
- ТҮЦ машинаар санал өгөх
- Нэг цонхны үйлчилгээнд хандаж саналаа өгөх
- Засгийн газрын мэдээллийн веб сайтад хандаж саналаа өгөх
- Орон нутагт төр захиргааны байгууллагадаа хандаж саналаа өгөх
- Бусад аргуудыг ашиглах боломж нээлттэй байна

ДААЛГАВАР 9

## Эргэцүүлэн хэлэлцээрэй

1. Засаглал ба албадлага хоорондын уялдаа холбоог тайлбарлана уу.
2. Ямар нөхцөл, шаардлагын улмаас захиргааны байгууллагад иргэд хандах шаардлага гардаг вэ? Өөрт болон бусдад тохиолдсон жишээгээр тайлбарлаарай. Ингэхдээ хаана, хэрхэн ханддаг талаар зураглаарай.
3. Монгол улсын Засгийн газрын бүтэц, бүрэлдэхүүнийг тодорхойлж зурна уу.
4. Засгийн газрын гаргасан шийдвэр иргэдийн амьдралд хэрхэн нөлөөлж байгаа талаар хэлэлцүүлэг өрнүүлнэ үү.

ДААЛГАВАР 10

## Хамтран ажиллаарай

Багт хуваагдаж, өөрийн харьяа аймаг дүүрэгт тулгамдаад байгаа асуудлыг шийдвэрлэхийн тулд Засгийн газраас юу хийвэл зохих талаар саналаа илэрхийлэх төсөлт ажил гүйцэтгээрэй.

- 1 дүгээр алхам. Өөрийн харьяа аймаг, дүүрэгт бий болоод байгаа бэрхшээлтэй асуудлын жагсаалт гаргах
- 2 дугаар алхам. Нэн даруй шийдвэрлэвэл зохих нэг асуудлыг сонгон авна.

- 3 дугаар алхам. Сонгож авсан асуудлын хүрээнд мэдээлэл цуглуулна.
- 4 дүгээр алхам. Цуглуулсан мэдээлэл дээрээ тулгуурлаад тухайн асуудлыг шийдвэрлэх боломжит хувилбаруудыг судална.
- 5 дугаар алхам. Асуудлыг шийдвэрлэх өөрсдийн хувилбарыг боловсруулна.
- 6 дугаар алхам. Өөрсдийн санал болгож буй асуудлыг шийдвэрлэх хувилбарынхаа үйл ажиллагааны төлөвлөгөөг боловсруулна.
- 7 дугаар алхам. “Асуудал ба шийдэл” цомог бэлтгэж, багийн тайлан хамгаалаарай.

### ДААЛГАВАР 11 Гэртээ хийгээрэй

Монгол улсын Үндсэн хуулийг уншаад дараах даалгаврыг гүйцэтгээрэй.

1. Төрийн байгууллага ямар эрх зүйн актыг гаргадаг талаар судална уу.
2. Зөв харгалзуулна уу. /Зарим төрийн байгууллага 1-2 эрх зүйн акт гаргадаг болохыг анхаараарай/

| № | Төрийн байгууллага | Эрх зүйн актын төрөл | Хариулт |
|---|---|---|---|
| 1 | Монгол улсын Үндсэн хуулийн цэц | Хууль, Тогтоол, Зарлиг, Шийдвэр, Захирамж, Тушаал | |
| 2 | Монгол Улсын Их Хурал | | |
| 3 | Монгол улсын Ерөнхийлөгч | | |
| 4 | Монгол улсын Ерөнхий сайд | | |
| 5 | Монгол улсын Засгийн газар | | |
| 6 | Аймаг, Нийслэлийн Засаг дарга | | |

3. Засгийн газрын гаргасан эрх зүйн актад дүн шинжилгээ хийнэ үү. /хэн, хэзээ, ямар асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэсэн талаар ярилцана уу/

## 5.4. ТӨРИЙН ҮЙЛЧИЛГЭЭ

Өмнөх ангиудад анги хамт олон, орон нутгийн болон төрийн түвшинд иргэд оролцох боломжийг судалсан. Энэ ангидаа төрийн үйлчилгээний мөн чанар, төрийн үйлчилгээний шинэ хэлбэртэй танилцаж, өөрт тулгамдаж байгаа асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх талаар арга барилд суралцах юм.

### ДААЛГАВАР 12 Баримтыг шинжлээрэй

**“Иргэд, олон нийттэй харилцах төв”**

МОНГОЛ УЛСЫН ЗАСГИЙН ГАЗАР 1111 ТӨВ

“Засгийн газрын иргэд олон нийттэй харилцах төв”-д 2017 оны 4 дүгээр сард нийт 1678 иргэн ханджээ. 1010 санал хүсэлтийг шийдвэрлэн, хариу өгч ажилласан бол шийдвэрлэх шатанд хүлээгдэж байгаа 668 санал байна. Нийслэлийн Засаг даргын тамгын газарт 842 иргэн, Сангийн яаманд 73, Хөдөлмөр, нийгмийн хамгааллын яаманд 57, Эрүүл

мэндийн яаманд 57, Цагдаагийн ерөнхий газарт 44 иргэн тус тус хандаж, санал хүсэлт, өргөдөл, гомдол, талархлаа ирүүлжээ. Энэ сард Батлан хамгаалах яам, Хөдөлмөр, нийгмийн хамгааллын яам, Хөдөлмөр, халамж үйлчилгээний ерөнхий газар, Ховд, Дорноговь аймгууд харъяаллын дагуу ирсэн өргөдлийг бүрэн шийдвэрлэж ажиллав. Татвар нэмэгдсэнтэй холбоотойгоор иргэд нэлээдгүй хандлаа. Иргэдийн санал, хүсэлтэд Сангийн яамнаас "Засгийн газрын зүгээс автомашин эзэмшигчийн жил болгон төлдөг татвар /Агаарын бохирдлын төлбөр, Автотээврийн болон өөрөө явагч хэрэгслийн албан татвар, Автозам ашигласны төлбөр/-ийг нэмэгдүүлэхээс илүүтэйгээр нэг удаагийн шинжтэй татвар болох онцгой албан татварыг нэмэгдүүлэхээр хуулийн төслийг боловсруулаад байна" гэсэн хариултыг өгчээ.

*Эх сурвалж: Засгийн газрын иргэд, олон нийттэй харилцах төв.*
*http://11-11.mn/news/11/ (2017.05.05)*

1. Төрийн байгууллага иргэдэд хэрхэн үйлчлэх ёстой вэ?
2. Засгийн газар олон нийтийн санал хүсэлтийг үйл ажиллагаандаа тусгаж ажиллахын учир юу вэ?
3. Төрийн үйлчилгээг авахын тулд бид ямар үүрэг хүлээдэг вэ?
4. Дээрх баримттай ажиллаад төрийн үйлчилгээг хэрхэн ангилж болох талаар ярилцана уу.
5. Төрийн үйлчилгээг иргэдэд хурдан шуурхай хүргэх ямар арга замууд байж болох талаар саналаа солилцоорой.

Төрийн үйлчилгээ гэдэг нь өргөн утгаараа Үндсэн хууль болон бусад хуульд заасан бүрэн эрхийнхээ хүрээнд төрийн зорилт, чиг үүргийг бүтээгдэхүүний хэлбэрээр болон үйлчилгээ үзүүлэх замаар хэрэгжүүлж буй төрийн байгууллагын үйл ажиллагаа бөгөөд явцуу утгаараа Засгийн газрын үйл ажиллагаа юм. Төр иргэдээс татвар хурааж, буцаагаад иргэдэд олон төрлийн үйлчилгээ үзүүлдэг. Төрийн үйлчилгээ нь иргэдийн амьдралын чанарыг сайжруулах, хүний хөгжлийг хангах орчныг бүрдүүлэх, нийгмийн үйлчилгээг хүртээмжтэй болгох, ажилгүйдэл ядуурлыг бууруулахад чиглэгддэг байна.

Учир нь иргэдийн амьжиргаа, эрүүл мэнд, боловсрол, соёл төрөөс үзүүлж байгаа олон төрлийн үйлчилгээнээс хамааралтай байдаг. Төрийн байгууллагуудаас төрийн үйлчилгээг тодорхой түвшинд хүргэж байгаа ч өнөөгийн нийгэмд тавигдаж байгаа шаардлага, иргэдийн эрэлт хэрэгцээг хангасан төрийн үйлчилгээг үзүүлэх талаар тодорхой зорилт тавьж, шинэчлэл хийж байна.

Монгол улсад төрийн үйлчилгээг аймаг, нийслэл, сум, дүүрэг, баг, хорооны гэсэн дөрвөн түвшинд орон нутгийн Засаг даргын Тамгын газраар дамжин хэрэгжиж байна. Сүүлийн жилүүдэд төрийн үйлчилгээг иргэдэд ил тод, чирэгдэлгүй, шуурхай, хүртээмжтэй хүргэхэд чиглэгдэн төрийн үйлчилгээний шинэ хэлбэрүүдийг хэрэглэж байна. Үүнд: "Нэг цонхны үйлчилгээ", "Төрийн үйлчилгээний цахим /ТҮЦ/ машин", "Иргэдийг хүлээн авах төв"-ийн үйл ажиллагаа зэрэг юм.

ДААЛГАВАР 13

## Хамтран ажиллаарай

...Би төрийн байгууллагад 13 жил ажиллаж, цалингаасаа эрүүл мэнд, нийгмийн даатгалыг шимтгэлийг байнга төлдөг. Гэтэл өмнөх 2 хүүхдээ төрүүлэхдээ эрүүл мэндийн даатгалын ашиг тусыг хүртээгүй. Өрхийн болон дүүргийн эмнэлгээр үйлчлүүлэхэд дараалал ихтэй. Цаг их алддаг тул ...-д хяналтад орох, төрөх үедээ тасгийн эрхлэгчээс зөвшөөрөлтэй үйлчилгээг авдаг. Жирэмсний карт, өвчтөний түүх нээх үед эрүүл мэндийн даатгалын дэвтрийн дугаар нь л хэрэг болдог. Одоо би 3 дахь хүүхдээ төрүүлэх гэж байгаа бөгөөд дээрх хүндрэл бас л давтагдаж байна. Энэ удаа бүр ч хүнд суртал, үнэ төлбөр нэмэгдсэн. Амбулаториор хяналтад орох, хэвтээд төрөх, ЭХО болон шинжилгээний тасаг 3 тус тусдаа салсан тул тасаг бүрээс үйлчилгээ авахдаа төлбөр төлдөг болсон. Хяналтад ороход 15000-20000 төгрөг, төрөхөд 50000 төгрөг, нэг удаагийн эхо оношлогоо 15000 төгрөг болсон байгаа. Өрхийн эмнэлэг, дүүргээр явж цаг алдаж байснаас ...-д хяналтад байх нь миний хувьд дээр.

Нас 34, эмэгтэй, ажил эрхэлдэг

*Эх сурвалж. Эрүүл мэндийн даатгалаас гадуур үлдсэн хүмүүс: хотын захын хорооллын хоёр хорооны кейс судалгааны тайлан. ННФ http://www.forum.mn/*

1. Эрүүл мэндийн даатгал төлөхийн ач холбогдлыг тайлбарлана уу.
2. Дээрх баримтад дурдсанаар эрүүл мэндийн даатгал төлөөд үр ашиггүй юм гэдэгтээ та санал нийлэх үү? Яагаад?
3. Эрүүл мэндийн даатгалын үр ашгийг нэмэгдүүлэхийг тулд төрөөс юу хийх ёстой талаар шийдэл дэвшүүлэн ярилцаарай.

Монгол улсын засгийн газар 2013 оноос эхлэн Төрийн Үйлчилгээний Цахим (ТҮЦ) машин ашиглан төрийн үйлчилгээг иргэдэд хурдан, шуурхай үзүүлж байна. “ТҮЦ” машин нь иргэд өөрийн амьдарч буй хамгийн ойрхон үйлчилгээний төв, байгууллагаас дэвшилтэт технологи ашиглан төрийн үйлчилгээг түргэн шуурхай авахад зориулж яам, агентлаг, төрийн байгууллагуудаас лавлагаа авах, өөрийн санал хүсэлт, өргөдөл гомдлоо илгээх боломж бүрдсэн. ТҮЦ машинаас төрсний бүртгэлийн лавлагаа, иргэний үнэмлэхний лавлагаа, оршин суугаа хаягийн тодорхойлолт, гэрлэлт бүртгэлтэй тухай лавлагаа, татварын лавлагаа, үл хөдлөх хөрөнгийн лавлагаа, хуулийн этгээдийн бүртгэлийн лавлагаа, гаалийн байгууллагад өртэй эсэх лавлагаа, жолоодох эрхийн лавлагаа, нийгмийн даатгалын шимтгэл төлөлт зэрэг нийт 24 төрлийн мэдээлэл, лавлагааг авч байна.

ДААЛГАВАР 14

## Тохиолдлыг шинжлээрэй

Нийслэлийн СБД-ийн 13-р хорооны иргэн Болд, Цэцэг нар ам бүл дөрвүүлээ амьдардаг. Аав Болд төсвийн байгууллагад ахлах мэргэжилтнээр, ээж Цэцэг хувийн байгууллагад нягтлан бодогчоор ажилладаг. Болдынх саяхан хашааны газраа зарж хотын төвд 3 өрөө орон сууц худалдан авсантай зэрэгцэн эхнэр Цэцэг нь амаржиж хүүтэй болсон. Том охин Халиун ЕБС-ийн 10 дугаар ангид сурдаг бөгөөд түүнд шилжин суралцах шаардлага үүсэн ч одоогоор хуучин сургуульдаа явж байгаа. Шинээр мэндэлсэн хүүдээ Хангал гэж нэр өгсөн бөгөөд энэ гэр бүл аз жаргал, инээд хөөрөөр бялхаж байна.

1. Болдын гэр бүлд үзүүлж буй төрийн үйлчилгээг төрөл, хэлбэрээр нь ангилж, зураглал хийгээрэй.
2. Болдын хүүхдүүдэд хэрэгтэй байгаа төрийн үйлчилгээг хүргэх асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх боломжтой вэ?
3. Танай гэр бүл төрөөс ямар, ямар төрлийн үйлчилгээ авч байгаа вэ? Зураглал хийж ярилцаарай.

Төрийн үйлчилгээ авахын тулд иргэд татвараа цаг хугацаанд нь үнэн зөв тодорхойлж төлж байх үүрэгтэй. Энэ иргэний үүргийг дэмжихэд тусалж төрөөс тодорхой хөнгөлөлт, чөлөөлөлтийг олгох бодлогыг хэрэгжүүлдэг. Монгол улсын иргэд орон сууц худалдан авсан болон оюутны сургалтын төлбөр төлдөг зэрэг тохиолдолд хувь хүний орлогын албан татвар (ХХОАТ)-аас хөнгөлөгдөх юм уу эсвэл чөлөөлөгддөг.

ДААЛГАВАР 15 **Гэртээ хийгээрэй**

1. Сурагч бүр ТҮЦ машины https://tutsmashin.gov.mn/ сайтруу орж төрийн ямар ямар үйлчилгээ авч болох талаар мэдээлэл бэлтгэж ирнэ үү.
2. Сурагчид бүр төрсний бүртгэлийн лавлагаа эсхүл оршин суугаа хаягийн тодорхойлтын аль нэгийг авах, лавлагаа авах үед өөрт тулгарсан асуудлаа ярилцана уу.
3. Төрийн үйлчилгээ авахын тулд иргэний үүргээ биелүүлж татвар төлөх нь өөртөө болон нийгмийн өмнө хүлээж буй үүрэг болох тухай ярилцаж “Иргэн ба төрийн үйлчилгээний харилцан хамаарал”-ыг дүрсэлсэн зураглал хийнэ үү.

## 5.5. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

**Өөрийгөө сориорой.**

1. МоАХ-ны анхны цуглаан хэзээ болсон бэ?
   А.1989.12.01 Б.1989.12.20 В.1989.12.10 Г.1989.12.29
2. Ардчилсан нийгэмд бүх иргэдэд адил тэнцүү боломж олгодог зарчим аль нь вэ?
   А. Нээлттэй байх зарчим Б. Шударга байх
   В. Хууль дээдлэх Г. Цөөнхийг хүндэтгэх зарчим
3. Манай улсад хууль тогтоох эрх мэдлийг ямар байгууллага хэрэгжүүлдэг вэ?
   А. Улсын Дээд шүүх Б. Монгол Улсын Ерөнхийлөгч
   В. МУ-ын Засгийн газар Г. Улсын Их Хурал
4. Дараах ойлголтуудаас аль нь хүний эрхийн зарчимд үл хамаарах вэ?
   А. Тэгш байх Б. Ардчилсан байх
   В. Үүрэг хариуцлага хүлээх Г. Түгээмэл байх
5. Гүйцэтгэх эрх мэдлийн байгууллагын гаргадаг эрх зүйн акт аль нь вэ?
   А.Тушаал, дүрэм Б. Хууль
   В.Тогтоол, захирамж Г. Зарлиг

**Эргэцүүлэн хэлэлцээрэй.**

**1. Монгол улсын иргэний үндсэн ба журамт үүргийг ангилан бичээрэй.**

| Монгол улсын иргэний үүрэг | Үндсэн үүрэг | Журамт үүрэг |
|---|---|---|
| 1. Хуулийг дээдлэн хүндэтгэх,сахин биелүүлэх<br>2. Хөдөлмөрлөх<br>3. Байгаль орчноо хамгаалах<br>4. Албан татвар төлөх<br>5. Эрүүл мэндээ хамгаалах<br>6. Эх орноо хамгаалах,цэргийн алба хаах<br>7. Хүний нэр төр,алдар хүнд,эрх,хууль ёсны ашиг сонирхлыг хүндэтгэх<br>8. Үр хүүхдээ өсгөн хүмүүжүүлэх | ..........<br>..........<br>..........<br>.......... | ..........<br>..........<br>..........<br>.......... |

**2. Дараах нөхцөлүүдийг уншаад ардчиллын үнэт зүйлстэй нийцэж буй эсэх талаар эргэцүүлж, үндэслэл гарган ярилцаарай.**

а) Тэтгэврийн насны хөгшчүүд тэтгэвэр нэмэхийг шаардав.
б) Барилгын нэгэн компаний ажилчид хөдөлмөрийн аюулгүй байдлыг хангах шаардлага тавьж ажил хаяв.
в) Ерөнхий сайд тухайн жилд хийсэн ажлаа УИХ-д тайлагнадаг.
г) Ажил хөдөлмөр эрхэлдэг хүмүүс татвар төлдөг.
д) Парламентын хуралдааны талаар зурагт радиогоор тогтмол мэдээлдэг ба зарим зурагт шууд дамжуулдаг
е) Хотын утааны эсрэг аав ээжүүдийн холбоо байгуулагдлаа.

**3. Хүснэгтийг нөхнө үү.**

| Ардчиллын хэлбэр | Ижил тал | Ялгаатай тал | Жишээ |
|---|---|---|---|
| Шууд ардчилал | | | |
| Төлөөллийн ардчилал | | | |

**4. Багаар ажиллаарай.**

1. “Боловсролын салбарт тулгамдаж буй асуудал” төсөлт ажил багаар гүйцэтгээрэй.

Аргачлал:

- Боловсролын салбарт тулгамдаж байгаа асуудлын талаар ярилцаж, жагсаалт гаргана.
- Тулгамдсан асуудлаа эрэмбэлж, хамгийн чухал нэн даруй шийдвэрлэх нэг асуудлыг багаараа сонгох.
- Сонгож авсан асуудлын талаар төр засаг хийж буй, цаашид хийх ажил иргэдийн санал авах.
- Тухайн асуудлыг шийдвэрлэх боломжийн талаар баг бүр судалж, тохиромжтой шийдлийг боловсруулах.
- Баг бүр хийсэн ажлаа тайлагнах.



БҮЛЭГ 6

# ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦАА

## Суралцахуйн зорилт

**1. Монгол улс олон улсын харилцаа (ОУХ)-ны оролцогч**

а. Жишээ, тохиолдол, эхийг шинжлэн, Монгол улс олон улсын харилцааны оролцогч болохыг нотлох

б. Орон нутгийн төрийн болон төрийн бус байгууллага олон улсын харилцааны оролцогч болохыг жишээ, тохиолдол шинжилж, тайлбарлах

в. Иргэн бүр улсаа төлөөлдөг гэдгийг жишээгээр тайлбарлах

**2. Монгол улсын олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх оролцоо**

а. Эх сурвалжуудыг шинжлэн судалж, Монгол улсын хөрш улсуудтайгаа харилцах гадаад бодлогын онцлогийг тодорхойлох

б. Монгол улсын олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх оролцоо, түүний хэлбэр, чиглэлийг тодорхойлох үзүүлэлтүүдийг томьёолох

в. Эх сурвалжийг судлан, олон улсын нийтийн эрх ашгийг хүндэтгэн үзэх талаар өөрийн хандлагаа илэрхийлэх

**3. Монгол улсын улс төр, эдийн засгийн гадаад харилцааны хэлбэр**

а. Монгол Улсын улс төр, эдийн засгийн гадаад харилцааны агуулга, чиглэл, хэлбэрийг жишээгээр тайлбарлаж, үнэлэлт өгөх

б. Монгол улсын эдийн засгийн гадаад харилцааны зорилго, чиглэлийг бодит жишээ, статистик мэдээллийг ашиглан тодорхойлох

## Тулгуур ойлголт

- Олон улсын харилцаа
- Монгол Улс ОУХ-ны үндсэн оролцогч
- Орон нутгийн төрийн байгууллага, төрийн бус байгууллага-ОУХ-ны оролцогч
- Иргэн оролцогч
- Монгол улс ба хөрш улсуудын харилцаа
- Олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх Монгол улсын оролцоо
- Монгол улсын улс төрийн гадаад харилцаа
- Монгол улсын эдийн засгийн гадаад харилцаа

## 6.1. МОНГОЛ УЛС ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦААНЫ ҮНДСЭН ОРОЛЦОГЧ БОЛОХ НЬ

Олон улсын харилцаа бүлгийг X ангиас эхлэн шинээр судалж байна. Бүлгийг өмнө судалсан бүлгүүдийн нийгмийн судалгааны арга, нийгмийн бүтэц, соёл, эдийн засаг, улс төрийн бодлого, эрх зүйн хэм хэмжээ зэрэг сэдвүүдтэй холбон судална.

ДААЛГАВАР 1

### Эхийг шинжлээрэй

**Монгол цэргийн чадвар цэнхэр дуулгатнуудад үлгэр жишээ болж байна**

Зураг 6.1.



НҮБ-ын энхийг сахиулах үйл ажиллагаанд үүрэг гүйцэтгэж байгаа Монгол Улсын Зэвсэгт хүчний VI ээлжийн мотобуудлагын батальоны бие бүрэлдэхүүнийг НҮБ-ын “Энхийн төлөө” медалиар шагналаа. Тус батальон НҮБ-ын мандатаар хүлээсэн үндсэн болон бусад үүрэг болох цэргийн бааз, дотоодын дүрвэгсдийн хуарангийн харуул, хамгаалалт, аюулгүй байдлыг хангах, цувааны хамгаалалт, бүх төрлийн эргүүлийн үүргийг амжилттай биелүүлэн, өмнөх ээлжүүдийн нөр их хүч хөдөлмөр, хичээл зүтгэлийн үр дүнд олж авсан нэр алдар, ололт амжилтыг улам бататгаж, 9 сарын хугацааг үдээд байна.

НҮБ-ын Ерөнхий нарийн бичгийн даргын тусгай төлөөлөгч ноён Дэвид Шийрэр хэлсэн үгэндээ “Та бүхний хөлс хүч, эр зоригийг үнэлэн өгч буй энэхүү медалийг биечлэн Бентью хотод ирж гардуулж өгөхийг хүссэн юм. Монгол Улсаас энхийг сахиулах ажиллагаанд нийт 859 цэргийн алба хаагч үүрэг гүйцэтгэж байгаагаас 850 нь батальоны бүрэлдэхүүнд байна. Монгол Улсын Зэвсэгт хүчин энхийг сахиулах ажиллагаанд үүрэг гүйцэтгэж байгаа эмэгтэйчүүдийнхээ оролцоог жил бүр нэмэгдүүлж байгаа нь сайшаалтай. Орон нутгийн иргэдтэй харилцах, найрсаг харилцааг бий болгоход эмэгтэйчүүдийн үүрэг, оролцоо их гэдгийг жагсаалд зогсож буй 41 эмэгтэй цэнхэр дуулгатан цэргүүд харуулж байна. Та бүхний үүргийн гүйцэтгэл нь энхийг сахиулах ажиллагааны бусад бүрэлдэхүүн болон цэргийн багуудад гайхалтай жишээ болж байгааг хэлэх нь зүйтэй” хэмээн онцлон тэмдэглэв.

*Эх сурвалж: Дэвид Шийрэр: Монгол цэргийн чадвар цэнхэр дуулгатнуудад үлгэр жишээ болж байна. www.mod.gov.mn*

1. Нэгдсэн Үндэсний Байгууллага (НҮБ) гэж юу вэ? Өөрсдийн мэдлэгт тулгуурлан ярилцаарай.
2. НҮБ-ын Энхийг сахиулах үйл ажиллагаанд Монгол улс ямар шаардлагын үүднээс оролцож байгаа вэ?
3. Дээрх эхэд өгүүлснээр Монгол улс олон улсын харилцаанд ямар байр суурь эзэлж, үүрэг гүйцэтгэж байна вэ?

Олон улсын харилцаа (ОУХ) гэдэг нь дэлхийн улс ба улс бус оролцогчид хоорондын олон талт харилцаа, тэдний гадаад бодлого, үйл ажиллагааг судалдаг нийгмийн шинжлэх ухааны салбар юм. ОУХ-ны үндсэн оролцогч нь бүрэн эрхт, тусгаар тогтносон улс байдаг. Бүрэн эрхт улс нь НҮБ-ын гишүүн болж олон улсын хэмжээнд улс хэмээн хүлээн зөвшөөрөгдөх ёстой. НҮБ-ын гишүүн улс хэмээн хүлээн зөвшөөрүүлэхийн тулд улс орнууд хүнд бэрх, амаргүй замыг туулсан байдаг.

Бүдүүвч 6.1. Олон улсын харилцааны оролцогчид




Манай улс дэлхийн бүх улстай төрийн байгууллын төлөөллөөрөө дамжуулан шууд харилцах, олон улсын үйл хэрэгт идэвхтэй оролцох нь олон улсын харилцааны үндсэн оролцогчийн эрх, үүрэг юм. Энэ нь Монгол Улсын улс төр, эдийн засаг, дипломат хийгээд зөөлөн хүчний бодлогын зорилго, үйл ажиллагаагаар тодорхойлогдоно. Улсууд үүрэг болон үйл ажиллагааны чиглэл, нөлөөгөөрөө эрх тэгш харилцаж, оролцож байдаг. Монгол улсын олон улсын харилцаанд оролцох үүрэг, үйл ажиллагааны чиглэл, нөлөөг хүснэгтээр харуулъя. Үүнд

Хүснэгт 6.1.

| | |
|---|---|
| ОУХ-нд оролцох үүрэг | Олон улсын улс төр, эрх зүй, эдийн засаг, соёлын зэрэг олон талт харилцаанд гадаад бодлогоороо дамжуулан оролцох үйл ажиллагааны цар хүрээ, нөлөөллөөр тодорхойлогдоно. |
| ОУХ-нд оролцох үйл ажиллагааны чиглэл | ОУХ-нд улс төр, эрх зүй, эдийн засаг, худалдаа, шинжлэх ухаан, хүмүүнлэгийн гэсэн үйл ажиллагааны чиглэлээр оролцдог. |
| ОУХ-нд оролцох нөлөө | Монгол улс бусад улсын улс төр, эдийн засаг, соёлын хүч чадавх, үйл ажиллагааг өөрийн боломжоор хянах, үнэлэх явдал юм. |

Жишээлбэл: Монгол Улс нь цөмийн зэвсэгтэй хоёр гүрний дунд оршдогийнхоо хувьд 1990 оноос өөрийн язгуур ашиг сонирхлыг шууд хөндөөгүй тохиолдолд хоёр хөршийхөө маргаанд үл оролцох, төвийг сахих, нутаг дэвсгэрээ бусад улс орон, түүний дотор хөрш орныхоо аюулгүй байдлын эсрэг ашиглуулахгүй байх чиг үүрэг бүхий гадаад бодлого баримталж байна. Тэрхүү бодлогынхоо хүрээнд Монгол Улс 1992 онд нутаг дэвсгэрээ цөмийн зэвсэггүй бүс болгон зарласан. Улмаар цөмийн зэвсгээс ангид бүсээ олон улсын хэмжээнд хүлээн зөвшөөрүүлж, хоёр хөршөө оролцуулан цөмийн зэвсэгтэй 5 гүрнээр (АНУ, ОХУ, БНХАУ, Франц, Англи) баталгаа гаргуулж чадсан юм. Ингэснээр Монгол улсын нутаг дэвсгэр цөмийн зэвсэг турших, тээвэрлэх, байршуулах, дамжин өнгөрүүлэх аюулаас хамгаалагдаж, улмаар бүс нутгийн аюулгүй байдалд нөлөө үзүүлэхүйц хэмжээний томоохон үйл хэрэг болсон юм.

Улс оролцогчийг Де-факто, Де-юре хоёр хэлбэрээр хүлээн зөвшөөрдөг. Де-факто гэдэг нь латин үг бөгөөд "бараг хууль ёсны" гэсэн утгатай. Олон улсын эрх зүйн ойлголтоор тухайн улсыг бүрэн бус хүлээн зөвшөөрсөн хэлбэр юм. Энэ хүлээн зөвшөөрөл нь тухайн улсад бүрэн итгэл хүлээлгэхгүй байгаагийн илрэл бөгөөд цаашид бүрэн хэмжээнд хүлээн зөвшөөрөхийн эхлэл байж болно. Тухайлбал, Монгол Улс бүрэн эрхт улсын хувьд олон улсын эрх зүйн хүрээнд де факто улс байх статусыг 1961 он хүртэл эдэлж байв. Де-юре гэдэг нь латинаар хууль ёсны гэсэн утгатай бөгөөд олон улсын эрх зүйн ойлголтоор тухайн улсыг бүрэн хүлээн зөвшөөрөх хэлбэр юм. 1961 онд НҮБ-ын гишүүнээр элссэн нь манай улс олон улсын хэмжээнд бүрэн хүлээн зөвшөөрөгдсөн бүрэн эрхт улс болж олон улсын харилцааны үндсэн оролцогч болсон юм.

Улс орон бүр аюулгүй байдлаа хангах чадвар, боломжоороо харилцан адилгүй байдаг. Олон улсын харилцааны улс оролцогчдыг дотор нь их гүрэн, дунд улс, буурай хөгжилтэй бага улс хэмээн ангилдаг.

Бүдүүвч 6.2.

Олон улсын харилцааны "улс" оролцогч

| Их гүрэн: | Дунд улс: | Бага улс: |
|---|---|---|
| Өөрийн аюулгүй байдлыг төдийгүй хөрш, холбоотон улсууд, бүс нутгийн аюулгүй байдлыг хангах хүчин чадалтай байдаг. | Өөрийн ойрын хүрээлэлдээ ялангуяа хөрш улсууд, бүс нутагтаа баттай нөлөөлдөг, голчлон тогтвортой эдийн засгийн хөгжилтэй улсууд байдаг. | Олон улсын харилцаанд нөлөө багатай ч өөрийн тусгаар тогтнол, газар нутгийн бүрэн бүтэн байдлыг хангах арга хэрэгсэлтэй байдаг. |

*Эх сурвалж: Г.Баасанхүү ба бусад., 2016.75-77 дахь тал*

Бага улсууд нь хөгжиж байгаа болон буурай эдийн засгийн хөгжилтэй, түүхий эд, гадаадын хөрөнгө оруулалт, зээл тусламжаас эдийн засаг нь ихээхэн хамааралтай, олон улсын харилцаанд эзлэх улс төрийн жин нөлөө багатай, өөрийгөө хамгаалах хангалтай цэрэг-зэвсэгт хүчингүй байдаг. Гэвч бага улсууд нь үл анзааргдах мэт боловч олон улсын харилцааны хамгийн чухал оролцогчид юм. Өөрөөр хэлбэл, бага улсууд нь хэдийгээр өөрийн гадаад бодлогын хүчин чадал бага ч дэлхийн улсуудын 2/3 энэ ангилалд багтдаг. Эдгээр бага улсуудгүйгээр олон улсын харилцаа өрнөхгүй. Даяаршлын үед бага улсуудын дэлхийн хамтын нийгэмлэг дэх байр суурь, үүрэг, ач холбогдол өсөн нэмэгдэж байгааг НҮБ-ын зүгээс цохон тэмдэглэсэн байдаг. Монгол улс нь сонгодог бага улс бөгөөд Орос, Хятад гэсэн хоёр их гүрний дунд оршдог, далайд гарцгүй, эх газрын байршилтай, түүхий эд, өргөн хэрэглээний бараа бүтээгдэхүүн нь хоёр хөршөөсөө ихээхэн хамааралтай, дэд бүтэц хөгжөөгүй, хүн ам цөөн, улс төрийн тогтвортой байдал бүрэн хангагдаагүй, эдийн засаг нь гадаадын хөрөнгө оруулалтаас ихээхэн хамааралтай зэрэг шалгуурууддаар тухайн ангилалд багтдаг.

**ОУХ-ны улс бус оролцогч гэдэгт:** Засгийн газрын оролцоо, дэмжлэггүйгээр улс үндэстэн дамнасан янз бүрийн оролцогчид, олон улсын байгууллага хоорондын харилцаа, хамтын ажиллагааг голчлон авч үздэг. Үндэстэн дамнасан корпораци (ҮДК) нь үйл ажиллагаагаараа олон улсын шинж чанартай, гадаадад хөрөнгөтэй үндэсний компани юм. Олон улсын төрийн бус байгууллагууд (ОУТББ) нь олон улсын засгийн газар хоорондын гэрээ хэлэлцээрээр үүсгэн байгуулагдаагүй ашгийн бус 2-оос дээш улсаас хандив авч, үйл ажиллагаа явуулдаг аливаа олон улсын байгууллагыг хэлнэ. Эдгээр нь голчлон хүмүүнлэгийн болон шашны чиглэлээр үйл ажиллагаа явуулдаг байгууллагууд түгээмэл байдаг.

## ДААЛГАВАР 2 Эхийг шинжлээрэй

| Эх: А | Эх: Б |
|---|---|
| Аравдугаар зүйл<br>1. Монгол Улс олон улсын эрх зүйн нийтээр хүлээн зөвшөөрсөн хэм хэмжээ, зарчмыг баримталж энхийг эрхэмлэсэн гадаад бодлого явуулна.<br>*(Монгол улсын Үндсэн хууль, УБ., 2005)* | 1. Монгол Улсын гадаад бодлогын зорилго нь дэлхийн улсуудтай найрсаг харилцаатай байж, улс төр, эдийн засгийн болон бусад салбарын харилцаа, хамтын ажиллагааг хөгжүүлэх, олон улсын хамтын нийгэмлэгт байр суурийа бэхжүүлэх, хөгжил дэвшлийг хурдасгах замаар улсынхаа тусгаар тогтнол, бүрэн эрхт байдлыг бататгах явдал мөн.<br>*(Монгол улсын гадаад бодлогын үзэл баримтлал, 2011)* |

1. Монгол Улсын гадаад бодлогын үндсэн зарчим олон улсын байдалтай хэрхэн холбогдож байна вэ?
2. Монгол Улсын гадаад бодлого, зарчмыг ямар баримт бичгүүдэд тусгасан байдаг вэ?
3. Улс орнууд гадаад бодлого боловсруулах, батлан хэрэгжүүлэх ямар шаардлага тулгардаг вэ?
4. Монгол Улсын гадаад бодлого нь олон улсын харилцааны улс оролцогчийн байр суурьтай хэрхэн холбогдох вэ?

## ДААЛГАВАР 3 Гэртээ хийгээрэй

| Үзүүлэлтүүд | Их гүрний төлөөлөл ОХУ-ын талаарх мэдээлэл | Дунд улсын төлөөлөл БНСУ-ын талаарх мэдээлэл | Бага улсын төлөөлөл Монгол улсын талаарх мэдээлэл |
|---|---|---|---|
| Газар нутгийн хэмжээ (тал, км/мян) | 17 сая ам дөрвөлжин км | 100 мян ам дөрвөлжин км | 1.5 сая ам дөрвөлжин км |
| Хүн амын тоо (сая) | 144 | 51 | 3 |
| ДНБ-ний нийт хэмжээ (тэрбум $) | 1.2 | 1.4 | 11 мян |
| Зэвсэгт хүчний зардал (ДНБ-д эзлэх хувь) | 5.4 | 2.6 | 0.9 |
| Худалдааны нийт эргэлт (ДНБ-д эзлэх хувь) | 37 | 64 | 74 |

| ГХО-ын хэмжээ (сая $) | 33 | 11 | 94 мянга |
|---|---|---|---|
| Бичиг үсэгт тайлагдсан түвшин (насны бүлгээр) | 101 | 102 | 98 |
| Ядуурлын түвшин (хүн амд эзлэх хувь) | 13 | ... | 21 |

*Эх сурвалж: Дэлхийн банкны судалгаа https://data.worldbank.org/country 2016*

1. Их гүрэн, дунд, бага улсын гол шалгуур нь юу вэ?
2. Хүн амын тоо тухайн улсын эдийн засгийн хөгжилд хэрхэн нөлөөлж байна вэ?

## 6.2. ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦААНЫ УЛС БУС ОРОЛЦОГЧИД

ДААЛГАВАР 4

### Эхийг шинжлээрэй

**Зудын гамшиг Монголд**

Олон Улсын Улаан Загалмайн Хорооны ажлын хэсгийн дүгнэлт, төрийн ба холбогдох агентлагуудтай зөвшилцсөний дүнд Олон Улсын Улаан Загалмай, Улаан Хавирган Сар Нийгэмлэгүүдийн Холбооноос зудын гамшигт нэрвэгдсэн 17 аймгийн 115000 малчдыг гурил, хүүхдийн дулаан хувцас, том хүний гутлаар хангах зорилготой яаралтай тусламжийн уриалгыг олон улсад хандан гаргажээ. Монголын Улаан Загалмайн Нийгэмлэг нь (МУЗН) Улсын байнгын Онцгой Комиссын (УБОК) мэдээллээс үзэхэд 133000 өрхийн 665000 малчин 2009 оны ган зудын гамшигт нэрвэгджээ. 2002 оны 11 сард Олон Улсын Улаан Загалмай, Улаан Хавирган Сар Нийгэмлэгийн Холбооноос нөхцөл байдлыг газар дээр нь үнэлэх ажлыг зохион байгуулж Монгол улсад эмзэг байдлыг үүсгэж байгаа дараах гурван хүчин зүйлс байгааг тогтоожээ. Үүнд: нэгдүгээрт, байгаль, цаг агаараас хамааралтай бэлчээрийн мал аж ахуй, түүнээс хэт хараат улс орны эдийн засгийн байдал; хоёрдугаарт, 1999-2000 онд тохиолдсон цаг агаарын онцгой хүнд байдал (гал түймэр, зудын гамшиг); гуравдугаарт, нийгмийн социалист тогтолцооноос ардчилсан нийгэмд шилжих үйл явцын бэрхшээл гэж үзжээ.

*Эх сурвалж: Р.Самдандовж, Улаан Загалмайн нэр томъёоны тайлбар толь бичиг УБ., 2010, 43-44 дэх тал*

1. Олон улсын Улаан Загалмай нийгэмлэг гэж ямар байгууллага вэ?
2. МУЗН нь олон улсын харилцааны ямар оролцогч болох вэ?
3. Улс бус оролцогчийн зорилго, үйл ажиллагаа, үүргийг МУЗН-ийн жишээ дээр тулгуурлан тодорхойлоорой.

Монголын орон нутгийн удирдлага аймаг, сумдын Засаг дарга, Иргэдийн Төлөөлөгчдийн хурлын (ИТХ) зүгээс хил залгаа орших ОХУ-ын Буриад, Тува, БНХАУ-ын ӨМӨЗО зэргийн хил залгаа бүс нутгийн хот, орон нутгийн байгууллагуудтай хамтран нутгаа хөгжүүлэх зорилгоор хамтын ажиллагаа, түншлэлийн гэрээ, хэлэлцээр байгуулах, төсөл хэрэгжүүлэх, худалдаа хийх, аялал жуулчлал солилцох замаар аймаг, сумдын төрийн болон төрийн бус

байгууллага, иргэдтэй хамтарч ажилладаг. Харин энэ талаар орон нутгийн төрийн байгууллагын шугамаар ГХЯ-нд мэдээлж, зөвшөөрөл авч, Монгол Улсын хууль тогтоомжийг мөрдөж ажиллах нь чухал юм. Аймаг, нийслэл, сум, дүүрэг, баг, хорооны Засаг дарга бол орон нутгийн захиргааны удирдлагын, харин аймаг, нийслэл, сум, дүүргийн ИТХ болон баг, хорооны, нийтийн хурал нь нутгийн өөрөө удирдах ёсны буюу төрийн удирдлагын чиг үүргийг тус тус хэрэгжүүлдэг тухай өмнөх ангиудад судалснаа эргэцүүлэн бодоорой. Засаг дарга болон иргэдийн төлөөлөгчдийн хурал нь нутагтаа ажиллаж буй гадаадын байгууллага, аж ахуйн нэгж, хувь хүнд үйлдвэрлэл, үйлчилгээ эрхлэх, эдгээр асуудлаар гадаадын байгууллага, хүмүүстэй хамтран ажиллахад нь бодлого, шийдвэрээр үйлчилдэг зэрэг үүрэг, үйл ажиллагаагаараа олон улсын харилцааны оролцогч болдог.

Хөдөө, орон нутгийн хүмүүнлэгийн болон байгаль орчныг хамгаалах, малчдын эрүүл мэнд, боловсролыг дэмжих чиглэлээр үйл ажиллагаа явуулдаг ТББ-ууд үйл ажиллагааны хүрээгээ өргөжүүлэх, үйлчилгээгээ хүртээмжтэй болгох зорилгоор Дэлхийн банк, Азийн хөгжлийн банк зэрэг олон улсын санхүүгийн байгууллагаас техникийн туслалцаа хүсч, дэмжлэг авдаг. Эдгээр олон улсын байгууллагуудын гол зорилго нь хөдөө орон нутагт ажлын байр нэмэгдүүлэх замаар ядуурлыг бууруулахад түлхүү анхаарч иргэдийн сайн сайхны төлөө чиглэсэн аливаа үйл ажиллагааг дэмждэг. Эдгээр нь орон нутгийн ТББ-ууд, тухайлбал, МУЗН-ийн аймаг, нийслэл, сумдын салбар хороод олон улсын харилцаанд оролцож буй нэг хэлбэр юм.

Төрийн бус байгууллага нь төр, засгийн оролцоогүйгээр сайн дурын үндсэн дээр иргэдийн санаачилсан үйл хэрэг өргөжиж улс, үндэстэн дамнасан төрөл бүрийн байгуулага-олон улсын байгууллага хоорондын харилцаа, хамтын ажиллагаанд тодорхой үүрэг, чиглэлээр оролцож, нөлөө үзүүлдгээрээ олон улсын харилцааны оролцогч болдог.

**ДААЛГАВАР 5**

## Эхийг шинжлээрэй

### Гаалийн үйл ажиллагааны зорилго, бүтэц

Гаалийн үйл ажиллагааны зорилго нь эдийн засгийн, зохицуулалтын болон эрх зүйн хамгаалалтын гэсэн 3 төрөл байна. Эдийн засгийн зорилго нь гаалийн татвар, хураамжийг авч төрийн төсвийн орлогыг бүрдүүлэх явдал юм. Хилээр бараа, гаалийн тээврийн хэрэгсэл нэвтрүүлэхэд татвар тогтоох, оруулах, гаргах харилцааг гаалийн үйл ажиллагааны зохицуулалтын зорилгоор хэрэгжүүлдэг. Эрх зүйн хамгаалалтын зорилго нь Монгол улсын тусгаар тогтнол, аюулгүй байдал, нийгмийн дэг журам, хүн амын эрүүл орчин, хүнсний аюулгүй байдлыг хангах, нийгэм, соёлын үнэт зүйлийг хамгаалах, хар тамхи, мансууруулах бодисыг хилээр нэвтрүүлэхгүй байх эрх зүйн орчин бүрдүүлэхэд оршино.

*Эх сурвалж: Ж.Жавзандулам, Ж.Батсуурь. Гаалийн эрх зүй УБ, 2005, 2 дахь тал*

1. Гаалийн байгууллагын үйл ажиллагаа олон улсын харилцаатай хэрхэн холбогдох вэ?
2. Гаалийн байгууллагуудыг нэгтгэсэн олон улсын ямар байгууллага байдаг вэ?
3. Монгол улсын гадаад бодлогыг хэрэгжүүлэхэд гаалийн байгууллага ямар чиг үүрэг, оролцоотой байна вэ?

ДААЛГАВАР 7

### Гэртээ хийгээрэй

1. Энэхүү нэгдмэл загвар-бүдүүвчийг жишээгээр тайлбарлан бичээрэй.




2. Та нарын амьдардаг орон нутаг (аймаг, хот, дүүрэг, сум)-т олон улсын харилцаанд идэвхтэй оролцдог тодорхой үүрэг, байр сууриуд бүхий ямар байгууллага байдгийг сурвалжлан олж, тэдний олон улсын харилцаан дахь оролцооны талаар мэдээлэл бэлтгэж ангийнхандаа танилцуулаарай.

## 6.3. ИРГЭН ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦААНЫ ОРОЛЦОГЧ БОЛОХ НЬ

ДААЛГАВАР 8

### Эхийг шинжлээрэй

| Эх: А | Эх: Б |
|---|---|
| Монгол Улсын гавьяат тамирчин М.Бундмаа, ОУХМ Б.Батгэрэл нар Хонгконгийн шигшээ багийн урилгаар тус хотод ажиллажээ. Хонгконгчуудын хувьд жүдо бөхийн төрлөөр тивийн аварга шалгаруулах тэмцээнээс медаль хүртэж байгаагүй бөгөөд эх орондоо болох энэ удаагийн Ази тивийн АШТ-ээс анхны медалиа хүртэх зорилт тавьж манай жүдочдыг ийнхүү шигшээ багтаа урьсан. 2014 онд ОУХМ Г.Отгонцэцэг Казахстан улсын шигшээ багт анх удаа уригдаж, тус улсын нэрийн өмнөөс 2016 онд Риогийн олимпийн наадамд оролцож хүрэл медаль хүртсэн. Гурван жүдоч Азербайжан улсын эмэгтэй шигшээ багт уригдаж, тус улсыг зорьсон. Монголын шилдэг жүдоч, гавьяат тамирчин С.Мияарагчаа Вашингтон хотын “Sport Judo” клубт багшлахаар болсон тухайгаа фэйсбүүк хуудаснаа бичжээ. Ийнхүү монгол жүдочид хилийн чанадад жүдо бөхийн ур чадвараа үнэлүүлж, тамирчин, дасгалжуулагчаар уригдах болсон нь бахархууштай юм. *Эх сурвалж: http://www.montsame.mn/read/55296* | НҮБ-ын энх тайвны элч, охидын боловсролын төлөө тэмцэгч Малала Юсуфзай охин 11 настайгаасаа интернэтэд блог хөтөлж эхэлжээ. Тэрбээр "Талибан" хөдөлгөөний босогчид 2007-2009 оны хооронд Сват хөндийг хяналтдаа авсан үедээ хүний амийг хэрхэн хөнөөж, цаазалж байсан тухай бичдэг байжээ. Гэвч талибуудын үйлдсэн гэмт хэргүүдийг зоригтойгоор илчилж, Пакистаны хүүхдүүдийн эрхийн төлөө хийсэн тэмцэл нь түүний аминд хүрэх шахсан юм. Террористууд Малала охиныг хөнөөхийг оролдож, түүний сууж явсан сургуулийн автобус руу гал нээсэн. Малала толгой, хүзүүндээ шархадсан ч азаар амь үлдэж Их Британи руу дүрвэсэн бөгөөд тэр цагаас хойш тэмцлээ улам эрчимжүүлжээ. Их Британид дүрвэн ирснийхээ дараа 17 настайдаа Нобелийн Энх тайвны шагнал хүртсэн юм. Тэрээр Оксфордын их сургуульд улс төр, гүн ухаан, эдийн засгийн чиглэлээр суралцахаар болжээ. *Эх сурвалж: http://news.gogo.mn/r/213277* |

1. Бундмаа, Малала нар олон улсын харилцаанд хэрхэн оролцож байна вэ?
2. Та нар Монгол улсын иргэний хувьд гадаадад улсаа хэрхэн төлөөлж болох вэ?

Олон улсын харилцаанд оролцогчдыг үйл ажиллагааны хамрах хүрээ, түвшингээр нь үндэсний, бүс нутгийн, дэлхийн хэмээн ангилдаг. Улс хооронд зорчиж, үйл ажиллагаа явуулж буй иргэд, аж ахуйн нэгж, байгууллагыг үндэсний хэмжээний бичил оролцогчид гэж үзнэ.

Улс оршин тогтнохын үндэс ард түмэн байдаг. Иргэний үнэмлэх бол Монгол улсын иргэн болохыг баталгаажуулж буй албан ёсны баримт бичиг юм. Гадаад паспорт бол гадаадад зорчихдоо Монгол улсаа төлөөлж буй иргэн болохыг илэрхийлж буй хэрэг юм. Улс хоорондын харилцан хамаарал улам бүр идэвхижснээр МУ-ын иргэд гадаадад сурах, ажиллах, аялах, худалдаа арилжаа хийх, бизнес эрхлэх зэргээр АНУ, БНСУ зэрэг улсуудад илүү суурьшиж байна. Тэдгээр иргэд нь МУ-ын иргэний харьяат боловч амьдрах орчноо сайн дураараа сонгож буй нь Үндсэн хуульд заасан эрхээ эдэлж буй явдал юм.

Олон улсын харилцаанд иргэд хоорондын харилцааг олон улсын иргэний эрх зүй зохицуулдаг. Иргэд хоорондын харилцаанд өмчлөх, өвлөх, гэр бүл, хөдөлмөрийн харилцаа илүү зонхилдог байна. Тиймээс гадаад худалдааны гэрээ, гадаадын иргэдийн зохиогчийн ба бүтээгчийн эрх, өмч хөрөнгийн өвлөл, гэр бүл, хөдөлмөрийн харилцаа зэргийг иргэний эрх зүйгээр голчлон зохицуулдаг.

Монгол улсын иргэд дэлхийн улс орнуудын алинд нь ч зорчих, сурах, амьдрах эрхтэй болсон. Тиймээс Монгол хүний аюулгүй байдал, иргэний үндсэн эрхийг хамгаалах асуудал улс хоорондын харилцаанд нэн чухалд тооцогддог. Монгол Улсын хилийн чанадад байгаа иргэн, хуулийн этгээдийн хууль ёсны эрх, эрх ашгийг хамгаалах нь төрийн бодлогын гол зорилгын нэг юм.

**ДААЛГАВАР 9**

## Эхийг шинжлээрэй

**Ялтан шилжүүлэх**

“Ялтан шилжүүлэх тухай Монгол Улс, Бүгд Найрамдах Казахстан Улс хоорондын гэрээ”-ний төслийг хэлэлцэн дэмжээд УИХ-ын Байнгын хороотой зөвшилцөж, Ерөнхий сайдын захирамжийг баталлаа. Бүгд Найрамдах Казахстан Улсад Монгол Улсын 1000 орчим иргэн байнга оршин сууж, жилд дунджаар 6000 гаруй иргэн зорчиж байна. Одоогийн байдлаар Бүгд Найрамдах Казахстан Улсад шүүхээр ял шийтгүүлэн хорих ял эдэлж буй Монгол Улсын 3 иргэн байна. Ялтан шилжүүлэх тухай гэрээ байгуулснаар эх орондоо ял эдлэхийг хүссэн хоёр улсын иргэдийг шилжүүлэх ажиллагааг тодорхой журмын дагуу цаг алдалгүй гүйцэтгэх эрх зүйн орчин бүрдэх юм.

*Эх сурвалж: http://www.ikon.mn/n/eqj*

1. Эхэд дурдсан тохиолдолд төрийн зүгээс ямар үйлчилгээ үзүүлж болох вэ?
2. Ялтан шилжүүлэх асуудлыг өөрөөр хэрхэн шийдвэрлэж болох вэ?

ДААЛГАВАР 10

## Эх сурвалжтай ажиллаарай

| Гадаадад байгаа иргэдийн эрх ашгийг хамгаалах бодлогоос: |
|---|
| - Монгол Улсаас гадаад улсад суугаа бүрэн эрхт төлөөлөгчийн газар өөрийн иргэн, хуулийн этгээдийн эрх, хууль ёсны эрх ашгийг үндэсний болон тухайн улсын хууль тогтоомж, олон улсын гэрээний хүрээнд хамгаалах |
| - Монгол Улсаас гадаад улсад суугаа бүрэн эрхт төлөөлөгчийн газар өөрийн суугаа болон хавсран суугаа улсад амьдарч, ажиллаж, суралцаж байгаа иргэдийнхээ бүртгэл, судалгааг хөтөлж, тэдэнд шаардлагатай үед туслалцаа, дэмжлэг үзүүлэх |
| - Гадаадад зорчиж байгаа иргэдийг хар тамхи, хүний наймаа зэрэг ноцтой гэмт хэрэгт өртөхөөс сэрэмжлүүлэх, ийм төрлийн хэрэгт холбогдож хохирогсдын эрхийг хамгаалах чиглэлээр тухайн улсын болон олон улсын холбогдох байгууллагатай хамтран ажиллах |
| - Гадаадад байгаа иргэддээ тэдний хууль ёсны эрх, эрх чөлөө, үүрэг, хариуцлагын талаарх шаардлагатай бусад мэдээлэл, зөвлөгөө өгч байх |
| - Гадаадад буй иргэдийн үүсгэл санаачилгын байгууллага, холбоодын үйл ажиллагааг дэмжиж ажиллах |

*Эх сурвалж: МУ-ын гадаад бодлогын үзэл баримтлал., 2011 он 6-р зүйлээс*

1. Монгол улсын Засгийн газар гадаад байгаа иргэдийнхээ эрх ашгийг хамгаалах үндсэн зорилго нь юу вэ?
2. Иргэн та гадаадад зорчихдоо төрийн үйлчилгээг хаанаас, хэрхэн авах вэ?

**Гэртээ:** 1. Олон улсын харилцааны оролцогчдын үүрэг, үйл ажиллагааг харьцуулан ярилцаад дараах хүснэгтийг нөхөж бичээрэй.

| № | “улс” ба “улс бус” оролцогчид | Үүрэг | Жишээ |
|---|---|---|---|
| 1 | Иргэн | | |
| 2 | Төр | | |
| 3 | Төрийн байгууллага | | |
| 4 | Аж ахуйн нэгж (ААН) | | |
| 5 | Төрийн бус байгууллага (ТББ) | | |

2. “Олон улсын харилцаан дахь улс бус оролцогчдын үүргийн өөрчлөлт” сэдвээр бичил хэлэлцүүлэг өрнүүлээрэй.

## 6.4. МОНГОЛ УЛС ХӨРШ УЛСУУДТАЙГАА ХАРИЛЦАХ НЬ

ДААЛГАВАР 11

### Эхийг шинжлээрэй

**Монгол улсын гадаад орчин ба хөршүүд**

Зураг 6.2




Монгол улс 3 сая гаруй хүн амтай, хоёр их гүрний хооронд оршдог. Монгол Улсын аюулгүй байдал, хөгжил цэцэглэлт хөрш хоёр оронтой тогтоосон хоёр талын харилцаа, эдгээр хоёр орны хоорондын харилцааны байдлаас шууд хамааралтай.

1990 оноос хойш өнгөрсөн хугацаанд Монгол Улс ОХУ, БНХАУ-тай хөршийн, найрсаг, харилцаа, хамтын ажиллагааг хөгжүүлэх зорилт тавьсаар эдүгээ Монгол Улс хоёр хөрштэйгөө улс төр, эдийн засаг, соёл, боловсролын зэрэг бүхий л салбарт амжилттай хамтран ажиллаж байна. Гадаад бодлогын шинэчлэлийн дүнд Монгол Улс хоёр хөрштэй харилцаагаа иж бүрэн түншлэлийн түвшинд хүргэж, өргөн хүрээтэй харилцаа, хамтын ажиллагаа хөгжүүлэхээр тохиролцож, албан ёсны баримт бичгүүдэд тусгасан.

*Эх сурвалж: Монголын нийгмийн өөрчлөлт, УБ., 2008, 475 дахь тал*

1. Хөрш орнууд гэж ямар орнуудыг хэлдэг вэ? Хөрш орнууд гэж хэлэгдэхийн гол шалгуур нь юу вэ?
2. Манай улсын байршлын онцлог, давуу, сул талыг тодорхойлоорой.

| № | Давуу тал | Сул тал |
|---|---|---|
| 1 | | |
| 2 | | |
| ... | | |

ДААЛГАВАР 12

### Мэдээллийг шинжлээрэй

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Монгол улсаас ОХУ-д суралцагчдын тоо (2015-2016 онд) | 350 | МОНГОЛ УЛС | Монгол улсаас БНХАУ-д суралцагчдын тоо (2015-2016 онд) | 200 |
| ОХУ-аас Монголд суралцагчдын тоо (2015-2016 онд) | 182 | | БНХАУ-аас Монголд суралцагчдын тоо | 969 |
| Монгол дахь орос иргэдийн тоо | 477 | | Монгол дахь хятад иргэдийн тоо | 2045 |
| Хилийн нийт уртын хэмжээ | 3543 км | | Хилийн нийт уртын хэмжээ | 4709 км |

1. Манай хоёр хөршийн хоорондын харилцаа сайжирч байгаа нь Монгол улсын гадаад харилцаанд хэрхэн нөлөөлөх талаар үзэл бодлоо илэрхийлээрэй.
2. Хоёр хөрштэй харилцах харилцаанд анхаарах асуудал, хэтийн төлвийг сурагч та хэрхэн үзэж байна вэ?
3. 1990 оноос өмнө дээрх үзүүлэлтүүд ямар байсан талаар саналаа солилцоорой.

**Хөрш орон:** Тухайн улс үндэстэнтэй шууд хил залган оршдог, тэр улсын дотоод, гадаад бодлого, үйл ажиллагааны чиглэлийг тодорхойлоход үлэмж нөлөө үзүүлдэг улс орнуудыг хөрш гэдэг. “Мөнхийн дайсан гэж байхгүй, мөнхийн хөрш байдаг” хэмээн XX зууны шилдэг улстөрч У.Черчилль хэлсэн байдаг. Манайх хоёр том хөрштэйгөө тэнцвэртэй харилцах бодлого баримталдаг. Тэнцвэртэй харилцана гэдэг бол Монголын улс төрийн гадаад бодлогын үндсэн зарчим юм. Тэнцвэртэй байх гэдэг нь Монгол Улсад хоёр хөршийн зүгээс үзүүлэх харилцааны эерэг сөрөг нөлөөг нэг талд нь хэт хэлбийлгэхгүй, тэнцвэрт байдлыг хангах гэсэн агуулгаар ойлгох нь чухал юм.

Монгол улс хоёр хөрштэйгөө стратегийн түншлэлийн харилцаа байгуулсан. Энэ нь улс орнуудын тусгаар тогтнол, нутаг дэвсгэрийн бүрэн бүтэн байдал, дотоод хэрэгт үл оролцох, тэгш эрхтэй, харилцан ашигтай, хөгжлийн нийтлэг эрх ашиг, сонирхлыг тэргүүн зэрэгт тавих, улс бүрийн ялгаатай соёл иргэншил, амьдралын хэв маягийг ойлгон хүндэтгэх, зөвшлийн үндсэн дээр шийдвэр гаргах үйл ажиллагаа юм.

Бүдүүвч 6.2




**ОХУ-тай харилцах харилцааны үндэс:** 1993 онд Монгол Улсын Ерөнхийлөгч П. Очирбатын ОХУ-д хийсэн төрийн айлчлалын үеэр Монгол, Оросын хооронд байгуулсан “Найрсаг харилцаа, хамтын ажиллагааны тухай гэрээ”, ОХУ-ын Ерөнхийлөгч В.В.Путин 2000 оны арван нэгдүгээр сард Монгол Улсад айлчлах үеэр байгуулсан “Улаанбаатарын тунхаглал”, 2006 оны Монгол, Оросын Холбооны Улсын хамтын ажиллагааг хөгжүүлэх тухай Мосвагийн Тунхаглал, 2009 онд “Монгол Улс, Оросын Холбооны Улсын хооронд стратегийн түншлэл хөгжүүлэх тухай Тунхаглал” бол голлох баримт бичгүүд юм. Хоёр улсын харилцааны эрх зүйн үндэс болсон эдгээр тулгуур баримт бичиг нь хоорондоо нягт харилцан уялдаатай, харилцан ашигтай байсаар иржээ.

**Хятадтай харилцах харилцааны үндэс:** 1994 онд Монгол Улсын Ерөнхийлөгч

П.Очирбатын БНХАУ-д хийсэн төрийн айлчлалын үеэр Монгол, Хятадын хооронд байгуулсан “Найрсаг харилцаа, хамтын ажиллагааны тухай гэрээ”, Монгол Улс БНХАУ-тай 2011 онд стратегийн түншлэл, 2014 онд иж бүрэн стратегийн түншлэлийн харилцаа тогтоосон. Хоёр улс 2013 онд стратегийн түншлэлийн дунд хугацааны хөтөлбөрөө баталсан.

Монгол улс хөршүүдтэйгээ энхийг эрхэмлэсэн, найрсаг, олон талт харилцаа, хамтын ажиллагааг хөгжүүлсээр ирсэн нь манай ард түмний язгуур эрх ашигт нийцэж буй төдийгүй тохиолдох саад бэрхшээлийг даван туулж ирсэн баялаг өв уламжлал, туршлага ч бий.

ДААЛГАВАР 13

## Мэдээллийг шинжлээрэй

1. Монгол, ОХУ-ын болон Монгол, БНХАУ-ын харилцааны тулгуур баримт бичгүүдийг он цагийн дараалаар нь тэмдэглээрэй.

| № | Монгол улс -ОХУ-ын баримт бичгүүдийн нэр (он цагийн дараалаар) | Монгол улс -БНХАУ-ын баримт бичгүүдийн нэр (он цагийн дараалаар) |
|---|---|---|
| 1 | | |
| 2 | | |
| 3 | | |
| 4 | | |

ДААЛГАВАР 14

## Баримтыг шинжлээрэй

ОХУ, БНХАУ-тай хийж буй нийт импорт, экспортын хэмжээ (2014-2016)

*Эх сурвалж: www.1212mn*

| Улс орон | 2014 | | 2015 | | 2016 | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | Нийт импорт | Нийт экспорт | Нийт импорт | Нийт экспорт | Нийт импорт | Нийт экспорт |
| ОХУ | 1.549.318 | 61607 | 1.020.986 | 76.872 | 880.396 | 55.769 |
| БНХАУ | 1.767.916 | 5.073.399 | 1.389.941 | 3.910.121 | 1.060.919 | 3.901.620 |

1. Манай улсын хоёр хөрштэйгөө хийж буй нийт экспорт, импортын хэмжээнд ямар ялгаа ажиглагдаж байна вэ? Үүнд юу нөлөөлж байна вэ?
2. Хоёр хөрштэй хийж буй нийт экспорт, импортын хэмжээнд ямар динамик өөрчлөлт ажиглагдаж байна вэ?
3. Манай улс хоёр хөрштэйгөө тэнцвэртэй харилцах талаар ямар асуудал дэвшигдэж байна вэ?
4. Тухайн асуудлыг хэрхэн шийдвэрлэх арга замыг тодорхойлж, танилцуулна уу.

## 6.5. МОНГОЛ УЛС БА ОЛОН УЛСЫН ХАМТЫН НИЙГЭМЛЭГ

ДААЛГАВАР 15

### Эхийг шинжлээрэй

**Монгол улс ба Нэгдсэн Үндэсний Байгууллага**

Олон улсын засгийн газар хоорондын хамгийн түгээмэл, нээлттэй, улс хоорондын харилцаа, хамтын ажиллагааны хамгийн олон салбар чиглэлийг хамардаг байгууллага бол Нэгдсэн Үндэстний Байгууллага (НҮБ) юм. АНУ-ын Сан Франциско хотноо анх 51 улсын оролцоотойгоор 1945 оны 10 дугаар сарын 24-нд үүсгэсэн энэхүү байгууллагад эдүгээ түүний Дүрмийг хүлээн зөвшөөрч, баримталж ажиллахаа илэрхийлсэн дэлхийн 193 улс гишүүнээр нэгдэж орсон. НҮБ нь олон улсын энх тайван, аюулгүй байдлыг сахин хамгаалах, улс гүрнүүдийн хооронд эрх тэгш, өөртөө засан тохинох зарчмыг хүндэтгэн найрсаг харилцааг хөгжүүлэх, нийгэм, эдийн засаг, соёл, хүмүүнлэгийн шинж чанартай олон улсын асуудлыг шийдвэрлэх, арьсны өнгө, хүйс, хэл, шашин шүтлэгийг үл харгалзан хүний үндсэн эрх, эрх чөлөөг хүндэтгэх явдлыг хөхиүлэн дэмжих талаар улс орнуудын хамтын ажиллагааг уялдуулан зохицуулах үндсэн зорилгыг өмнөө тавьдаг.

НҮБ нь түүний үндсэн болон туслах байгууллагуудын үйл ажиллагааны хөтөлбөр, сангууд, төрөлжсөн болон онцлог статустай бусад олон байгууллагаас бүрддэг. Эдгээр нь НҮБ-ын Ерөнхий Ассамблей, Аюулгүйн Зөвлөл, Эдийн засаг, нийгмийн зөвлөлд ажлаа илтгэдэг, өөрсдийн төсөв, удирдах зөвлөл, үйл ажиллагааны дүрэм заавартай. Эдгээр байгууллага нийгэм, эдийн засгийн бараг бүхий л салбарт техникийн болон бусад хэлбэрийн тусламжийн төсөл, хөтөлбөр хэрэгжүүлдэг юм.

*Эх сурвалж: Монгол улс ба Нэгдсэн Үндэстний Байгууллага*
*Өглөөний сонин/2014 оны 10 сарын 23*

1. НҮБ олон улсын харилцаанд хэрхэн оролцдог, ямар нөлөөтэй байгууллага вэ?
2. Манай улс НҮБ-д элссэн нь ямар ач холбогдолтой болсон бэ?
3. Монгол улс ба НҮБ-ын хамтын ажиллагааны гол хэлбэр, үндсэн чиглэлүүдийг тодорхой баримтаар тайлбарлана уу.

Монгол Улс НҮБ-д 1961 онд 101 дэх гишүүнээр элссэн. Монгол Улс олон улсын хамтын нийгэмлэгийн бүрэн эрхт гишүүн болсноор НҮБ-ын системийн байгууллагууд, олон улсын гэрээ, хэлэлцээрүүд, олон талт хамтын ажиллагаанд оролцох өргөн боломжийг нээсэн. Манай улс 50 гаруй жилийн хугацаанд төр засгийн түвшинд дэлхийн 173 улстай албан ёсны харилцаа тогтоож, олон улсын болон бүс нутгийн засгийн газар хоорондын 70 гаруй байгууллагад элсээд байна. Хамгийн өргөн хүрээнд хамтран ажилладаг олон улсын байгууллага бол Олон улсын валютын сан (ОУВС), Дэлхийн банк (ДБ), Азийн хөгжлийн банк (АХБ) юм. Бүс нутгийн байгууллагуудаас Европын холбоо (ЕХ), Ази, Номхон Далайн бүс нутгийн (АНД) орнуудтай түлхүү харилцаж ирсэн уламжлалтай.

Манай улсын Засгийн газар НҮБ-ын Ерөнхий Ассамблейд эдийн засгийн хөгжил ба байгаль хамгаалах, зэвсэг хураах долоо хоног, улс түмэн энх тунх амьдрах эрхийн тухай тунхаглал; олон улсын яриа хэлэлцээ явуулах үндсэн чиглэл,

зарчмууд, цөмийн зэвсэггүй статус, төрийн хэвшил, үндэсний мэргэжилтэй боловсон хүчин, хоршоолол, хөдөөгийн эмэгтэйчүүдийн аж байдал, бичиг үсгийн боловсрол, далайд гарцгүй хөгжиж буй орнуудын өвөрмөц хэрэгцээ, шаардлага, ардчиллын боловсрол зэрэг асуудлыг санаачлан хэлэлцүүлж нийт 80 гаруй удаа тогтоол батлуулсан бөгөөд Ерөнхий Ассамблейн 69 дүгээр чуулганд Монгол Улсын цөмийн зэвсгээс ангид статус, олон улсын аюулгүй байдал, Бичиг үсгийн боловсролыг дэмжих, Ардчиллын боловсролын асуудлаар гурван ч тогтоолын төслийг хэлэлцүүлж эхлээд байна.

Монгол улсын олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх оролцооны зарчим, тэдгээрийн агуулга нь:

Хүснэгт 6.2.

| № | Зарчим | Агуулга |
|---|---|---|
| 1 | Олон тулгуурт байх | Энэ зарчим бол нэг талаас Монгол улсын үндэсний эрх ашиг, аюулгүй байдлыг сахин хамгаалах үүднээс аль болох олон улс оронтой хамтран ажиллах, нөгөө талаас гадаад харилцааг аль болох олон хэлбэрээр явуулахад оршино. |
| 2 | Прагматик байх | Энэ зарчим нь гадаад харилцаа, хамтын ажиллагаандаа нөөц бололцоог аль болох бүрэн дайчлан зохион байгуулах явдал юм. |
| 3 | Тэнцвэртэй байх | Энэ зарчим бол стратегийн зорилтыг хэрэгжүүлэхдээ шат дараалллыг эрхэмлэсэн, Монгол улсын хувьд стратегийн ач холбогдол бүхий гүрнүүдийн Монгол дахь эдийн засгийн болон бусад сонирхлыг тэнцвэржүүлэхэд чиглэнэ. |
| 4 | Үндэсний эрх ашигт нийцсэн байх | Энэ зарчим нь үндэсний язгуур ашиг сонирхлыг сахин хамгаалсан, үндэсний хөгжлийн зорилтуудыг хэрэгжүүлэхэд үйлчилнэ. |

ДААЛГАВАР 16

## Эхийг шинжлээрэй

### Монгол дахь АСЕМ-ийн дээд хэмжээний уулзалт

Asia-Europe Meeting 11
20 YEARS OF ASEM | ULAANBAATAR 2016

Монгол улс АСЕМ-ийн 11 дэх уулзалтыг 2016 онд Улаанбаатар хотноо амжилттай зохион байгуулсан юм. Энэ уулзалтад нийт нэгдэн орсон 53 улс байгаагийн 43 улсын Ерөнхийлөгч, Ерөнхий сайд нар оролцжээ.

Анх Ази Европын хамтын ажиллагааны асуудлыг хэлэлцэх дээд хэмжээний уулзалт хийх санаачилгыг Сингапур, Францын удирдагчид 1994 онд гаргаж, анхны дээд хэмжээний уулзалт 1996 онд Тайландын нийслэл Бангкок хотноо болсноор АСЕМ-ийн эхлэл тавигджээ. Өдгөө дэлхийн 53 орныг нэгтгэсэн нэр

хүндтэй, томоохон уулзалт болж чадсан байна. АСЕМ-ийн дээд хэмжээний уулзалт нь эрх тэгш түншлэл, харилцан итгэлцэлд суурилсан Ази, Европын стратегийн яриа хэлэлцээ, үр ашигтай хамтын ажиллагааг эрчимжүүлэх зорилготой уулзалт юм. 2006 онд Финляндын нийслэл Хелсинк хотноо болсон АСЕМ-ийн 6-р уулзалтын үеэр Монгол улс түүнд анх нэгдэн оржээ.

Уулзалтад нэгдэн орсноор Монгол Улсын улс төрийн гадаад харилцааны бодлогын зорилго болох улсын аюулгүй байдал, хөгжил дэвшлийг хангах таатай гадаад орчин бүрдүүлэх, дипломат болон консулын харилцаа хөгжүүлэх, нөлөө бүхий улсуудтай харилцааныхаа түвшинг дээшлүүлэх, олон улсын байгууллага дахь үйл ажиллагаагаа идэвхжүүлэх, дэлхий нийтийн тулгамдсан асуудлыг шийдвэрлэхэд хувь нэмрээ оруулах боломжийг нэмэгдүүлж буй явдал гэж дүгнэж болно.

*Эх сурвалж: АСЕМ & МОНГОЛ www.ikon.mn*

1. Олон улсын хамтын нийгэмлэгийн үйл ажиллагаанд манай улс хэрхэн оролцож байна вэ?
2. АСЕМ-ийг зохион байгуулсан нь Монгол улсын олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх оролцоонд хэрхэн нөлөөлсөн бэ?
3. АСЕМ нь олон улсын харилцаанд, урт хугацаанд ямар нөлөө үзүүлэх байгууллага вэ?

**ДААЛГАВАР 17**

## Нөхөж бичээрэй

Нөхөх ойлголтууд:
- Монгол улсын хоёр талын харилцаа, оролцоо
- Монгол улсын олон талт харилцаа, оролцоо
- Монгол ба бүс нутгийн олон талт харилцаа, оролцоо

1. ............................. Ази, Номхон далайн бүс нутаг, ялангуяа Зүүн хойт Ази, Төв Азийн олон талт үйл явц, яриа хэлэлцээр, интеграцид үр ашигтай оролцох явдал
2. ................................ Монгол улсаас олон улсын хамтын нийгэмлэгийн хүрээнд явуулах бодлого, олон талт харилцаа, түншлэл, дипломат үйл ажиллагаа
3. ................................ Гадаад бодлогын тэргүүлэх чиглэлийн хүрээний улс орнуудтай тогтоосон харилцаа, хамтын ажиллагааны түвшин байнга өсч байна

**ДААЛГАВАР 18**

## Гэртээ хийгээрэй

а) Дараах сэдвүүдээс аль нэгийг нь сонгон 2 нүүр бүхий илтгэл бичиж, ангийнхандаа танилцуулаарай.
- Монгол ба НҮБ
- Монгол ба ОУВС

- Монгол ба ЕХ-ны улс орнууд
- Монгол ба Ази, Номхон далайн  улс орнуудын хамтын ажиллагаа

б) Монгол Улсын олон улсын хамтын нийгэмлэг дэх  үйл ажиллагааны чиглэл тус бүрийн  агуулгыг тайлбарлан бичээрэй. /2011 онд батлагдсан Гадаад бодлогын үзэл баримтлалыг www.legalinfo.mn үзнэ үү./

| № | Тэргүүлэх чиглэл | Агуулгын тайлбар |
|---|---|---|
| 1 | Хөрш орнуудтай найрсаар, тэнцвэртэй харилцах | |
| 2 | Азийн бүс нутгийн улс төр, эдийн засгийн интеграцид оновчтой оролцох | |
| 3 | Өрнө, дорнын өндөр хөгжилтэй гүрнүүдтэй найрсаг харилцаа хөгжүүлэх | |
| 4 | Хөгжиж буй орнуудтай  нийтлэг зорилтын хүрээнд хамтран ажиллах | |
| 5 | НҮБ болон түүний төрөлжсөн байгууллагууд, ОУВС, ДБ, АХБ-тай хамтран ажиллах | |
| 6 | Социализмын дараах орнууд, ТУХН-ийн орнуудтай найрсаг харилцаа хөгжүүлэх | |

## 6.6. МОНГОЛ УЛСЫН УЛС ТӨРИЙН ГАДААД ХАРИЛЦААНЫ БОДЛОГО

ДААЛГАВАР 19

### Эх сурвалжтай ажиллаарай

Монгол Улсын улс төрийн гадаад харилцааны бодлогын зорилго нь тус улсын аюулгүй байдал, хөгжил дэвшлийг хангах таатай гадаад орчин бүрдүүлэх, дипломат болон консулын харилцаа хөгжүүлэх, нөлөө бүхий улсуудтай харилцааны түвшинг дээшлүүлэх, олон улсын байгууллага дахь үйл ажиллагаагаа идэвхжүүлэх, дэлхий нийтийн тулгамдсан асуудлыг шийдвэрлэхэд хувь нэмрээ оруулахад оршино.

Гадаад бодлогын нэгдмэл байдлыг хангаж, залгамж чанарыг хадгална. Гадаад бодлогын нэгдмэл байдлыг хангах, төрийн захиргааны төв болон засаг захиргаа, нутаг дэвсгэрийн нэгжийн гадаад харилцааг уялдуулан зохицуулах, хяналт тавих үүргийг гадаад харилцааны асуудал эрхэлсэн төрийн захиргааны төв байгууллага гүйцэтгэнэ.

*Монгол Улсын гадаад бодлогын үзэл баримтлал.  2011 он*

1. Манай улсын  улс төрийн гадаад харилцааны бодлогын дотоод болон гадаадад чиглэсэн зорилгын ялгаа ба  уялдааг дээрх эх сурвалжид үндэслэн тодорхойлоорой.
2. Дээрх эх сурвалжийн заалтуудыг өмнөх сэдвүүдээр эзэмшсэн мэдлэгтэйгээ холбон тайлбарлана уу.

**Улс төрийн гадаад бодлого гэдэг нь** үндэсний сонирхлыг тусгасан зорилгуудыг тодорхойлох, бусад улс, олон улсын байгууллагад нөлөөлөх замаар тэдгээр зорилгыг хэрэгжүүлэхэд чиглэсэн үйл ажиллагаа юм. Улс төрийн гадаад бодлогын хэрэгжилт нь гадаад харилцаа юм. Тухайн улсын гадаад бодлого,

харилцаа нь дотоод улс төрийн нь бодлогын үргэлжлэл байдаг. Гадаад бодлогын шийдвэр гаргах үйл явц өөрийн гэсэн шат дараалалтай. Энэхүү шат дараалал нь: мэдээлэл цуглуулах, дүн шинжилгээ хийх, санал дүгнэлт гаргах, дээд байгууллагад шийдвэр гаргах төсөл боловсруулж оруулах, шийдвэр гаргах гэсэн алхамуудтай. Гаргасан шийдвэрийг практикт хэрэгжүүлснээр энэ үйл явц дуусгавар болно.

**ДААЛГАВАР 20**

## Дараах эхийг багаар асуултын дагуу шинжилж, хэлэлцээрэй

**Гадаад бодлогын шийдвэр гаргах онолын 4 загвар**

| **Загвар: А** | **Загвар: Б** |
|---|---|
| Рационал сонголтын загвар. Энэ загвараар гадаад бодлогыг төрийн эрх барьж буй нэг хүн гаргадаг. Ийнхүү шийдвэр гаргахдаа үндэсний эрх ашгийг удирдлага болгоно. Энэ загвар ерөнхийлөгчийн засаглалтай улс орнуудад элбэг тохиолдоно. | Энэ загвараар гадаад бодлогын шийдвэрийг нэг хүн бус, засгийн газрын нэгэнт тогтсон бүтэц, зохион байгуулалт, эрх үүргийн дагуу гаргана. Үүнд гүйцэтгэх байгууллагын бүх салаа мөчрүүд өөр өөрсдийн хүлээсэн үүргийн дагуу оролцоно. |
| **Загвар: В** | **Загвар: Г** |
| Энэ загвараар гадаад бодлогын шийдвэр нь наймааны шинжтэй байна. Учир нь гадаад бодлогын шийдвэр нь засгийн газрын эрх бүхий байгууллагуудын өөр хоорондын зөрчилтэй үзэл бодол, сонирхлын бай болж завсраас нь зөвшилцлийн хэлбэртэй шийдвэр гардаг. | Энэ загвараар гадаад бодлогын шийдвэр гаргах ёстой асуудлыг хэд хэдэн хэсэг болгон хувааж, түүнээс аль чухлыг нь салган авч хэсэгчилсэн шийдвэр гаргадаг. Энэ байдалд шийдвэр гаргагчид зохих мэдээлэл байхгүй, үгүй бол цаг хугацааны шахалтад орсон, нөгөөтэйгүүр гаргах шийдвэр нь хэр оновчтой болохыг сайн мэдэхгүй байх зэрэг сөрөг шалтгаанууд нөлөөлдөг аж. |

*Эх сурвалж: Монголын нийгмийн өөрчлөлт*
*УБ., 2008. 485-486 дахь тал*

1. Гадаад бодлогын шийдвэр гаргах онолын загвар

| Гадаад бодлогын шийдвэр гаргах онолын загварууд: | Давуу тал: | Сул тал: | Сурагчийн өөрийн үнэлэлт, дүгнэлт |
|---|---|---|---|
| Загвар А | | | |
| Загвар Б | | | |
| Загвар В | | | |
| Загвар Г | | | |

2. Эдгээр загваруудаас алийг нь илүүд үзэж байна вэ? Яагаад?

Монгол улсын улс төрийн гадаад бодлого нь олон улсын улс төрийн гадаад харилцаагаар дамжин хэрэгждэг. Олон улсын улс төрийн харилцаа нь улс орнуудын хооронд гэрээ хэлэлцээр байгуулах, элч төлөөлөгч солилцох, төрийн тэргүүний айлчлал, хамтарсан уулзалт, хурал, зөвлөгөөн хийх зэрэг олон талын үйл ажиллагааг өөртөө багтаана. Олон улсын улс төрийн харилцаа, хамтын ажиллагааны ач холбогдол өдгөө үед улам бүр өсч байна. Монгол Улсын гадаад бодлого, улс төрийн гадаад харилцааны талаар олон нийт, хэвлэл, мэдээллийн байгууллагуудыг бодит мэдээллээр хангах, тэдний хүч бололцоог бусад улстай харилцаа, хамтын ажиллагааг хэвийн хөгжүүлэхэд чиглүүлж байдаг.

ДААЛГАВАР 21

### Гэртээ хийгээрэй

Өнөөгийн Монголын улс төрийн гадаад харилцаанд холбогдох сэдвүүдээс сонгон, 300-350 үгтэй эргэцүүлэл бичиж, ангидаа танилцуулаарай.

**Сонгох чиглэл:**

- АНУ, Япон, Европын Холбоо зэрэг өрнө, дорнын улсуудтай түншлэлийн харилцаа, хамтын ажиллагааг өргөжүүлэх нь
- Азийн бусад улстай хоёр талын найрсаг харилцаа, хамтын ажиллагааг хөгжүүлэх боломж
- Хөгжиж буй улсуудтай хоёр талын харилцааг хөгжүүлэх арга зам

## 6.7. МОНГОЛ УЛСЫН ЭДИЙН ЗАСГИЙН ГАДААД ХАРИЛЦАА

ДААЛГАВАР 22

### Эх сурвалжтай ажиллаарай

Дэлхийн улс орнууд өөр өөрийн үндэсний эдийн засагтай боловч хэнээс ч үл хамааран эдийн засгийнхаа хэрэгцээг зөвхөн дотоодоосоо хангадаггүй билээ. Та бүхэн дэлхийн эдийн засаг хэмээх ойлголтыг холоос эрэх хэрэггүй. Гэр орондоо байгаа эд зүйлс, өөрийн өмсч буй хувцас хунараа анхааралтай ажиглавал Японы зурагт, Оросын радио, Польшийн гэрийн тавилга, Хятадын халуун сав, Бангладешийн цамц, Тайванийн үзэг, Монгол дэвтэр, сурах бичгийг төвөггүй таних боломжтой. Монголд үйлдвэрлэсэн сурах бичгийг авч үзвэл Солонгост үйлдвэрлэсэн цаасаар, Германы хэвлэлийн машин дээр үйлдвэрлэсэн болох нь харагдана. Дэлхийн улс орнууд янз бүрийн барааг солилцох үндсэн дээр тэдний эдийн засгийн амьдрал нь цогцлон байдаг. Үүнийг хэрэгжүүлэгч нь олон улсын худалдаа юм. Олон улсын худалдаа нь бараа, үйлчилгээг улс үндэстний хилээр дамжуулан солилцох замаар дэлхийн эдийн засагт оролцох бололцоог олгогч, олон улсын эдийн засгийн харилцааны гол хэлбэрийн нэг юм. Үүнээс гадна шинжлэх ухаан, технологи, санхүү, банкны зэрэг эдийн засгийн харилцааны бусад хэлбэрүүд байдаг.

*Эх сурвалж: С.Нямзагд, О.Пүрэв нар. Нийгмийн тухай мэдлэг., УБ., 2002*

Багаар ажиллаж, өөрсдийн өмссөн хувцасыг хаана үйлдвэрлэсэн болохыг дараах хүснэгтэд тайлбарлан тэмдэглээрэй.

| Багийн гишүүний нэр | Хувцасны нэр | Хувцасыг ямар материалаар хийсэн | Хаана үйлдвэрлэсэн | Монголд импортоор орж ирсэн эсэх |
|---|---|---|---|---|
| 1. | | | | |
| 2. | | | | |

1. Тэмдэглэлдээ тулгуурлан ямар төрлийн, аль улсад үйлдвэрлэсэн хувцас манай улсад түгээмэл хэрэглэгдэж байгааг тодорхойлно уу.
2. Монгол улсад ямар төрлийн бүтээгдэхүүн үйлдвэрлэж, хаанахын, ямар зах зээлд нийлүүлбэл үр ашигтай байх талаар саналаа солилцоорой.

**Эдийн засгийн олон тулгуурт бүтэц:** Эдийн засгийн өөрийгөө тэтгэх чадавхийг бүрдүүлж, тодорхой салбарт олон улсын тавцанд өрсөлдөх чадвартай олон тулгуурт эдийн засгийн бүтцийг бий болгоно. Бүс нутгийн болон олон улсын интеграцид нэгдэх, чөлөөт худалдааны хэлэлцээр байгуулах асуудлыг эдийн засгийн аюулгүй байдал, хөгжлийн шаардлагыг харгалзан, судалгаа, тооцоонд тулгуурлан, шат дараатай, сонголттойгоор хэрэгжүүлнэ.

**Эдийн засгийн аюулгүй байдал:** Эдийн засгийн бие даасан байдлаа хангаж хөгжих, байгальд ээлтэй, хүний аюулгүй, амгалан амьдрах боломжийг бүрдүүлсэн тогтвортой хөгжлийн загварыг бий болгох нь эдийн засгийн аюулгүй байдлыг хангах үндсэн нөхцөл юм. Хөрөнгө оруулалтын тэнцвэртэй бодлого явуулах, санхүүгийн салбарын аюулгүй байдлыг баталгаажуулах, эрчим хүч, эрдэс баялгийн болон гадаад худалдаа, интеграцийн асуудлаар оновчтой бодлого баримтална.

**ДААЛГАВАР 23**

## Асуултын дагуу гүйцэтгээрэй

Зургийг ажиглаж, хилийн боомтуудыг ажлын хуудасны асуултын дагуу ялган бичээрэй. Монголын хилийн боомтуудын манай эдийн засгийн гадаад харилцаан дахь үүрэг, нөлөө, ач холбогдлыг тайлбарлаж, үнэлэлт өгөөрэй.

**Монгол улсын хилийн боомтууд**

Зураг 6.3




Эх сурвалж: ГХЯ-ны вэб хуудас., http://www.mfa.gov.mn/?page_id=33871

| № | ОХУ-тай хиллэх боомт | БНХАУ-тай хиллэх боомт |
|---|---|---|
| 1 | | |
| 2 | | |
| 3 | | |
| 4... | | |

ДААЛГАВАР 24

## Эхийг шинжлээрэй

### Транзит Монгол

Зураг 6.4




Манай улсын төмөр замын тээвэр нь Ази, Европыг холбосон олон улсын тээврийн коридорын нэг болохын хувьд БНХАУ, ОХУ, БНХАУ, Европ болон буцах чиглэлд дамжин өнгөрөх тээврийг хөгжүүлэх төмөр замын салбарын хөгжилд онцгой ач холбогдолтой. 2016 онд “Улаанбаатар төмөр зам” ХНН (Хувь Нийлүүлсэн Нийгэмлэг) нь 2.3 сая тонн дамжин өнгөрөх ачаа тээвэрлэжээ. Энэ нь нийт ачаа тээврийн хэмжээний 11 хувийг эзэлж байгаа ч, тээврийн орлогын 24.5 хувийг бүрдүүлж дотоодын нүүрс тээвэр, зорчигч тээврийн хүлээдэг алдагдлыг нөхөх, төмөр замын их засвар, хөрөнгө оруулалтын ажлуудыг гүйцэтгэхэд чухал дэмжлэг үзүүлжээ. БНХАУ-аас 2016 онд Монгол Улсын төмөр замын коридорыг ачааны галт тэрэгний төв коридороор тодорхойлсон ба мөн онд төв коридороор 167 галт тэрэг дамжин өнгөрсөн нь хэдийгээр өмнөх онуудаас огцом өссөн ч нийт буухиа галт тэрэгний дөнгөж 9.8%-ийг эзлэж байгаа нь баруун коридор (Манжуур-Байгаль нуурын цаадах боомт)-ыг зүүн коридортой (Алаша боомт) харьцуулахад харьцангуй бага байгаа юм. УБТЗ-ын одоогийн хүчин чадлаар 2017 онд 400 галт тэрэг хүртэл, цаашид тээх, нэвтрүүлэх хүчин чадлыг сайжруулснаар жилд 1000 ачааны галт тэрэг нэмэгдүүлэх нөөц боломж бий.

“Монгол, Орос, Хятадын эдийн засгийн коридор байгуулах хөтөлбөр”-ийн хүрээнд гурван улсын төмөр замын хамтын ажиллагаа, гурван улсыг дамнасан төмөр замын коридороор дамжин өнгөрөх тээврийг хөгжүүлэхэд түлхүү анхаарч байна.

*Эх сурвалж: А.Наранцацралт., Монгол Улс хөрш орнуудаа боломжоо танилцуулна http://news.gogo.mn/r/204412*

1. “Улаанбаатар төмөр зам” хувь нийлүүлсэн нийгэмлэгийн Монгол улсын эдийн засагт оруулдаг хувь нэмрийг дээрх эхэд тулгуурлан тодорхойлно уу.
2. БНХАУ-ын төмөр замын тээврийн бодлогод гарч буй өөрчлөлт нь олон улсын төмөр замын тээвэрт хэрхэн нөлөөлөх талаар үзэл бодлоо илэрхийлээрэй.
3. ОХУ-аас манай улсын төмөр замаар ямар төрлийн бараа, бүтээгдэхүүнийг голчлон тээвэрлэдэг вэ? Жишээ гарган тайлбарлаарай.
4. Монгол улсын төмөр замын бодлогод транзит тээвэр ямар байр суурь эзлэх вэ? Өөрийн үндэслэлийг илэрхийлнэ үү.

## 6.8. БҮЛГИЙН ДҮГНЭЛТ

**ОУХ бүлгийн дүгнэлтийн хүрээнд дараах даалгаврыг гүйцэтгээрэй.**
Тухайн даалгаврыг багаар, асуултын дагуу гүйцэтгэж, үр дүнг хэлэлцээрэй.

### ДААЛГАВАР 25 Эх сурвалжтай ажиллаарай

| Эх 1. | Эх 2. |
|---|---|
| Монгол улс дэлхийд хамгийн том газар нутагтай, мөн хамгийн олон хүн амтай, цөмийн зэвсэгтэй, өөр өөр онцлог бие даасан байр суурьтай, хоёр гүрний дунд оршдог, үүгээрээ цорын ганц гэж хэлж болохоор, түүнчлэн далайд гарцгүй, дэлхийн зах зээлээс алслагдмал, хөгжлийн тусламж горилогч, буурай хөгжилтэй орон байсан. (Монголын оролцооны тухай хуучин ойлголт) | Харин эдүгээ хоёр аварга зааны дунд орших жороолж буй шандаст хүлэг гэж хэлж болох юм. Дэлхийн хамгийн хурдан хөгжиж буй бүс нутагт оршиж, эрдэс баялаг, түүхий эд, эрчим хүчний үлэмж нөөцтэй нь тодорхой болж олон улсын анхаарал, их гүрнүүдийн болон үндэстэн дамнасан бизнес бүлэглэлүүдийн геополитик, гео эдийн засгийн ашиг сонирхлыг эрхгүй татаж, энэ нь томоохон шинэ боломж, түүнчлэн шинэ эрсдлийг дагуулж байна. Монгол улсыг хоёр гүрний хооронд хавчуулагдсан (sandwich), бага жижиг улс, дэлхийн зах зээлээс алслагдсан, хөгжлийн тусламж горилогч гэх мэтээр нэрлэж байсан геополитикийн томьёолол үндсэндээ хуучрав. (Монголын оролцооны тухай шинэ ойлголт) |

*Эх сурвалж: Д.Уламбаяр. “Монголын гадаад бодлогын онол, практикт хийсэн дүн шинжилгээ”., Орчин цагийн ОУХ-ны төлөв байдал ба Монгол Улс. УБ, 2016 33-34 дэх тал*

1. Монгол улсын хамтын нийгэмлэг дэх оролцоонд хөрш улсуудтай харилцах харилцаа яагаад тэргүүлэх чиглэл болдог вэ? Та юу гэж бодож байна вэ? Үндэслэл, шалтгааныг жишээ баримтаар нотлон тайлбарлаарай.
2. Эхэд тулгуурлан манай улсын ОУХН дэх оролцоо, боломжийн талаарх хуучин ба шинэ ойлголтын ялгааг харьцуулан тодорхойлоорой.
3. Монгол улсын олон улсын нийгэмлэгт эзлэх байр суурийг цаашид хэрхэн нэмэгдүүлэх боломж, арга замын талаар үнэлэлт дүгнэлт өгч, өөрийн саналын хувилбарыг дэвшүүлээрэй.

ДААЛГАВАР 26

## Мэдлэг, чадвараа сориорой

| Олон улсын харилцааны оролцогчдын түвшин: | Тухайн ойлголтын тодорхойлолт | Олон улсын харилцааны оролцогчдыг үүргээр, үйл ажиллагааны чиглэлээр, нөлөөгөөр нь зураглал гарган тодорхойлоорой. |
|---|---|---|
| Монгол улс олон улсын харилцааны үндсэн оролцогч | -<br>-<br>- | -<br>-<br>- |
| Төрийн, ТББ олон улсын харилцааны оролцогч | -<br>-<br>- | -<br>-<br>- |
| Иргэн олон улсын харилцааны оролцогч | -<br>-<br>- | -<br>-<br>- |

## I БҮЛЭГ. НИЙГЭМ, НИЙГМИЙН ХАРИЛЦАА

**Нийгэм** - хүн амын болон соёлын нөхөн үйлдвэрлэлээрээ өөрийн залгамж, тогтвортой чанарыг хангадаг, нэг нутаг дэвсгэр дээр амьдардаг, өөрийн зохион байгуулалт, эмх цэгц бүхий, улс төрийн хувьд харьцангуй биеэ даасан, өөрсдийгөө тухайн нийгэмд харьяалуулдаг хүмүүсийн тогтвортой нэгдэл.

**Нийгмийн бүтэц** - нийгмийн хэсэг, элементүүдийн хооронд бэхжсэн тогтвортой харилцаа холбоо.

**Байр суурь** гэдэг нь хувь хүний эдлэх эрх, боломж, гүйцэтгэх үүрэг, бусдын зүгээс хандах хандлагын цогц.

**Үүрэг** - эзэлж буй байр сууриас үүдэн бий болж, заавал биелүүлэх ёстой, хэм хэмжээлэг шинжтэй зан үйлүүдийн цогц.

**Нийгмийн институт** - нийгмийн тодорхой хэрэгцээг хангахын төлөө хэм хэмжээлэг, дахин давтагддаг үйлдлээрээ холбогдсон нийгмийн байр сууриудын нэгдэл.

**Харилцан үйлдэл** - хоёр ба түүнээс дээш хүмүүс харилцан бие биенийхээ үйлдэлд бэлгэ тэмдгийг ашиглах замаар хариу өгч буй үйл явц.

**Үүргийн зөрчил** - нэг хүний үүргүүд нь нөгөөгийн хэрэгжилтэд саад учруулах нөхцөл.

**Нийгэмшилт** - хүн нийгмийн харилцаанд бие даан оролцох, нийгмийн үйлдлүүдийг хийх чадварыг эзэмших, нийгмээс хүлээж буй шаардлагыг биелүүлэх чадамж бүхий болон төлөвших үйл явц.

**Адилсал** - хувь хүн өөрийгөө нийгмийн тодорхой бүлэг, нийтлэг, нийгэмд харьяалуулан, тэрхүү бүлэг, нийтлэг, нийгмээ илэрхийлэгч онцлог шинжийг нь тээгч болох үйл явц.

**Нийгэмшилтийн агент** - нийгэмшилтэд нөлөөлж буй хувь хүн, бүлэг, байгууллага, нийгмийн тодорхой нөхцлүүдийн цогц.

**Нийгмийн гажуудал** - нийгэм, нийгмийн бүлгийн олонх гишүүдийн хүлээн зөвшөөрсөн хэм хэмжээ, хүлээлттэй үл нийцэх төлөв.

**Нийгмийн хяналт** - гажуудлаас урьдчилан сэргийлэх, арилгах үүднээс нийгмийн гишүүдийн зүгээс гажуудагчийг шийтгэх, засан хүмүүжүүлэх зэрэг хэлбэрээр авч буй арга хэмжээ буюу санкциудын цогц.

**Нийгмийн судалгаа** - тусгай аргуудыг ашиглан нийгмийн ертөнцийн тухай үнэн, бодит, шинэ зүйлийг илрүүлэх цогц үйл ажиллагаа.

**Тоон судалгаа** нь дедукцийн аргын дагуу явагдах нийгмийн судалгааны төрөл.

**Чанарын судалгаа** - индукцийн аргын дагуу явагдах нийгмийн судалгааны төрөл.

## II БҮЛЭГ. СОЁЛ

**Зонхилогч соёл** - тодорхой цаг үед тухайн нийгмийн гишүүдийн дийлэнхэд нь зонхилж буй амьдрах зан үйл, үйлдлийн загвар

**Дэд соёл** - зонхилогч соёлоос бага зэргийн ялгаатай боловч түүнтэй нийцэж байдаг соёл

**Соёл** - хүний үйл ажиллагааны үр дүн болж, үеэс үед өвлөгддөг тэдгээр зүйлс, бас хүн олж эзэмшдэг мэдлэг, итгэл үнэмшил, ёс суртахуун, зан заншил болон бусад дадал чадварын нэгдэл

**Соёлын түгээмэл шинж** - хүний бүтээл болохынхоо хувьд дэлхийн бүх улс ард түмний соёлд байдаг нийтлэг, адил талууд. Соёлын нийтлэг шинж нь хүний биологийн болон нийгэм соёлын хэрэгцээнүүд адилхан байдагтай холбоотой.

**Хэл** - хүний оюуны ертөнцийг илэрхийлэгч, хадгалагч, дамжуулагч арга хэрэгсэл

**Үнэлэмж** - аливаа нийгэм, нийгмийн нийтлэг, бүлгүүдэд хүлээн зөвшөөрөгдсөн эрхэм чанар

**Угсаатан** - Түүх, соёл, амьдрал ахуйн хувьд бие биетэйгээ ойр төрөл, нэгэн угсаа гаралтай хүмүүс

**Хэм хэмжээ** - Хүмүүсийн зан төлөвийг зохицуулдаг дэг журам, хууль дүрэм, ёс заншил

**Шинжлэх ухаан** - мэдлэгийг боловсруулах, бүтээх системчлэх зорилго бүхий хүний үйл ажиллагаа

## III БҮЛЭГ. ЭРХ ЗҮЙ

**Хүний эрхэм чанар** - Хүн бүр хаана, хэн болон төрж, хэрхэн амьдарч байгаагаас үл хамаарч хүмүүн болохынхоо хувьд адилхан үнэ цэнэтэй, эрх тэгш байх тухай ойлголт юм.

**Хүний эрх** - Хүний эрх бол хүнийг төрж мэндэлсэн цагаас хамт бий болдог бөгөөд хүйсийн байдал, угсаа гарвал,

итгэл үнэмшлээс үл хамааран адил тэгш эдлэгдэх эрхүүд юм.

**Үндсэн хуулийн суурь зарчим** - Үндсэн хуулиар тодорхойлогдсон төрийн үйл ажиллагааны үндсэн зарчим.

**Эрх зүйд захирагдах ёс** - Бүх нийтээр хүлээн зөвшөөрсөн Үндсэн хууль болон бусад хууль тогтоомж нь хүн бүрт тэгш үйлчлэх явдал юм.

**Иргэний эрх зүйн харилцаа** - Иргэдийн хоорондын эд хөрөнгийн ба эд хөрөнгийн бус амины шинжтэй харилцаа

**Хөдөлмөрийн гэрээ** - Нэг талаас ажилтан нь ажил олгогчоос хуульд нийцүүлэн тогтоосон хөдөлмөрийн дотоод журмын дагуу тодорхой ажил гүйцэтгэх, нөгөө талаас ажил олгогч нь ажилтанд хөдөлмөрийн үр дүнд тохирсон цалин хөлс олгох, хууль тогтоомж болон хамтын гэрээ, хэлэлцээрт заасан хөдөлмөрийн нөхцөлөөр хангах тухай харилцан үүрэг хүлээсэн тохиролцоо;

Захиргааны байгууллага-Нийтийн ашиг сонирхлыг илэрхийлэн захирамжилсан шийдвэр гаргадаг нийтийн эрх зүйн этгээдийг хэлнэ.

**Захиргааны акт** - Захиргааны байгууллагаас зөрчил шалган шийдвэрлэх ажиллагаанаас бусад тодорхой нэг тохиолдлыг зохицуулахаар нийтийн эрх зүйн хүрээнд гадагш чиглэсэн, эрх зүйн шууд үр дагавар бий болгосон амаар, бичгээр гаргасан захирамжилсан шийдвэр болон үйл ажиллагаа.

**Нийгмийн хамгааллын эрх зүйн харилцаа -** Иргэд өндөр наслах, эмнэлгээр эмчлүүлэх, өвдөх, тахир дутуу болох, ажилгүй болох зэрэг тохиолдолд нийгмийн даатгалын болон нийгмийн халамжийн тусламжийг авах, түүнийг дуусгавар болгохтой холбогдон үүсч буй харилцаа.

## IV БҮЛЭГ. МАКРО ЭДИЙН ЗАСАГ

**Дотоодын нийт бүтээгдэхүүн (ДНБ)**- Тухайн улсын хэмжээгээр нэг жилийн хугацаанд үйлдвэрлэсэн, эцсийн бараа, үйлчилгээний зах зээлийн үнийн дүн

**Нэг хүнд ногдох дотоодын нийт бүтээгдэхүүн** - ДНБ-ийг нийт хүн амд харьцуулсан үзүүлэлт

**Ажиллах хүч** - Улс орны 15-аас дээш насны хөдөлмөрийн чадвартай хүн ам

**Инфляци** - Бараа, үйлчилгээний үнэ ерөнхийдөө өсөж мөнгөний худалдан авах чадвар буурах үзэгдэл

**Нэрлэсэн ДНБ** - өнөөгийн үнээр тооцсон ДНБ

**Бодит ДНБ** - Тогтмол буюу зэрэгцүүлэхүнээр тооцсон ДНБ

**Ажилгүйдлийн эдийн засгийн үр дагавар** - Ажилгүйдэл 1% өсөхөд үйлдвэрлэлийн хэмжээ 2,5% буурдаг тухай ойлголт

**График** - Тоон үзүүлэлт, тэдгээрийн харьцааг шугам, геометрийн дүрс, зураг эсвэл газар зүйн картын тусламжтайгаар илэрхийлэх арга

**Санхүүгийн зах зээл** - үнэт цаас, мөнгө зэрэг санхүүгийн хэрэгслүүдийг худалдах, худалдан авах үйл ажиллагаа

**Үнэт цаас** - Засгийн газар болон бусад эрх бүхий этгээдээс гаргасан бонд болон бүх төрлийн хувьцаа

**Хувьцаа** - ямар нэг компанийн өмчийн тодорхой хэсгийг эзэмшиж буйг гэрчилсэн баримт

**Бонд** - тодорхой хэмжээний мөнгийг тогтоосон хугацааны дараа, зохих хүүтэйгээр эргүүлэн төлөхөө амлаж байгааг гэрчилсэн баримт

**Брокер** - Үнэт цаасны худалдаачин

**Сүүдрийн эдийн засаг** - эдийн засгийн салбар дахь хуулиас гадуур болон нарийн үнэлж чаддаггүй, заримыг ерөөс үнэлэх боломжгүй үйл ажиллагаа

## V БҮЛЭГ. УЛС ТӨР

**Төр** - Төр бол тодорхой нутаг дэвсгэрт харьялагдах хувь хүмүүсийн, тэрхүү нутаг дэвсгэрт оршин суугаа бусад бүх хүн, эвлэл холбоодоос давуу эрхтэй, албадлагын эрх мэдлийг хэрэгжүүлэх холбоо юм.

**Эрх мэдэл** - Аливаа хүний, эсвэл бүлгийн хүссэн зүйлээ гүйцэлдүүлэх, хүрээлэн байгаа орчин, бусад хүмүүсийн зан байдлыг хянах чадвар юм.

**Эрх мэдэл хуваарилах** - Төрийн онцгой эрх мэдлийг хязгаарлах замаар иргэддээ үйлчлэх, төрийн албанд сонгогдож болон томилогдон ажиллаж буй хүнд давуу байдал үүсгэхгүйн тулд бодлого боловсруулж хэрэгжүүлэх үүрэгтэй гүйцэтгэх, хууль батлах, татвар тогтоох, гүйцэтгэх засаглалын үйл ажиллагааг хянаж нягтлах үүрэгтэй хууль тогтоох, хууль зөрчсөн эсэхийг тогтоож буруутай этгээдийг яллан шийтгэх, хуулийн

хэрэгжилтийг сахиулах үүрэгтэй шүүх засаглал гэж гурав хуваадаг.

**Гүйцэтгэх эрх мэдэл** - Гүйцэтгэх засаглал нь хуулийг хэрэгжүүлэх, удирдан чиглүүлэх, зохион байгуулах, төрийн байгууллагуудын уялдаа холбоог хангах, төрийн залгамж чанарыг хадгалах, нийгмийн аюулгүй байдлыг хангах, дэг журам тогтоох үүрэгтэй төрийн байгууллага юм.

**Сайн засаглал** - Сайн засаглалыг иргэдийн оролцоог хангах, эрх зүйт ёсонд үндэслэн шийдвэр гаргах, засгийн газрын үйл ажиллагаа ил тод явагдах, иргэдийн хэрэгцээ, сонирхолд соргог мэдрэмжтэй байх, бүх иргэдэд тэгш шударгаар хандах, төрийн сангийн эх үүсвэрийг үр ашигтай, үр нөлөөтэй зарцуулах, улс төрийн хариуцлагатай байх, хөгжлийн төлөвлөлтөнд алсын хараатай хандах явдал юм.

**Иргэдийн хяналт** - Албан ёсны хариуцан тайлагнах тогтолцооноос гадна бодлого боловсруулах, төсөв батлах, түүний гүйцэтгэлд хяналт тавихад иргэдийг оролцуулах, жирийн иргэд, бүлгүүдээс төр засгаас үйл ажиллагаа болон үр дүнгийнх нь төлөө илүү хариуцлагатай байхыг шаардсан үйл ажиллагаа юм.

**Хүний эрх** - Хүн болохын хувьд эрх чөлөөтэй, эрхэмсэгээр амьдрахад шаардлагатай суурь стандартууд юм. Хүний эрхүүд нь хоорондоо салшгүй холбоотой бөгөөд хүнээс өөрөөс нь салгаж авах боломжгүй үнэ цэнтэй зүйл юм.

**Төрийн шийдвэр** - Хуулиар эрх олгогдсон төрийн байгууллагын нийгмийн харилцааг зохиуулахад чиглэсэн эрх зүйн акт бөгөөд хуулинд нийцсэн, зайлшгүй албадлагын шинжийг агуулсан байна. Үүнд, УИХ, Засгийн газар, Ерөнхийлөгч, Засаг даргын гарсан шийдвэрүүд багтана.

**Төрийн үйлчилгээ** - Үндсэн хууль болон бусад хуульд заасан бүрэн эрхийнхээ хүрээнд төрийн зорилт чиг үүргийг бүтээгдэхүүний хэлбэрээр болон үйлчилгээ үзүүлэх замаар хэрэгжүүлж буй төрийн байгууллагын үйл ажиллагаа юм.

## VI БҮЛЭГ. ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦАА

**Олон улсын харилцаа** - ОУХ нь дэлхийн улс ба улс бус оролцогчид хоорондын олон талт харилцаа, тэдний явуулж буй бодлого, үйл ажиллагааг судладаг нийгмийн шинжлэх ухааны салбар

**Монгол улс ОУХ-ны үндсэн оролцогч** - Манай улс үндэстний хувьд дэлхийн бүх улстай төрийн байгууллын төлөөлөгчдөөрөө дамжуулан шууд харилцах, оролцох нь ОУХ-ны үндсэн оролцогчийн илэрхийлэл юм. Энэ нь МУ-ын улс төр, эдийн засаг, дипломат хийгээд зөөлөн хүчний бодлогын харилцаагаар нь тодорхойлогдоно.

**ОУХ-ны улс бус оролцогч** - ЗГ-ын оролцоо, дэмжлэггүйгээр улс үндэстэн дамнасан янз бүрийн оролцогчид-тоглогчид, олон улсын байгууллага хоорондын харилцаа, хамтын ажиллагаа.

**Иргэн  ОУХ-ны оролцогч** - Иргэн өөрийн улсдаа төдийгүй гадаадын улс оронд сурах, ажиллах, бизнес эрхлэх, худалдаа арилжаа хийх, аялах жуулчлах зэрэг үйл ажиллагаагаар илрэх харилцаа юм. Иргэн олон улсын харилцаанд оролцох эрх, үүрэг, хариуцлагыг олон улсын эрх зүйн хэм хэмжээгээр баталгаажуулсан байдаг.

**Хөрш улс, тэдгээрийн харилцаа** - Тухайн улс үндэстэнтэй шууд хил залган оршдог, тэр улсын  дотоод, гадаад бодлого, үйл ажиллагааны чиглэлийг тодорхойлоход үлэмж нөлөө үзүүлдэг улс орнуудыг  хөрш гэнэ. Монгол улстай шууд хил залгадаг хөрш нь ОХУ, БНХАУ.

**Монгол улсын ОУ-ын хамтын нийгэмлэг дэх оролцоо** - Дэлхийн  бүх улс орнуудын улс төр, эдийн засаг, соёл, хүмүүнлэгийн зэрэг чиглэлийн олон талт харилцааны цогц бол олон улсын хамтын нийгэмлэг. Монгол улс бүрэн эрхт улс-НҮБ-ын гишүүн улсын хувьд ОУ-ын хамтын нийгэмлэгийн олон талт харилцаанд тодорхой чиглэлүүдээр идэвхтэй оролцдог.

**Монгол улсын улс төрийн гадаад харилцаа** - Улс төрийн гадаад бодлого болон харилцаа нь үндэстний сонирхлыг тусгасан зорилго, зорилтуудыг тодорхойлох, бусад улс, олон улсын байгууллагад нөлөөлөх замаар зорилго, зорилтоо  хэрэгжүүлэхэд чиглэсэн үйл ажиллагаа.

**Монгол улсын эдийн засгийн гадаад харилцаа** - Улс төрийн гадаад харилцаанд тулгуурласан аж ахуйн хамтын ажиллагаа,  гадаад худалдаа, хөрөнгө оруулалт, аялал жуулчлал, гадаадын зээл, тусламж зэрэг эдийн засгийн салбаруудын олон талт, цогц үйл ажиллагааг эдийн засгийн гадаад харилцаа гэнэ.

## I БҮЛЭГ. НИЙГЭМ, НИЙГМИЙН ХАРИЛЦАА

**Ашигласан эх сурвалж:**

Д.Батжаргал. Шүлэг яаж бичих вэ? Уб.,2009
А. Гидденс. Социологи. (орч. ред. Д.Ганхуяг) Уб., 2006
DeGregory, Lane. 2008. “The Girl in the Window.” St. Petersburg Times, July 31. Retrieved January 31, 2012
Ч. Райт Миллс. Амлалт (орч. С.Түмэндэлгэр). Улс төр судлал, социологийн асуудлууд. МУБИС-ийн эрдэм шинжилгээний бичиг 2, Уб.,
МУИС. Социологийн аргууд. (ред. В.Отгоннасан) Уб.,1997
О.Мөнхбат. Социологийн онол: сонгодог ба орчин үе. Уб.,2008
Neuman L.W, 1991 Social research metods: qualitative and quantitative approaches. Pearson Publishing.
Н.Смелзер. Социологи. (орч. ред. Ү.Нямдорж). Уб.,2000
С.Түмэндэлгэр, Д.Бямбажав, Д.Болормаа. Сургалтын үнэлгээний олон хувилбарууд: Нийгмийн тухай мэдлэг хичээлийн жишээн дээр. Уб.,2006
ҮСХ. Цаг ашиглалтын туршилтын судалгааны үр дүн. Уб.,2000
ҮСХ, ДБ. Өрхийн нийгэм-эдийн засгийн судалгаа (түүвэр судалгаа) Уб.,2015
ҮСХ, ДБ, АХБ.Оролцооны аргаар ядуурлын байдалд дүн шинжилгээ хийх нь Уб.,2005
ҮСХ. Монгол улсын хүн ам XX зуунд. Уб.,2003
ФСЭХ. Социологийн үндэслэгч суутнууд. Уб.,2006

**Цахим эх сурвалж**

https://www.police.gov.mn/media/Statistic_medee/Taniltsga-16.01.10.pdf
https://1212.mn
https://opentextbc.ca/introductiontosociology/chapter/chapter5-socialization/

## II БҮЛЭГ. СОЁЛ

**Ашигласан эх сурвалж:**

Л.Алтанзаяа нар, Нийгмийн ухаан-IY сурах бичиг 2012
Бүрэн дунд боловсролын нийгмийн ухааны сургалтын хөтөлбөр, зөвлөмж Уб.,2016
Монгол улсын Соёлын тухай хууль Уб.,1996.04.11 өдөр
Монгол улсын Үндэсний аюулгүй байдлын тухай хууль
Монгол хэлний тухай хууль Уб., 2015.02.12
МУЗГ, НҮБХХ, Хүний хөгжлийн илтгэл. Уб.2016
Уб.,2015. 39 тал
Б.Сумъяа. Монголын нүүдэлчдийн соёл. Уб.,2001
ШУА. Сэлэнгэ аймгийн Мандал сумын нутаг дахь Гацууртын орд, түүний орчны бүсэд хийсэн угсаатны зүйн хээрийн судалгааны ажлын тайлан. Уб.2015

**Цахим эх сурвалж:**

www. Tourisinfocenter.mn
ХАОСТ,ҮСХ.2012 он
http://news.gogo.mn
Yandex.ru/umage

## III БҮЛЭГ. ЭРХ ЗҮЙ

**Ашигласан эх сурвалж:**

Д.Гангабаатар. Үндсэн хуулийн эрх зүйн удиртгал  Уб 2012
Монгол улсын Үндсэн хуулийн тайлбар Уб 2000
О.Өнөрцэцэг. Эрх зүйн удиртгал Уб 2015
Хөдөлмөрийн эрх зүй хичээлийн зохиомж. Уб 2015.
A.Reardon. “Educating for human dignity” 1995

**Цахим эх сурвалж:**

http://www.legalinfo.mn
http://mn-nhrc.org/index.
http://freedomsring.stanford.edu

## IV БҮЛЭГ. МАКРО ЭДИЙН ЗАСАГ

**Ашигласан эх сурвалж:**

Ч.Баянжаргал. Зах зээлийн эдийн засаг. 2000
Монгол улс 100 жилд. 2010.ҮСХ
Монгол улсын статистикийн жил жилийн эмхэтгэлүүд. ҮСГ.
Монгол улсын нийгэм, эдийн засгийн байдал. (танилцуулга) Монгол улсын үндэсний статистикийн хорооны сар тутмын хэвлэл.
Намжим Т. Монгол улсын эдийн засаг. Эрт, эдүгээ, чанагш. Уб., 2004
Намжим Т. Монгол улсын эдийн засаг. II боть. Уб., 2004
Оросоо, Бакей Эдийн засгийн ухаан 2002
Г.Цэдэндагва. Эдийн засгийн ухаан. 2003

**Цахим эх сурвалж:**

www.1212.mn Монгол улсын үндэсний статистикийн хорооны мэдээлэл
www.open-government.mn –Монгол Улсын Засгийн газрын веб сайт
www.nso.mn - Монгол улсын үндэсний статистикийн хороо
www.ubstat.mn – Нийслэлийн статистикийн газар
www.goole.mn –Гүүгл хайлтын систем
www.news.mn –Мэдээллийн эх сурвалж
www.times.mn – Мэдээллийн веб сайт

## V БҮЛЭГ. УЛС ТӨР

**Ашигласан эх сурвалж:**

ИБТ. Ардчиллын боловсрол. Багшийн гарын авлага. Уб.,2014.
ИБТ. Ардчиллын үндэс хөтөлбөр. Багшийн гарын авлага. Уб.,2014.
БСШУЯ. Нийгмийн ухаан-IY. Уб.,2014.
Дэвид Бийтхам, Кэвин Бойэл. Ардчиллыг танилцуулахуй: 80 асуулт, хариулт. Уб.,2005.
ИБТ. Ардчиллыг бүх нийтэд. Сурагчийн ном. Уб.,2000.
Монгол улсын үндсэн хууль. Уб.,2004.
УБТА. Лекцийн эмхэтгэл. Уб.,2001.
УТБА. Азийн барометр судалгаа. ,2002, 2006, 2010, 2014.
ИБТ. Яагаад ардчилал гэж... Уб.,2012.
Зориг сан, ОУБНХ. Монголд ардчилал эхэлсэн түүх. Уб.,2015.

**Цахим эх сурвалж:**

Монгол Улсын Их Хурал. www.parliament.mn
Монгол улсын засгийн газрын цахим сан. www.zasag.mn
Эрх зүйн мэдээллийн нэгдсэн систем. www.legalinfo.mn
Хүний эрхийн Үндэсний Комисс www.mn-nhrc.org
ТҮЦ машины цахим үйлчилгээ www.tutsmashin.gov.mn/
Нэгдсэн Үндэстний Байгууллага www.un.org
Нээлттэй Нийгэм Форум. www.forum.mn
Transparency International www.transparency.org/
Reporters Without Borders www.rsf.org
Freedom house www.freedomhouse.org

## VI БҮЛЭГ. ОЛОН УЛСЫН ХАРИЛЦАА

**Ашигласан эх сурвалж:**

Ариунсанаа Т., Олон улсын харилцаа (дэлхийн бодлого зүйн удиртгал: системийн хандлага) Уб. 2015
Баасанхүү Г...бусад., Олон улсын харилцааны үндэс ба даяаршил, Уб. 2016
БСШУЯ. Нийгмийн ухаан V. Уб., 2013
БСШУЯ. Нийгмийн ухаан VI. Уб., 2015
Дүгэрсүрэн М, Хосбаяр О. Дипломат ажиллагаа, дипломат албаны үндэс., Уб.1998
Дүгэрсүрэн М, Хосбаяр О. Олон улсын эрх зүй., Уб.,1996
Олон улсын харилцааны байдал төлөв ба Монгол улс, МУИС-ийн ОУХНУС-ийн 25 жилийн ойд зориулсан ЭШХ-ын эмхэтгэл., Уб. 2016
Монголын нийгмийн өөрчлөлт. Уб. 2008. ШУА. (ред.Б.Даш-Ёндон)
МУ-ын УАБЗ-ийн ССХ. Олон улсын байдал ба Монгол улс 2016 онд.,
Tony McAleavy. Twentieth Century History International Relations since 1919., Cambridge University Press. 2002
John Baylis, Steve Smith, Patricia Owens The Globalization of World Politics: an introduction to international relations 4th edition. Oxford University Press, 2008

## ТОВЧИЛСОН ҮГИЙН ТАЙЛБАР:

| | |
|---|---|
| АДХ | Ардын Депутатын Хурал |
| АИХ | Ардын Их Хурал |
| АНУ | Америкийн Нэгдсэн Улс |
| АХБ | Азийн Хөгжлийн Банк |
| БДНБ | Бодит дотоодын нийт бүтээгдэхүүн |
| БНМАУ | Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улс |
| БНСУ | Бүгд Найрамдах Солонгос Улс |
| БНХАУ | Бүгд Найрамдах Хятад Ард Улс |
| БРИКС | Бразил, Орос, Энэтхэг, Хятад, Өмнөд Африк эдгээр улсуудын англи нэрний нийлбэр |
| ГХЯ | Гадаад Харилцааны Яам |
| ДНБ | Дотоодын нийт бүтээгдэхүүн |
| ЕХ | Европийн Холбоо |
| ЗСБНХУ | Зөвлөлт Социалист Бүгд Найрамдах Холбоот Улс |
| ЗХУКН | Зөвлөлт Холбоот Улсын Коммунист Нам |
| ИТХ | Иргэдийн төлөөлөгчдийн хурал |
| МАХН | Монгол Ардын Хувьсгалт Нам |
| МоАХ | Монголын Ардчилсан Холбоо |
| НДНБ | Нэрлэсэн дотоодын нийт бүтээгдэхүүн |
| НҮБ | Нэгдсэн Үндэсний Байгууллага |
| ОУХ | Олон улсын харилцаа |
| ОУВС | Олон Улсын Валютын Сан |
| ӨАБНУ | Өмнөд Африкийн Бүгд Найрамдах Улс |
| ӨМӨЗО | Өвөр Монголын Өөртөө Засах Орон |
| ТББ | Төрийн бус байгууллага |
| ТУХН | Тусгаар улсуудын хамтын холбоо |
| ТҮЦ | Төрийн үйлчилгээний цахим машин |
| УБОК | Улсын байнгын онцгой комисс |
| УТБА | Улс төрийн боловсролын академи |
| ҮДК | Үндэстэн дамнасан корпораци |
| ҮНБ | Үндэсний нийт бүтээгдэхүүн |
| ҮСХ | Үндэсний статистикийн хороо |
| ХҮИ | Хэрэглээний үнийн индекс |
| ХХОАТ | Хувь хүний орлогын албан татвар |
| ЭСЯ | Элчин сайдын яам |